ННА 81.2Мон
ДАА 494
М-692
978-99978-3-172-9

*Монгол Улсын Ерөнхийлөгчийн дэргэдэх
Хэлний бодлогын үндэсний зөвлөлөөс эрхлэн
Дэлхийн банкны санхүүжилтээр хэвлэв.*



# МОНГОЛ ХЭЛНИЙ ЗӨВ БИЧИХ ДҮРМИЙН ЖУРАМЛАСАН ТОЛЬ

**Журамлан боловсруулсан ажлын хэсэг**

**Ахлагч:**

| | |
|---|---|
| **Н.Нарангэрэл** | *ХБҮЗ-ийн Ажлын албаны дарга, Хэлбичгийн ухааны магистр (MA)* |

**Гишүүд:**

| | |
|---|---|
| **Л.Болд** | *Академич, Хэлбичгийн шинжлэх ухааны доктор (Sc.D)* |
| **Ц.Өнөрбаян** | *Монгол Улсын Ардын багш, Хэлбичгийн шинжлэх ухааны доктор (Sc.D), профессор* |
| **М.Базаррагчаа** | *Шинжлэх ухааны Гавьяат зүтгэлтэн, Хэлбичгийн шинжлэх ухааны доктор (Sc.D), профессор* |
| **Г.Гантогтох** | *Хэлбичгийн шинжлэх ухааны доктор (Sc.D), профессор* |
| **Ж.Баянсан** | *Хэлбичгийн шинжлэх ухааны доктор (Sc.D), профессор* |
| **Ж.Санжаа** | *Хэлбичгийн шинжлэх ухааны доктор (Sc.D), профессор* |
| **О.Самбуудорж** | *Хэлбичгийн ухааны доктор (Ph.D), дэд профессор* |
| **Д.Заяабаатар** | *Хэлбичгийн ухааны доктор (Ph.D), дэд профессор* |
| **Г.Бямбацэрэн** | *Хэлбичгийн ухааны доктор (Ph.D), дэд профессор* |
| **Л.Жумдаан** | *Хэлбичгийн ухааны доктор (Ph.D), дэд профессор* |
| **М.Баярсайхан** | *Хэлбичгийн ухааны доктор (Ph.D), дэд профессор* |
| **Э.Пүрэвжав** | *Хэлбичгийн ухааны доктор (Ph.D), дэд профессор* |
| **Б.Түвшинтөгс** | *Хэлбичгийн ухааны доктор (Ph.D)* |
| **Б.Элбэгзаяа** | *Хэлбичгийн ухааны магистр (MA)* |
| **Л.Энхтуяа** | *Хэлбичгийн ухааны магистр (MA)* |
| **Т.Даваасүрэн** | *Хэлбичгийн ухааны бакалавр (BA)* |

**Техник ажлын хэсэг**

**Гишүүд:**

| | |
|---|---|
| **М.Золжаргал** | *Компьютерийн ухааны доктор (Ph.D)* |
| **Ж.Ганбаатар** | *Хэлбичгийн ухааны доктор (Ph.D)* |
| **С.Алтантуяа** | *Хэлбичгийн ухааны доктор (Ph.D)* |
| **М.Энхжаргал** | *Хэлбичгийн ухааны магистр (MA)* |
| **М.Отгонбаяр** | *Хэлбичгийн ухааны магистр (MA)* |
| **Г.Гончигдорж** | *Хэлбичгийн ухааны магистр (MA)* |
| **М.Пагмадулам** | *Хэлбичгийн ухааны магистр (MA)* |
| **Ш.Хүрэлбаатар** | *Хэлбичгийн ухааны магистр (MA)* |
| **М.Анужин** | *Хэлбичгийн ухааны бакалавр (BA)* |

**Хавтасны зургийг:**

| | |
|---|---|
| **Ц.Ойдов** | *Монгол Улсын Төрийн шагналт, Урлагийн гавьяат зүтгэлтэн* |

**Дизайнер:**

**Ц.Өнөрбаяр**



# УРИАЛГА

Монгол Улс Үндсэн хуулиараа “Монгол хэл бол төрийн албан ёсны хэл мөн” хэмээн зарлан тунхаглаж, Үндэсний аюулгүй байдлын үзэл баримтлалдаа “Үндэсний түүх, хэл, соёл, өв уламжлал, зан заншлаа хадгалж, хамгаалж хөгжүүлэх нь монгол үндэстний оршин тогтнохын үндэс, амин чухал дархлаа мөн” хэмээн зааж, “Монгол хэл нь монгол үндэстний оюуны соёлын үнэт өв, үндэсний соёл иргэншлийн язгуур үндэс, улс орны нэгдмэл байдал, үндэсний аюулгүй байдал, тусгаар тогтнолын нэгэн баталгаа мөн” гэсэн үндсэн зарчимтай Монгол хэлний тухай хуулийг 2015 онд баталсан юм.

Олон янзаар бичиж хэвшсэн үгсийн асуудал, монгол хэлний зөв бичгийн дүрэм өөрчлөгдсөн мэт төөрөгдөл байнгын маргаан мэтгээний сэдэв болон даамжирсаар, хүмүүсийг талцал хуваагдалд хөтлөхийн сацуу дээр дурдсан хууль тогтоомж, бодлогын баримт бичигт туссан эх хэлний үнэлэмж, дархлааг султгах үндэс болсоор олон жил болжээ. Гэтэл чухамдаа академич Ц.Дамдинсүрэн нарын 1983 онд зохиосон “Монгол үсгийн дүрмийн толь”-ийг бид эдүгээг хүртэл албан ёсоор мөрдсөөр байгаа билээ.

Монгол Улсын Ерөнхийлөгч миний бие 2017-2021 онд хэрэгжүүлэх Бодлого, үйл ажиллагааны хөтөлбөртөө “Даяаршил, технологийн хурдацтай хөгжлийн эрин үед үндэснийхээ түүхэн уламжлал, хэл,

соёлын дархлааг хамгаалах” заалт тусгасан. Дээрх маргаантай асуудлыг эцэслэн шийдвэрлэж, төрийн албан ёсны хэл, үндэсний соёл иргэншлийн дархлаагаа хамгаалах үүднээс Ерөнхийлөгчийн дэргэдэх Хэлний бодлогын үндэсний зөвлөл “Монгол хэлний зөв бичих дүрмийн журамласан толь”-ийг батлан гаргаж байна. Энэхүү толь нь 38000 үгийг багтааснаас гадна нэр үг, үйл үгийн хувилал, түгээмэл хэрэглэгддэг 1000 гадаад үг, дэлхийн улс орнуудын болон нийслэлийн нэрийг кирилл үсгээр хэрхэн бичих журмыг шинээр тогтоосон дорвитой бүтээл болжээ.

Зөв бичих зүйн асуудлаа зохицуулдаг дэлхийн улс орнуудын нийтлэг жишигт нийцүүлэн хэвлэж буй энэхүү журамласан толийг Монгол Улсын иргэн, хуулийн этгээд, төрийн байгууллага, тус улсын нутаг дэвсгэр дээр байнга оршин суугаа гадаадын иргэн, харьяалалгүй хүн, Монгол Улсад суугаа дипломат төлөөлөгчийн газар, бусад хуулийн этгээд бүхэн дагаж мөрдөх үүргийг хуулиар хүлээж байгааг сануулахын сацуу хэлбэрэлтгүй дагаж мөрдөн, үсэг бичгийн асуудлаа цэгцлэн журамлахыг уриалж байна.

*Өсөхөөс сурсан үндэсний хэл маань өнө мөнхөд орших болтугай!*

**МОНГОЛ УЛСЫН ЕРӨНХИЙЛӨГЧ ХАЛТМААГИЙН БАТТУЛГА**

2018 оны 5 дугаар сарын 25-ны өдөр

Улаанбаатар хот



## УЯЛГА ҮГ

Аливаа улс үндэстний тусгаар тогтнол, оршин байх хамгийн эрхэм дээд хэмжүүрийн нэг бол хэл соёл, бичиг үсэг мөн. Хүн бүхэн бичиг үсгээр дамжуулан мэдлэг хүртэж, эзэмшсэн мэдлэгээ бусадтай хуваалцаж, амьдарч буй нийгмийнхээ үйл хэрэг, хувь заяанд идэвхтэй оролцдог.

Хэлний оршин тогтнохуй хувьсал хөгжилд нөлөөлж байдаг гол хүчин зүйл нь нийгмийн харилцаа юм. Өнөөгийн үсрэнгүй хөгжил дэвшлийг дагаад хүний харилцаанд цахим орчин асар нөлөөтэй болж чухал үүрэг гүйцэтгэх боллоо. Ингэснээр хэлний харилцах, мэдээлэх, дамжуулах гол үндсэн үүрэг улам тодорхой болж “цахим орчны хэл” дэлхийн бүх хэлний оршин тогтнох баталгаанд нөлөөлөх хандлагатай болов. ЮНЕСКО-гоос бичиг үсэгт тайлагдах олон улсын өдрийг жил бүр зохион байгуулж, дэлхий дахинд насанд хүрсэн 781 сая хүн уншиж, бичиж чадахгүй байгаа тухай статистик мэдээллийг гаргасан байдаг.

Монгол Улсын арван таван наснаас дээш хүн амын 97,5 хувь нь бичиг үсэгт тайлагдсан гэсэн албан ёсны мэдээлэл байна. Энэ нь олон улсын тоон мэдээлэлтэй харьцуулахад чамлахааргүй үзүүлэлт юм. Гэсэн хэдий ч бичиг үсгийн боловсролыг иргэдэд эзэмшүүлэх, тэдний боловсролд хөрөнгө оруулах нь хөгжлийн ухаалаг бодлого, заавал хэрэгжүүлэх чухал сонголт мөн.

Монголчууд 1941 оноос хойш кирилл бичгийг албан ёсоор хэрэглэж эхэлсэн бөгөөд 1983 онд академич Ц.Дамдинсүрэн, Б.Осор нар 18000 толгой үгийг үсгийн дүрэмдээ нийцүүлэн журамласан толийг нийтийн хүртээл болгосноос хойш өдгөө 35 жил өнгөрчээ. Монгол Улсын төрөөс зөв бичих дүрэм, толийн талаар тодорхой ажлыг хийж байсан боловч нэгдсэн бодлого, хууль эрх зүйн орчин хангалттай бус байсан зэрэг хүчин зүйлээс шалтгаалж ахицтай үр дүнд хүрээгүй болно. Салбарын эрдэмтэд, иргэд олон нийт өөр өөрийн дураар үсгийн дүрмийг баримтлалгүй бичдэг нь цахим орчинд төдийгүй сонин хэвлэл, шинжлэх ухааны ном бүтээлд ч мэр сэр харагдах болсон. Эл асуудлыг нэг мөр журамлан шийдэхэд хэл зүйн идэвхтэй хувилал бүхий 38000 толгой үгтэй энэхүү

“Монгол хэлний зөв бичих дүрмийн журамласан толь” маш чухал ач холбогдолтой юм.

Миний бие Монгол Улсын Их Хурлын даргаар ажиллаж байх хугацаанд Монгол хэлний тухай хуулийг Улсын Их Хурлаас баталсан. Хуулиар Монгол Улсын хэмжээнд кирилл болон үндэсний бичгийн зөв бичих тус тусын нэгдмэл дүрэмтэй байх бөгөөд иргэн, хуулийн этгээд уг дүрмийг дагаж мөрдөх, зөв бичих дүрмийн толийг шинэчлэн боловсруулж, батлуулах тодорхой заалттай.

Энэ хариуцлагатай ажлын хүрээнд Ерөнхийлөгчийн дэргэдэх Хэлний бодлогын үндэсний зөвлөлийн даргын тогтоол гарч хэлний салбарын тэргүүлэх эрдэмтэд олон талаас нь зөвшилцөж ажилласны үр дүнд зөв бичих дүрмийн журамласан толио боловсруулж, Та бүхэнд толилууллаа.

Монгол Улс даяар энэхүү толийг сайтар мөрдөж хэвших шаардлагатай.

“Монгол хэлний зөв бичих дүрмийн журамласан толь” бол хэлний хэрэглээний хувьд үндсэн хууль адил заавал дагаж мөрдөх баримт хэрэглэгдэхүүн юм. Мөн хүн төрөлхтний өдөр тутмын ахуй амьдрал, хэв маягийг компьютер болон хиймэл оюунгүйгээр төсөөлөхийн аргагүй болсон. Хиймэл оюун, программ хангамжийн тусламжтайгаар хэлэнд задлан шинжилгээ хийж, хэлний цахим сан бүрдүүлж, түүгээрээ дамжин хэл судлалын маш олон асуудлыг шийдвэрлэж чаддаг болсон.

Толь бүтээсэн ажлын хэсгийн эрдэмтэд орчин үеийн технологийн ололт амжилт, хөгжил дэвшлийг ашиглаж, дэлхийн толийн жишгийг судлан үг бүрийн хэрэглээний давтамж, үгсийн аймгийн ангилал, нэр үйл үгийн хувилах жишээг компьютерийн оролцоотойгоор боловсруулан бүтээлчээр ажилласан нь толийн бас нэгэн ололт юм.

Энэхүү толийг мөн цахим орчинд гар утас, компьютер ашиглан хурдан шуурхай ашиглах, хэрэглэх боломж бүрдэж буйд баяртай байна.

Эх хэлээ дээдэлж, зөв бичих дүрмээ чанд баримтлан, журамласан толио байнга ашиглаж хэвших нь төр захиргааны байгууллага, олон нийт, хэвлэл мэдээллийн байгууллага, иргэн бүрийн үүрэг тул улс нийтээр энэхүү толийг мөрдөхийг уриалж байна.

**МОНГОЛ УЛСЫН ЕРӨНХИЙЛӨГЧИЙН**

**ТАМГЫН ГАЗРЫН ДАРГА ЗАНДААХҮҮГИЙН ЭНХБОЛД**

2018 оны 5 дугаар сарын 25-ны өдөр

Улаанбаатар хот




# ХЭЛНИЙ БОДЛОГЫН ҮНДЭСНИЙ ЗӨВЛӨЛИЙН ТОГТООЛ

2018 оны 06 сарын 06 өдөр    Дугаар 1    Улаанбаатар хот

“Монгол хэлний зөв бичих дүрмийн журамласан толь”-ийг батлах тухай

Монгол хэлний тухай хуулийн 8 дугаар зүйлийн 8.1, 8.3, 21 дүгээр зүйлийн 21.1 дэх хэсэг, Хэлний бодлогын үндэсний зөвлөлийн 2018 оны 5 дугаар сарын 28-ны өдрийн хурлын тэмдэглэлийг тус тус үндэслэн ТОГТООХ нь:

1. “Монгол хэлний зөв бичих дүрмийн журамласан толь”-ийг хавсралтаар баталсугай.

2. Журамласан толь бичгийг баталсантай холбогдуулан Төрийн хэлний зөвлөлийн 2011 оны 01 дүгээр тогтоолыг хүчингүй болсонд тооцсугай.

3. Энэхүү тогтоолын хэрэгжилтэд хяналт тавьж, бүх нийтээр дагаж мөрдүүлэх ажлыг зохион байгуулж ажиллахыг Хэлний бодлогын үндэсний зөвлөлийн Ажлын алба /Н.Нарангэрэл/-нд даалгасугай.

ДАРГА    С.ДУЛАМ

1116 117426
УХА0377 9129286

# ӨМНӨХ ҮГ

Монголчууд бичиг соёлын эртний уламжлалтай. Тэрхүү арвин баялаг уламжлал нь гарваль (генефонд) болон дурсал (мемофонд)-ын сан хөмрөгт хадгалагдаж үеийн үед үл тасрах эрдэнэсийн хэлхээ болон дархлаажсан байдаг. Аливаа үндэстний соёл сэтгэлгээ нь тухайн үндэстний хэлнээ, тухайлбал аман болон бичгийн хэлний баримтад тусаж дурслын сан хөмрөг болдог.

Монголчуудын соёл, сэтгэлгээний онцлогийг тусгасан үг, хэллэгийн уурхай дундаршгүй их нөөцтэй. Тийм ч учраас баян тансаг үгийн сантай, аялгуу сайхан монгол хэл маань монгол үндэстний оршин байхын нэгэн дархлаа мөн.

Хэлний дархлааг хадгалж, хөгжлийг нь тогтвортой хадгалдаг нэг чухал хүчин зүйл бол бичгийн хэл юм. Ийм ч учраас хүн төрөлхтөн аман ярианы хязгаарлагдмал шинжийг даван туулахын тулд бичгийн хэлний олон хэлбэрийг буй болгосон билээ. Дэлхийн хүн төрөлхтний бичиг үсгийн түүхийн нэг бүрэлдэхүүн хэсэг нь монголчуудын хэрэглэж ирсэн бичиг үсэг юм.

Монголчуудын хэрэглэж ирсэн бичиг үсгийн дотроос оюуны болон эдийн соёлын хамгийн баялаг сан хөмрөгийг тээж ирсэн болон тээж байгаа бичиг үсэг бол үндэсний буюу монгол бичиг, кирилл буюу монгол кирилл бичиг хоёр юм. Энэ хоёр бичгийн үнэ цэн, ач холбогдлыг сөргүүлэн тавих боломжгүй.

Монгол кирилл бичиг нь хэрэглэсэн цаг хугацааны хувьд богино боловч хэрэглээний цар хүрээ, гүйцэтгэсэн үүрэг, тээж дамжуулсан баримтын хувьд асар өргөн юм. XX зууны дөчөөд оноос өнөө хүртэл Монгол улсын нийгэм, эдийн засаг, улс төр, боловсрол, соёл, шинжлэх ухааны бүхий л салбарт нийтлэг хэрэглэгдэж байгаа энэ бичгийн хэрэглээг улам боловсронгуй болгох гэж үе үеийн төр засгаас анхаарч ирсэн боловч зөв бичих дүрэм нь эрх зүйн хувьд нэг мөр хүлээн зөвшөөрөгдөөгүй, бүх нийтээр мөрдөх зөв бичгийн журамласан дэлгэрэнгүй тольгүй байгаа учир хүссэн хүн бүр шинээр толь бичиг зохиох, мөн тэдгээр нь зөрүү, будилаантай, нөгөөтээгүүр монгол хэлний сургалт болон хэрэглээнд шийдэгдээгүй цөөнгүй асуудал байсаар байна. Иймд Ц.Дамдинсүрэнгийн зохиосон зөв бичих дүрмийг дахин нягталж, зарим нэмэлт тайлбар хийж, түүндээ тулгуурласан журамласан толь шинээр зохиох шаардлага зайлшгүй гарсан юм.

Монгол хэлний тухай хуулийн дагуу Хэлний бодлогын үндэсний зөвлөлийн дарга 2016 оны 9 дүгээр сарын 8-ны өдрийн 05 дугаар тогтоол гаргаж, уг тогтоолын дагуу толь зохиох ажлын хэсэг байгуулан тус Зөвлөлийн Ажлын албаны дэргэд ШУА-ийн Хэл зохиолын хүрээлэн, МУИС, МУБИС-ийн эрдэмтэн судлаачдын баг бүрдүүлж, энэхүү толийг боловсруулав.

Журамласан толийг эмхэтгэн зохиохдоо 1941 онд Ц.Дамдинсүрэн зохиож 1983 онд нэмэн засварлаж хэвлэсэн дүрэм (Ц.Дамдинсүрэн, Б.Осор, «Монгол үсгийн дүрмийн толь» Редактор С.Мөөмөө, Улаанбаатар, 1983: 404-429 тал)-ийг баримталсан болно. Өөрөөр хэлбэл Ц.Дамдинсүрэнгийн зохиосон монгол хэлний зөв бичих дүрэмд ямар нэг өөрчлөлт оруулаагүй, харин зарим нэг нэмэлт тайлбар, тодруулга хийсэн болно. Гэхдээ дээр

дурдсан толь (1983)-д туссан үгийн тоо харьцангуй цөөн, зарим үгийг журамлахдаа монгол хэлний үгийн бүтэц, бүтээврийн байрын зүй тогтлоос гажсан, үгийн гарал, уламжлалт бичлэгийг дутуу анхаарсан зэрэг зарим дутагдал байсныг засаж журамлалаа. Бидний боловсруулсан тольд туссан онцлогийг дурдъя:

**Нэг. Уугуул монгол болон монголжсон гадаад үг.**

1.1. Толь бичгийн толгой үгэнд нэр, үйл үгийн хэл зүйн хэлбэрүүдийг аль болохоор оруулахгүйг хичээсэн болно. Үүнд:

- Жинхэнэ нэрийн олон тооны -нар, -ууд$^2$, -д, -с, -чууд$^2$ (-чуул$^2$), -уул$^2$, -ынхан$^4$, (-нхан$^4$) зэрэг дагавартай хэлбэрүүдийг оруулаагүй. Зөвхөн зарим үгэнд олон тоо заах үүргээ алдсан цогцос, үйлс, ард, сайд, дөрвөд, торгууд, баяд, түмэд гэх мэт үгсийг толгой үгээр авсан болно.
- Үйл үгийн хэв, байдлын дагавартай хэлбэрийг толь бичигт тусгалгүй, харин хэвийн дагаврын дараа үг бүтээх дагавар орсон хэлбэрийг толь бичигт оруулсан болно. Жишээ нь: үзүүлэлт, хэлэлцүүлэг, барилдаан, тулалдаан гэх мэт.

1.2. Монгол болон монголжсон гадаад үгийг үндсэндээ урьд өмнөх толь бичигт туссан болон бичиж хэвшсэн хэлбэрээр нь авсан болно. Харин бэлгэ тэмдэг (утга ялгах), түүхэн уламжлал (бичлэгийн заншсан уламжлал) зэргийг харгалзаж шинээр журамласан цөөн тооны үг бий. Жишээ нь: билиг (оюун билиг), бэлгэ (бэлгэ тэмдэг), бэлэг (бэлэг дурсгал), Төвөд (Төвөд орон), гараг (долоо хоногийн өдрийн нэр), эрих (эрих маани) гэх мэт.

1.3. Монгол хэлний зарим дагавар нэн бүтээлч учраас толгой үгэнд тухайн дагавартай үгийг аль болохоор оруулахгүйг хичээсэн болно. Үүнд:

- Жинхэнэ нэрийн язгуур, үндсэнд залгаж харьцангуй тэмдэг нэр бүтээх -тай$^3$, -гүй, тэмдэг нэрийн утга бууруулах -втар$^4$, -дуу$^2$ дагавартай үгсийг оруулаагүйг анхаарна уу. Жишээ нь: чадалтай, чадалгүй, устай, усгүй, модтой, модгүй, гэх мэт.
- Голдуу жинхэнэ нэр, тэмдэг нэр, тооны нэр, орон цагийн нэр, хааяа үйлийн тодотгон холбох, нөхцөлдүүлэн холбох нөхцөлтэй үйл үгэнд залгаж сэтгэлийн аяс илтгэх -хан$^4$ дагавартай үгсийг толгой үгэнд тусгаагүй болно. Жишээ нь: хархан, цагаахан, ботгохон, хургахан, гуравхан, аравхан, барагтайхан, иймхэн, тиймхэн, мэлтэлзэнхэн гэх мэт.

1.4. Монгол хэлний үгийн язгуур, дагаврын утга, үүрэг, байрлалыг сайн мэдэхгүйгээс болоод алддаг нэлээд үгийн дагавар бүтцийг нэг мөр болгов. Үүнд:

- Юмс, үзэгдлийн гадаад төрх байдлыг дүрслэх гэд-, цүд-, бонд-, дэнж-, бөнд-, санж-, ирж-, тант- гэх мэт язгуурт үйл үг бүтээх -гана (-гэнэ, -гоно, -гөнө) дагавар залгана. Жишээ нь: гэдгэнэ-, бондгоно-, иржгэнэ-, татгана- гэх мэт.

- Монгол хэлний хар-, хур-, тор-, шар-, түр-, хав- гэх мэт голдуу “р”, “в” гийгүүлэгчээр төгссөн дуу авиа дуурайх утгатай язгуурт үйл үг бүтээх -жигна[4], (-чигна[4]) дагавар залгана. Жишээ нь: харжигна, шаржигна, хавжигна, тарчигна гэх мэт. Иймд дүрслэх утгатай язгуур уу, дуурайх утгатай язгуур уу гэдгийг тэмдэг нэр бүтээх -гар[4] дагавар залган шалгаж болно. Учир нь энэ дагавар зөвхөн дүрслэх утгатай язгуурын дараа орно. Жишээ нь: дэнжгэр, иржгэр гэж дүрслэх язгуураас үг бүтээж болж байхад хар-, хүр-, шар- гэх авиа дуурайх язгуурт уг дагаврыг залган үг бүтээж болдоггүй.
- Түүнчлэн “н”, “л” гийгүүлэгчээр төгссөн дуу авиа дуурайх язгуурт -гана[4], -гина[2] гэсэн дагавар залгана. Жишээ нь: хангина-, гангина-, гонгино-, гангана- гунгана-, хүнгэнэ-, жингэнэ-, дангина-, сүнгэнэ-, шулгана-, нялгана- гэх мэт.

1.5. Монгол хэлнээ дүрслэх язгуураас жинхэнэ нэр бүтээх -аахай[4] гэсэн дагавар байдгийг өөр байр, үүрэгтэй дагавартай адилтгаж журамласан тохиолдол байгааг анхаарч нэг мөр болгов. Жишээ нь: эрвээхэй, дэгдээхэй, ангаахай, овоохой, бөмбөөхэй, сарваахай, сэрвээхэй гэх мэт үгийг ижил бүтэцтэй гэж үзэж журамлав. Харин дэлхий, эсгий, ээзгий, мэлхий гэдэг үгс дээрх үгстэй ижил бүтэцтэй биш юм.

1.6. Түүхэн үүднээс үйлийн ирээдүй цагаар тодотгон холбох “-х” дагавартай гарал нэг -хуун[2], -хуй[2] зэрэг дагаврыг өмнөө балархай эгшигтэй бичихээр журамлав. Жишээ нь: бүтээгдэхүүн, эзлэхүүн, шатахуун, сурахуй, мэдрэхүй, хүртэхүй гэх мэт.

1.7. Монгол бичгийн хэлний “-ри, -ни, -ли, -ги” гэсэн үеийн “и” эгшиг нь урагш шилжин хэлэгдэх болсон тул дараах байдлаар журамлав.

Будули- (монгол бичигт) > будил-, будилаан, будилаад
Улари- (монгол бичигт) > улир-, улирал, улираад
Халтури- (монгол бичигт) > халтир-, халтираад, халтираа
Голдури- (монгол бичигт) > голдир-, голдирол
Олтури- (монгол бичигт) > олтир-, олтирог (бүлэг арал)
Бадари- (монгол бичигт) > бадир-, бадируун
Дабалигун- (монгол бичигт) > давилуун

1.8. Ав- язгуураас үүсэх дараах хоёр үгийг “-лига” болон “-лага” гэх хоёр өөр дагавартай үг гэж үзэн авлига (хээл хахууль), авлага (өр авлага, гарын авлага) гэж журамлав.

1.9. Мөн гараг, гариг гэх хоёр үгийг доорх утгаар хэрэглэнэ. Жишээ нь:
Гараг (долоо хоногийн өдрийг заасан нэр; нарны аймгийн од эрхсийн нэр)
Гараг (биеийн мөч, эрхтний мэдрэл алдагдах өвчин, саа)
Гариг (нохойн өтгөн ялгадас), гарих (нохой баах)

1.10. Монгол бичгийн хэлний нэр үгээс тэмдэг нэр бүтээх -лиг дагаврыг кирилл бичигт ихэнхдээ эгшиг зохицох ёсоор бичнэ. Жишээ нь: цог-лог, цомор-лог, онц-лог, ноё-лог, ур-лаг, тохи-лог, цовоо-лог, олон-лог, өдөр-лөг, зэр-лэг, хөрс-лөг, төмөр-лөг, битүү-лэг, өөд-лөг, ноос-лог, нуруу-лаг, мах-лаг, чих-лэг, ний-лэг гэх мэт. Харин хэвшиж тогтсон "гоо-лиг, хан-лиг, зар-лиг" гэдэг үгсийг энэ байдлаар тольд тусган оруулав.

1.11. Үүсмэл биш үгэнд "я", "ё" үсгийн өмнө зөөлний тэмдэг бичнэ. Жишээ нь: гавьяа, харьяа, сүрьеэ, сумьяа, адьяа, товьёг гэх мэт.

1.12. Улс үндэстэн, ястны нэрийн битүү үеийн балархай эгшгийг гээж бичихгүй. Жишээ нь: орос + ын = оросын, хятад + ын = хятадын, төвөд + ийн = төвөдийн, ойрад + ын = ойрадын, урад + ын = урадын, дархад + ын = дархадын, боржигин + ы = боржигины, хонгирад + ын = хонгирадын, дөрвөд + ийн = дөрвөдийн, түмэд + ийн = түмэдийн, хорчин + ы = хорчины, харчин + ы = харчины, үзэмчин + ий = үзэмчиний, цахар + ын = цахарын, захчин + ы = захчины, зүрчин + ий = зүрчиний, зүрчид + ийн = зүрчидийн гэх мэт.

1.13. Голдуу орон, цагийн нэрийн үндэс, жинхэнэ нэрийн харьяалахын тийн ялгалын дараа орж тухайн зүйлийг хамаатуулан нэршүүлэх үүрэгтэй "-хь", "-хи" дагаврыг одоо "ь", "и"-гүй бичиж хэвшиж буй байдлаар нь журамлав. Жишээ нь: дараах, доорх, цаанах, олонх, урдах, ахынх, Батынх гэх мэт. Түүнчлэн тухайн дагавар өгөх оршихын тийн ялгалын нөхцөлтэй нийлж тусгай үг мэтээр хэрэглэгдэх үед дахь, дэх гэж салган бичиж буй учир мөн тэр хэвээр нь журамлав. Жишээ нь: гурав дахь өдөр, дөрөв дэх үе гэх мэт.

1.14. Үүсмэл үгийн бүтцийг буруу ухаарснаас болоод буруу бичдэг үгсийг зөв хэлбэрээр нь журамлалаа. Жишээ нь: оношилгоо, санаачилга, сурвалжилга, эмхэтгэл, цомхотгол, номхотгол, зөвлөгөөн гэх мэт.

1.15. Хэлний хөгжлийн хандлагаас шалтгаалж хоёрдмол үүрэгтэй болсон жинхэнэ нэрийн хувиллын зарим хэлбэрийг энэ толь бичигт нэг мөр журамлахад бэрхшээлтэй байсан тул аль оновчтой, түгээмэл тохиолдлыг нь сонгон авлаа. Тухайлбал, жинхэнэ нэрийн үндэс үүсгэх "-н"-тэй, "-н"-гүй хэлбэрийг бичихдээ харьяалах, өгөх орших, гарах гэсэн гурван тийн ялгалын нөхцөлийн өмнө "-н" гарч ирж байвал "-н"-тэй хувилбарыг хэрэглэнэ. Жишээ нь: хананы, хананд, хананаас; мөнгөний, мөнгөнд, мөнгөнөөс; нарны, наранд, нарнаас; морины, моринд, мориноос; томьёоны, томьёонд, томьёоноос; модны, модонд, модноос гэх мэт.

Түүнчлэн "-н"-тэй, "-н"-гүйгээр "хотын хойно - хотны хойно, хотын нохой - хотны нохой, сумын дарга - сумны хонгио, сарын хүнс - сарны гэрэл, гурвын нэг - гуравны нэг, сүүлийн үед - сүүлний үе,

хогны машин - хогийн машин (муу машин), цагны оосор - цагийн байдал, багны хайрцаг - багийн дарга гэх мэт утга ялгах нь бий.

1.16. Монгол хэлний олон дуудлагатай үгийн үндсэн дуудлагыг тольд оруулж журамлах зарчмыг баримталлаа. Гэвч монгол хэлэнд нэгэнт хэвшин тогтсон, гол төлөв аман болон уран зохиолын хэлний найруулгын үүргээр хэрэглэгддэг, зөв бичих дүрмийн үндсэн зарчимд харшлахгүй байгаа зарим үгийн аль аль дуудлагыг оруулсан болно. Жишээ нь: оногдох - ногдох, өс - өш, хүү - хөвүүн - хөвгүүн, ээж - эжий - ижий, мартах - умартах гэх мэт.

1.17. Хэв, байдлын дагавар, тодотгон холбох болон нөхцөлдүүлэн холбох нөхцөл, биеэр төгсгөх нөхцөл, цагаар төгсгөх нөхцөлийг үйл үгийн үндсэнд бүгдийг залгах ёстой боловч хэрэглээний хувьд тэр болгон жигд залгадаггүй. Үүнд хүсэх утгатай **“-су**[2]”, ирээдүй цагийн утгатай “**-му**[2]” болон ховор хэрэглэгддэг эшлэх утгатай “**-руун**[2]”, зорих утгатай “-р” (-**хаар**[4]) нөхцөл байдгийг анхаарна уу. Тухайлбал, ямаа ишиглэх гэсэн байгалийн төрөлх үйл явдлыг учир зүйн үүднээс **“ишиглэсхийх, ишиглэзнэх, ишиглээтэх**; **ишиглэсүгэй, ишиглэсү**, **ишиглэмү**, **ишиглэгтүн, ишиглүүзэй; ишиглэгдэхүй, ишиглэмз, ишиглэхүүн, ишиглэрүүн, ишиглээр (зорих нөхцөл), ишиглэе**” гэж хэрэглэдэггүй учир ийм хэлбэрүүдийг хувиллын жишээнд оруулаагүй болно.

**Хоёр. Гадаад үг.**

Ц.Дамдинсүрэнгийн үсгийн дүрмийн толь анх зохиогдож байх үед өрнө дахины хэлнээс монгол хэлэнд орсон гадаад үгийн тоо цөөн, голдуу орос хэлээр дамжин орж байсан учраас журамлахад бэрхшээл бага байв. Харин 1990-ээд оноос манай улсын гадаад харилцаа урьд өмнө байгаагүй өргөжиж, түүнийг дагаад нийгэм, эдийн засаг, улс төр, шинжлэх ухаан техникийн үг, нэр томьёо олноор орж ирсэн учраас тэдгээрийг журамлах зайлшгүй шаардлага гарсан билээ.

Бид энэ удаа бүх гадаад үгийг бус, бүх нийтийн мэдээллийн харилцаанд болон гадаад харилцааны албан бичигт түгээмэл хэрэглэгддэг үгсийг оруулсан болно. Үүнд:

2.1. Дэлхийн улс орнууд, нийслэл, олон улсын байгууллагуудын нэр, дипломат харилцаанд хэрэглэгддэг олон улсын хэрэглээ бүхий үг, хэллэгийг Гадаад Харилцааны Яамтай зөвшилцөж журамласан болно.

2.2. Олон нийтийн мэдээллийн хэрэгсэлд түгээмэл хэрэглэгддэг үгсийн бичих хэлбэрийг журамласнаас гадна хэл зүйн хувиллаар хэрхэн хувилах тохиолдлуудыг тогтоосон болно.

2.3. Үгийн эцэст гийгүүлэгч давхарлан орж хэвшсэн гадаад үгсийг хэвээр нь журамласан болно. Жишээ нь: масс, босс, комисс, кирилл, грамм, программ гэх мэт.

2.4. Орос хэлээр дамжиж монгол хэлэнд орсон “-ия” хэлбэрээр төгссөн үгсийн “-ия” төгсгөлийг “с”, “ц” гийгүүлэгчийн дараа орсон байвал хасна. Бусад гийгүүлэгчийн дараа орж байвал “и” эгшиг нь өмнөх гийгүүлэгчээ тагнайшуулах үүрэгтэй тул зөвхөн “я” үсгийг хасна. Жишээ нь: станция - станц, комиссия - комисс, инновация - инновац, корпорация - корпорац, лекция - лекц гэж бичих нь зөв. Харин компания - компани, Италия - Итали гэж бичнэ.

Эрхэм хэрэглэгч та бүхэн аливаа албан бичиг, сургалт, бүх нийтэд зориулсан бичиг зохиол төдийгүй хувийн захидал, бичиг үсгийн харилцаандаа энэхүү журамласан толийг нэг мөр баримтлахыг хүсье. Түүнчлэн засаж сайжруулах, дутуу орхигдсон үг хэллэг гарвал Монгол Улсын Ерөнхийлөгчийн дэргэдэх Хэлний бодлогын үндэсний зөвлөлд www.toli.gov.mn гэсэн хаягаар санал, зөвлөмжөө ирүүлнэ үү.

*Ажлын хэсэг*

# ТОЛЬ АШИГЛАХ ЗААВАР

1. “Монгол хэлний зөв бичих дүрмийн журамласан толь” нь “Уриалга” (iii-iv), “Уялга үг” (v-vi), ““Монгол хэлний зөв бичих дүрмийн журамласан толь”-ийг батлах тухай тогтоол” (vii),“Өмнөх үг” (ix-xiv), “Толь ашиглах заавар” (xv-xvi), “Товчилсон үг, тэмдэг” (xvii), “Толины үндсэн үг” (1-270, 292-487), “Монгол кирилл үсгийн дүрэм” (271-291), “Гадаад үг” (488-509), “Үг хувилгах жишээ” (510-520), “Аймаг, сум, дүүргийн нэр” (521-524), “Дипломат харилцаатай улс орны нэрс” (524-527), "Багцалсан дүрэм" (528-537), "Багцалсан үг" (538-539), "Ном зүй" (540-542) гэсэн хэсгээс бүрдэнэ. Энэ нь толийг ашиглах болон үгийг хэрхэн бичихийг хялбар олох зорилготой холбоотой ангилал юм.
2. Журамласан толийг зөв хэрэглэж сурахад эхлээд “Өмнөх үг”, “Толь ашиглах заавар”-ыг унших нь тустай. Мөн “Монгол үсгийн дүрэм”-ийн хэсгийг сайтар унших нь зөв бичих чадварыг эзэмшихэд тустай юм.
3. Толгой үгийг тод хөх өнгөөр ялган, үгийг үндсээр нь бичиж, үйл үгийг богино зураасаар (-) ялгасан болно.
4. Толгой үгийн хэрэглээг идэвхтэй (●●●), харьцангуй идэвхтэй (●●○), идэвхгүй (●○○) гэж ялган дугуйг улаан өнгөөр будаж тэмдэглэсэн нь үгийн утга, хэрэглээг эзэмших, сургалтад ашиглахад тустай юм.
5. Толгой үгийн нэр үгийг I, үйл үгийг II гэсэн ром тоогоор, арын 1.1, 1.2, 1.3 гэсэн араб тоогоор хэл зүйн хувиллын дүрмийг дугаарлаж заасан болно. Иймд үгийг хэл зүйн хувиллаар хэрхэн хувилгаж бичихийг сайн мэдэхгүй байгаа бол энэ дугаарыг ашиглан “Үг хувилгах жишээ” хэсгээс хараад яаж хувилган бичихийг мэдэж болно.
6. Толгой үгийн хэл зүйн ангиллыг Ерөнхий боловсролын сургуулийн сургалтад мөрдөж байгаа жинхэнэ нэр [ж.н], үйл үг [үй.ү], тэмдэг нэр [тэ.н], тооны нэр [то.н], төлөөний үг [тө.ү], орны нэр [о.н], цагийн нэр [ц.н], холбох үг [хо.ү], баймж үг, бүтээвэр [баймж], дүрс дуурайх үг [д.д.ү], авиа дуурайх үг [а.д.ү], аялга өгүүлбэр [а.ө], дутмаг үйл үг [дут.ү.ү] гэж дөрвөлжин хаалтад ялган товчилж тэмдэглэв. Энэ нь уг үгийн хэл зүйн үүргийг мэдэхэд тустай юм.
7. Ижил бичлэгтэй үгсийг тусгайлан дугаарлалгүй, хэл зүйн хувиллын үүргээр нь жинхэнэ нэр [ж.н], үйл үг [үй.ү] гэж ялгахын хамт, бусад ижил үгийг хэрэглээг нь анхаарч дараалуулсан болно.
8. Толгой үгийн гол утгыг ойлгохын тулд товч тайлбар дагалдууллаа. Хэрэв салаа утга илэрхийлж байгаа бол цэгтэй таслалаар (;) ялгав. Толгой үгийн утгыг холбоо үгээр тайлбарлахдаа толгой үг нь давтагдаж байгаа бол долгион зураасаар (~) ялгасан болно. Жишээ нь: **туш-** ●●○ II.9.1 [үй.ү] морь ~; садаа болох, харшлах гэх мэт.
9. Гол төлөв холбоо үгээр хэрэглэгдэх толгой үгийн дараа тодорхойлох цэг (:) тавьж товч тайлбарыг дагалдуулсан болно. Жишээ нь: **тулгарт** ●○○ [ж.н] ~ малгай: ёслолын малгай гэх мэт.
10. Ихэнхдээ нэр томьёоны үүрэгтэй амьтан, ургамлын нэрийн утгыг тодорхой болгохын үүднээс толгой үгийн ард амьтны нэрийг (амь.),

ургамлын нэрийг (урга.) гэх мэтээр нуман хаалтад тэмдэглэсэн болно. Жишээ нь: **голт** I.1.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бут, үр нь эмд орно гэх мэт.

11. Монголжсон гадаад үгийг монгол үгийн жагсаалтад оруулсан бол шинэ тутам монгол хэлэнд орсон гадаад үгийг гадаад үгийн жагсаалтад оруулж хэл зүйн хувиллыг нь бичсэн болно. Жишээ нь: **график** I.27.1 графикийн, графикт, графикийг, графикаас, графикаар, графиктай, график руу, графикаа гэх мэт.

12. Монголчлох бололцоо бүхий зарим гадаад үгийг гадаад үгийн жагсаалтад оруулалгүй орхисон тул тэдгээр үг хэллэгийг монголоор нэрлэж хэвших нь зөв юм. Жишээ нь: **факультет** (салбар сургууль) гэх мэт.

12. Энэ толь нь зөв бичих дүрмийн толь учраас үгийн утгад дэлгэрэнгүй тайлбар хийгээгүй бөгөөд зөвхөн уг үгийн товч утгыг толгой үгийн ард хадаж өгсөн болно.

## ТОВЧИЛСОН ҮГ, ТЭМДЭГ

| | |
|---|---|
| **~** | - толгой үг |
| **;** | - тайлбарын утгыг ялгах |
| **:** | - хоршиж утга илэрхийлэх үгийн ард |
| **ж.н** | - жинхэнэ нэр |
| **тэ.н** | - тэмдэг нэр |
| **то.н** | - тооны нэр |
| **о.н** | - орны нэр |
| **ц.н** | - цагийн нэр |
| **тө.ү** | - төлөөний үг |
| **үй.ү** | - үйл үг |
| **хо.ү** | - холбох үг |
| **баймж** | - баймж үг, баймж бүтээвэр |
| **д.д.ү** | - дүрс дуурайх үг |
| **а.д.ү** | - авиа дуурайх үг |
| **а.ө** | - аялга өгүүлбэр |
| **дут.ү.ү** | - дутмаг үйл үг |
| **амьт** | - амьтны нэр |
| **урга** | - ургамлын нэр |
| **хууч** | - хуучирсан үг |
| **шаш** | - шашны нэр томьёо |

# ЦАГААН ТОЛГОЙ

| | | | | |
|---|---|---|---|---|
| А а | Б б | В в | Г г | Д д |
| Е е | Ё ё | Ж ж | З з | И и |
| Й й | К к | Л л | М м | Н н |
| О о | Ө ө | П п | Р р | С с |
| Т т | У у | Ү ү | Ф ф | Х х |
| Ц ц | Ч ч | Ш ш | Щ щ | ь |
| ы | ъ | Э э | Ю ю | Я я |

# А



**аа** ●●○ [а.ө] асуух, хайрлах, харамсах зэрэг аялга, ~ тийм үү
**аа** I.12.1 ●○○ [ж.н] ааг омог, ~ ихтэй хүн
**аа** ●●○ [баймж.] ерөнхийлөн дуудах утгатай баймж, ах ~, явья
**аа** ●●○ [баймж.] нотлох утгатай баймж, би явна ~, явна
**аав** I.1.1 ●●● [ж.н] эцэг, ~ ээж
**ааварх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аавын овор гаргах, аав мэт аашлах
**аавсаг** ●○○ [тэ.н] аавдаа илүү дотно
**ааг** I.6.1 ●●● [ж.н] цайны ~; ~ омог, хайчны ~
**аага** I.18.1 ●○○ [ж.н] амуу будааг цайруулахад гарах хивэг маягийн хальс
**аагал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хивэг хальсыг цэвэрлэх
**аагалаг** ●○○ [тэ.н] аага хальс ихтэй
**аагарх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хүчиндээ бардах
**аагархаг** ●●○ [тэ.н] ааг омог ихтэй; ~ зан
**aагаш-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] амуу будааны аага хальс их болох
**аагашир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] амуу будаа аагаших
**ааггүйвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг аагтай
**ааггүйдүү** ●○○ [тэ.н] ааг амт нь сул, ааггүй мэт
**ааггүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] ааггүй болох
**аагж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] ааг амт, хүч чадал нэмэгдэх, бий болох
**аагим** ●●○ [тэ.н] хэцүү, сүрхий; ~ халуун, ~ залуу
**аагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ааг гаргах, бардам нь дийлэх
**ааглаг** ●○○ [тэ.н] ааг ихтэй, аагтай цай
**ааглуу** ●○○ [тэ.н] аагархуу, ахдуу
**ааглууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хүч тэнхээ, сүрээр бусдаас илт давуу байх
**аагтайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг аагтай
**ааги-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] ааг нь нэмэгдэх, ааг орох
**ааrь-** II.13.1 ●○○ [үй.ү] нарны илч их болох
**аад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] аадгар болох
**аадай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] оодгор харагдах
**аадалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аадгар юмны байн байн хөдлөх
**аадан** ●○○ [тэ.н] аадгар, оодон
**аадар** I.21.1 ●●● [ж.н] азарган бороо, ширүүн бороо
**аадар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] албан тушаалд омогших
**аадарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] аадар бороо орох
**аадарш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] бороо ширүүсэн үргэлжлэн орох
**аадас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**аадга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**аадгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] аадгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**аадгар** ●○○ [тэ.н] богино тагдгар
**аадгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аадгар болох
**аадгардуу** ●○○ [тэ.н] аадгар байрын
**аадгас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**аадмаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] хатаасан бяслаг
**ааживтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг аажуу
**аажим** ●●● [тэ.н] алгуур; хожим
**аажимд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хоцрох, оройтох, удах
**аажимдуу** ●○○ [тэ.н] аажим байрын
**аажимла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] зориуд аажим болгох
**аажимс-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] уг юм аажим болох
**аажмар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] алгуур аажим болох
**аажуу** ●●● [тэ.н] ~ ужуу
**аажуувтар** ●○○ [тэ.н] удаавтар; хожим
**аажууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] аажуу болох, хоцрох, удах
**аажуудуу** ●○○ [тэ.н] аажуу байрын
**аажуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] аажуу байдалтай болох
**аажуус-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] уг юм аажуу болох
**аазай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] аазгар болох, уурлах
**аазалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аазгар юмны хөдлөх
**аазас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**аазга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**аазгай** I.15.1 ●●○ [ж.н] эгдүү, дур сонирхол, шохоорхол, ~ хөдлөх
**аазгайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] эгдүү ихтэй болох
**аазгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] аазгар юмны байн байн хөдлөх
**аазгар** ●○○ [тэ.н] богино, пагдгар, намхан
**аалз** I.9.1 ●●● (амь.) [ж.н] найман хөлтэй, нэг зүйл шавж
**аалзанцар** I.21.1 ●○○ (амь.) [ж.н] маш жижигхэн аалз
**аалзархаг** ●○○ [тэ.н] аалз элбэгтэй
**аалзархуу** ●○○ [тэ.н] аалзтай тестэй
**аалиг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] зэрлэг алим, хээрийн алим
**аалил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] элдэв ааль зан гаргах
**ааль** I.23.1 ●●○ [ж.н] ааш маяг
**аальгүй** ●●● [тэ.н] намбагүй, сээтгэнүүр зантай; тавтиргүй, ааш муутай
**аальгүйвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг аальгүй
**аальгүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] аальгүй зантай болох
**аальгүйдүү** ●○○ [тэ.н] аальгүй байрын
**аальгүйрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] саваагүйрхэх, аальгүйтэх
**аальгүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] аальгүй зан гаргах, элдвээр маяглах
**аан** ●○○ [а.ө] ~ уун гэх
**аанай** ●○○ [тэ.н] удаан, ~ хүн
**аанайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг аанай
**аанайдуу** ●○○ [тэ.н] аанай байрын

А

**аанайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] аанай шинжтэй болох
**аанайш-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] улам аанай байдалтай болох
**аанайшир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] тайвшрах, аажуурах
**аар** ●○○ [тэ.н] ~ саар
**аар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хатах, хуурайших, ам ~; хэрэлдэж шуугих
**аараг** I.22.1 ●●○ [ж.н] жалга судаг, барзан сархиаг ихтэй газар
**аараг** I.22.1 ●○○ [ж.н] модны ур, яр
**аармаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] хальстай нь талхалсан сагагийн гурил
**аармагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сагагийг тээрэмдэж аармаг болгох
**аарУУ** ●○○ [тэ.н] ээрүү
**ааруул** I.1.1 ●●● [ж.н] аарцыг хэв оруулан хатаасан цагаан идээ
**аарх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] омгорхох, эрдэх
**аархаг** ●●○ [тэ.н] омгорхог, аархуу зантай
**аархал** I.17.1 ●●○ [ж.н] аархах үйлийн нэр
**аархуу** ●●○ [тэ.н] омгорхох зантай
**аарц** I.9.1 ●●● [ж.н] тараг, айраг зэргийг буцалган, шар сүүг нь шүүсэн цагаа
**аарцаг** I.22.1 ●●● [ж.н] хүн, амьтны хоёр сүүж, ууц ястай нийлсэн битүү ясан цагариг
**аарцал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] тараг буцалгаж аарц болгох; үр тариа аарцан болцын үедээ байх
**аасгалдай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эхээс саяхан төрсөн унага
**аат** ●○○ [тэ.н] аа бүхий, омог бүхий, бардам
**аат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ааг омогтой, бардам, аатай болох
**аатга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**аатгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ихэмсэг зан гаргах
**аатгар** ●○○ [тэ.н] намхан, бяцхан, тагдгар
**аахар** ●○○ [тэ.н] ~ шаахар
**аахиа** ●○○ [тэ.н] яаруу, тэвдүү, хөвсөргөн
**аахил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] амьсгаа давхцах, түргэн түргэн амьсгалах
**ааш** I.11.1 ●●● [ж.н] хүний зан авир, ааль; муу зан
**аашгүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] тавтиргүй зан гаргах
**аашил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] загнах; элдэв авир байдал гаргах
**аашил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] айсах буюу ирж яваа үзэгдэх
**ааширх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] элдэв зан ааш гаргах
**аашит** ●●○ [тэ.н] ааш бүхий
**аашламтгай** ●○○ [тэ.н] байнга аашилж загнаж байдаг
**аашламхай** ●○○ [тэ.н] аашилж уурлах нь амархан
**аашлангуй** ●○○ [тэ.н] аашлах янзтай, аашилсан байдалтай
**аашлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] өрөм, тос мэтийг нухаж няцлах хэрэгсэл
**ааяа** ●○○ [а.ө] эгчмэд хүнийг хүндэтгэн дуудах болон авга эгчийг авгайлах үг
**ав-** II.4.1 ●●● [үй.ү] эхнэр ~ , чийг ~, өс ~, хэл ~
**ав** I.1.1 ●●○ [ж.н] хоморголон гөрөөлөхүй, ан ~
**ав** ●○○ [баймж.] хүч нэмэх утга илтгэнэ, ~ адил
**ав** ●○○ [тэ.н] ~ зан: гэнэт гаргах муу ааш
**аваа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өвчнийг анагаах эмийн ургамал, зэс өвс
**аваат** ●○○ (баймж.) [ж.н] мэдээж, ерийн, илэрхий
**аваал** ●○○ [тэ.н] авмал юм, угийн биш
**аваалЬ** ●●○ [тэ.н] анх ханилсан эр, эм, ~ нөхөр
**аваар** I.5.1 ●●● [ж.н] осол, эндэл, аюул
**аваас** ●○○ [хо.ү] атал, авч, болбоос
**аваач** II.8.1 ●●● [үй.ү] авч явах; ялд унаган алах
**авагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] авах үйлийг гүйцэтгэгч хүн ба юм хүлээн ~
**авай** I.15.1 ●●○ [ж.н] эхнэр хүний хүндэтгэл
**авай** I.15.1 ●●○ [ж.н] нүдний цэцгий, дуран ~
**авай** ●○○ [а.ө] хөөрхийлж эвийлэх аялга, ~ ~
**авай** ●○○ [дут.ү.ү] бүлгээ, болой
**авайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хүүхдийг хөөрхийлөх, аргадах
**авалдаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] авалдах үйлийн нэр, авцалдаа, зохилдоо
**авалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] авах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**авалцаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] нийц, зохилдоо
**авалцагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тэмцэгч, хэрэлдэгч этгээд; хялбар авалцдаг, галд шатамтгай бодис
**авалцагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] юмыг авч өгөлцдөг хүн ба байгууллага
**авалцамтгай** ●○○ [тэ.н] авалцах нь олонтоо
**авалцамхай** ●○○ [тэ.н] авалцахдаа хялбар, амархан авалцдаг
**авалцмал** ●○○ [тэ.н] нэгэнт авалцсан байдал
**авалцуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] авалцуулдаг юм, асаадаг юм
**авамгай** ●○○ [тэ.н] дуулгавартай, үг ~; авч сурсан
**авамтгай** ●○○ [тэ.н] авах дуртай
**авамхай** ●○○ [тэ.н] авамгай; шунахай
**авангар** ●○○ [тэ.н] шунахай, хомхой
**авангарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] шунан дурлах
**аванхай** ●○○ [тэ.н] уршиг, нөлөө ихтэй
**аванхайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] дагуулах, нөлөө уршигт татаж оруулах
**авар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] амь ~, аюулаас ~
**авар** ●○○ [тэ.н] ~ тавар: энд тэнд, армаг тармаг
**аварга** I.18.1 ●●● [ж.н] монгол бөхийн цол, дархан ~, далай ~, даян ~
**аварга** I.18.1 ●●● [ж.н] тэмцээн уралдаанд түрүүлсэн хүн
**аварга** I.18.1 ●●○ [ж.н] бие том, хүч чадал

ихтэй хүн, амьтан, юм
**аварга** I.18.1 ●○○ [ж.н] тэнгэрийн нэг эрхэс, ~ сар
**аваргад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] чадах, дийлэх, давах
**аваргал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] түрүүлэх, манлайлах
**авга** I.18.1 ●●● [ж.н] эцгийн талын төрөл садан, ~ ах, ~ эгч
**авга** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хоёр наст ургамал
**авгай** I.15.1 ●●● [ж.н] эхнэр, гэргий, настай эмэгтэй хүн
**авгай** I.15.1 ●○○ [ж.н] гуайлах, хүндэтгэх үг
**авгайл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] гуайлах
**авгайлга** I.18.1 ●○○ [ж.н] хүнийг хүндэтгэж дуудахуй
**авгайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] залуу боловч авгай хүний байдалтай болох, байргаших
**авгайрх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] настай, хижээл эмэгтэй хүний зан байдал гаргах
**авгайсаг** ●●○ [тэ.н] эхнэр, авгайд дотносог буюу дуртай
**авгалдай** I.15.1 ●●○ (амь.) [ж.н] шавжийн сагаас гарсан үр
**авгалдай** I.15.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөөгийн онгод сахиусны дүрст баг; ~ онгод
**авгалдайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] шавж, аалз, эрвээхэй зэрэг амьтдын өндөгнөөс авгалдай гарах
**авгалдайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] бөөгийн онгоныг дүрслэх, бүтээх; бөө авгалдайн багаа өмсөх
**авгалдайрхуу** ●○○ [тэ.н] дуураймал тэрхтэй
**авгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хорхой шавж овоорон арваганах
**авдар** I.21.1 ●●● [ж.н] дөрвөлжин хэлбэртэй, эд юм агуулах гэрийн тавилга
**авдарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] авдарт агуулах
**авдарлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] баглагч, боогч; эд мөнгө хураадаг нөөцөлдөг хүн
**авдарламтгай** ●○○ [тэ.н] эд мөнгө хураах, нөөцлөх дуртай
**авдарламхай** ●○○ [тэ.н] авдарлах зантай
**авжаа** I.30.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] эмэгтэй бөө буюу удган
**авзаа** ●○○ [тэ.н] омгорхог, олон зантай
**авзаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] омгорхох
**авиа** I.12.1 ●●● [ж.н] ~ чимээ; эгшиг ~, ~ зүй
**авиаж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] авиагаар амилах
**авиал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] авиа гаргах
**авиалбар** I.5.1 ●○○ [ж.н] авиа ~, ~ зүй
**авиалуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] авиалах хэрэглүүр
**авиарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] чимээ мэдрэх
**авиархуу** ●○○ [тэ.н] авиа голлосон; ямар нэг авиатай төстэй
**авиачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] авиа авиагаар нь хэлж дуудах, бичих
**авиаш-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] авианы шинжтэй болох
**авиг** I.6.1 ●○○ [ж.н] хос хошного, авьс
**авид** I.3.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] цаглашгүй гэрэлт бурхны алдар
**авир-** II.5.1 ●●● [үй.ү] уул өөд ~
**авир** I.5.1 ●●● [ж.н] зан ааль
**авир** ●●○ [а.д.ү] шивэр ~
**авирагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] авирах үйлийн эзэн
**авиралт** I.3.1 ●●○ [ж.н] авирахуй, авирах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**авирамтгай** ●○○ [тэ.н] асаж авирахдаа хурдан
**авирамхай** ●○○ [тэ.н] авирах зантай
**авиргүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] тавтиргүйтэх, шалихгүй зан гаргах
**авиргүйдүү** ●○○ [тэ.н] авиргүй байрын
**авиргүйт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] авиргүй зан гаргах
**авирд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] муу авир гаргах, загнах
**авирла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] элдэв авир гаргах
**авирт** ●○○ [тэ.н] авир бүхий
**авиртан** I.20.1 ●○○ [ж.н] муухай авир бүхий хүн
**авла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хоморголон гөрөөлөх; бүслэн хүрээлэх
**авлаач** I.4.1 ●○○ [ж.н] хааны харуулын албаны хүн; ан гөрөө намнаач хүн
**авлага** I.18.1 ●●○ [ж.н] өглөг ~
**авлагал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] зээл өгөх
**авлагач** I.4.1 ●○○ [ж.н] алба татвар хураагч
**авлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] авлах үйлийг гүйцэтгэгч
**авлига** I.18.1 ●●● [ж.н] өөрийн хэргийг бүтээхийн тулд албан тушаалтанд ил, далд өгөх хахууль
**авлига** I.18.1 ●○○ [ж.н] өнчдөд хүртээх хишиг, тэтгэмж
**авлигал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] юмыг ёс бусаар шийдвэрлэж, шан харамж болгон эд юм авах
**авлигач** I.4.1 ●●○ [ж.н] авлига авах дуртай албан тушаалтан
**авлигачил-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] авлига өгч, ажил үйлсээ бүтээх
**авлигачин** I.20.1 ●●○ [ж.н] авлига өгөгч, авагч этгээд
**авмал** ●○○ [тэ.н] нэгэнт авсан нь
**аврагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] аврах үйлийг гүйцэтгэгч
**аврал** I.1.1 ●●○ [ж.н] ~ өршөөл, ~ нигүүлсэл
**авралт** ●○○ [тэ.н] аврал бүхий
**аврамтгай** ●○○ [тэ.н] аврал үзүүлэмтгий
**аврамхай** ●○○ [тэ.н] аврах зантай
**аврангуй** ●○○ [тэ.н] ~ сэтгэл
**авс** I.9.1 ●○○ [ж.н] шарил оршуулах хайрцаг
**авсаар** ●●○ [тэ.н] гарын үзүүрт хэрэглэж болохуйц, энгийн, боломж бүхий
**авсаард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] авсаар болох
**авсаарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] авсаар болгох
**авсаг** ●○○ [тэ.н] ан хийх дуртай
**авсал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] авсанд хийх
**авт-** II.7.1 ●●● [үй.ү] аливаа юмны эрхшээлд орох, хүчинд ~
**автамтгай** ●○○ [тэ.н] аливаа юмны эрхшээлд байнга автдаг, автах нь их
**автамхай** ●○○ [тэ.н] аливаа юмны эрхшээлд

А

орох зантай
**автангуй** ●○○ [тэ.н] аливаа юмны эрхшээлд автсан байдалтай
**авхаалж** I.4.1 ●●● [ж.н] овсгоо, сүйхээ, самбаа
**авхаалжил-** II.11.1 ●○○ [үй.у] авхаалж самбаа гаргах
**авхаалжит** ●○○ [тэ.н] авхаалж бүхий, сэргэлэн
**авхай** I.15.1 ●●○ [ж.н] хэргэмтэн язгууртны охин
**авхайтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] хаад ноёдын хатан
**авхуул-** II.4.1 ●●○ [үй.у] авахад хүргэх; амьтны үр төлийг өөр эхтэй болгож эхийг нь хайдагшуулах; автах, дийлдэх; зураг ~

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **авхуул** | ав- үйл үндсэнд бусдаар үйлдүүлэх хэвийн **-уул** дагавар залгахад х-г жийрэглэсэн тул авхуул гэж бичнэ. Тодотгон холбох -х нөхцөл биш тул өмнө нь эгшиг бичихгүй. |
| × | **авахуул** | |

**авц** I.3.1 ●○○ [ж.н] үг яриа, үйл хөдлөл яв цав нийлэхүй; авах авлага
**авц-** II.7.1 ●●○ [үй.у] нийлэх, тохирох, ойртох
**авцаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] бусдаас авах өр; нийц холбоо
**авцал** I.17.1 ●○○ [ж.н] авцах үйлийн нэр
**авцалдаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] уялдаа холбоо, шүтэлцээ зохилдоо, авалцалдаа
**авцалдангуй** ●○○ [тэ.н] авцалдсан байдалтай
**авцалдмал** ●○○ [тэ.н] нэгэнт авцалдсан
**авч-** II.9.1 ●●● [үй.у] агчих, агших; авч орхих
**авч** ●●○ [хо.у] боловч, байвч
**авч** I.4.1 ●○○ [ж.н] авчин, гөрөөчин
**авчилт** I.3.1 ●●○ [ж.н] авчих үйлийн үр дүнг заасан нэр, авчсан байдал
**авчимтгай** ●○○ [тэ.н] авчих нь их
**авчимхай** ●○○ [тэ.н] авчиж агшихдаа амархан
**авчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] ав хийгч
**авчир-** II.12.1 ●●● [үй.у] авч ирэх
**авчмал** ●○○ [тэ.н] юмны агшиж багассан байдал
**авчуу** ●○○ [тэ.н] бариу, давчуу
**авш** I.4.1 ●○○ [ж.н] дүгрэг тэвш
**авшиг** I.22.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] хамаг амьтанд тус үйлдэх үүднээс ван тавьж номын хурим үйлдэх ёс
**авь** I.23.1 ●○○ [ж.н] муу увдис, хараал ёр
**авьс** I.3.1 ●○○ [ж.н] авиг, мал адгуусны хос хошноо; богино хавирга
**авьсан** I.20.1 ●○○ [ж.н] дүүгийн эхнэр нь ахын эхнэрийг дуудах үг
**авьч** I.4.1 ●○○ [ж.н] төлгөдөгч, авидлагч, илбэч
**авьяас** I.3.1 ●●● [ж.н] ~ билиг, ~ чадвар
**авьяасарх-** II.7.1 ●○○ [үй.у] авьяасаараа бардамнах, авьяастайдаа эрдэх
**авьяасархаг** ●○○ [тэ.н] төрөлхийн авьяастай, түүгээрээ бардсан
**авьяаслаг** ●●● [тэ.н] авьяастай
**авьяастан** I.20.1 ●●○ [ж.н] авьяастай хүн
**агаа** I.30.1 ●●● [ж.н] ах хүнийг хүндэтгэн дуудах үг
**агаад** ●○○ [дут.у.у] бөгөөд, хийгээд
**агаар** I.5.1 ●●● [ж.н] азот, хүчилтөрөгч бүхий хийн нэгдэл, ~ мандал, цаг ~
**агаар-** II.5.1 ●○○ [үй.у] гаарах, дэндэх
**агаар** I.5.1 ●○○ [ж.н] мөн чанар, уг үүсэл
**агааргүйж-** II.8.4 ●○○ [үй.у] агааргүй болох
**агааргүйт-** II.6.4 ●○○ [үй.у] бүгчим болох
**агааржи-** II.9.1 ●○○ [үй.у] цэвэр агаар сэлбэж, амьсгалахад чөлөөтэй болох
**агааржилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] агааржсан байдал
**агааржуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] ~ бодис
**агааржуулалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] агааржуулсан байдал
**агааарлаг** ●○○ [тэ.н] агаар сайтай, агаар ихтэй
**агад-** II.6.1 ●○○ [үй.у] тэвдэх, сандрах
**агадамтгай** ●○○ [тэ.н] байнга агадаж байдаг, тэвдэмтгий, сандрангуй, яаруу
**агадамхай** ●○○ [тэ.н] агадах зантай
**агадангуй** ●○○ [тэ.н] агадсан байдалтай, агадах янзтай
**агадуу** ●○○ [тэ.н] яаруу, адгуу, тэвдүү
**агалиг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] исгэлэн амттай нэг зүйл жимс
**агар** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] сайхан үнэртэй мөнх ногоон мод
**агаруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] том модон хувин
**агас** I.5.1 (хууч.) [ж.н] хатдын хүндэтгэл
**агаст** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ цэцэг, хөх жиргүг
**агат** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ алим
**агач** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] муу үүлдрийн тахиа
**агд-** II.7.1 ●○○ [үй.у] эрх сүр, эрдэм чадал, эд хөрөнгөдөө эрэмших
**агдай-** II.1.1 ●○○ [үй.у] агдгар болох
**агдал-** II.11.1 ●○○ [үй.у] уях, хүлэх зэргээр бэхлэн хадгалах; магадлах батлах, гэрчлэх
**агдалз-** II.7.1 ●○○ [үй.у] байн байн агдайх, сунах
**агдам** ●○○ [тэ.н] үнэнч, найдвартай; чийрэг, хүчтэй, хүдэр
**агдамна-** II.10.1 ●○○ [үй.у] хүчтэй болох, сайжрах, чанаржих
**агдар** ●○○ [тэ.н] пагдгар, багахан; хураангуй
**агдаргана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] сонгины төрлийн олон наст ургамал
**агдас** ●○○ [д.д.у] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**агдасхий** II.1.4 ●○○ [үй.у] давхийх; унаж яваа морь малын амыг татахад гэнэт зогсох
**агдга** ●○○ [д.д.у] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**агдгалз-** II.7.1 ●○○ [үй.у] агдалзах
**агдгана-** II.10.1 ●○○ [үй.у] агдгар юмны агдга агдга хийх
**агдгар** ●○○ [тэ.н] богино, тагдгар
**агдгардуу** ●○○ [тэ.н] агдгар байрын
**агдруу** I.30.1 ●○○ [ж.н] яр, булдруу

**агдуу** ●○○ [тэ.н] агдсан зантай
**агдуун** ●○○ [тэ.н] зан сайтай; чанга, лав, бодитой
**агж** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] тос гаргаж авдаг халуун орны давирхайт мод, ~ мод
**агз** ●○○ [д.д.ү] ~ татах
**агзай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] агзгар болох
**агзалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] агзгар юмны агзас агзас хөдлөх
**агзам** I.17.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл харвах зэвсэг; зэвгүй сум
**агзамла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] агзмаар харвах
**агзас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**агзга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**агзгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] агзгар юмны агзга агзга хөдлөх
**агзгар** ●○○ [тэ.н] бие богино, агдгар, биеэ хураасан байдал
**агил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] агьтай газар бэлчих
**агилзгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] морин агь
**агинцар** I.21.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**агир** ●○○ [тэ.н] хөлдөж хатуурсан байдал
**агир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] дангинатал хөлдөх
**агируу** ●○○ [тэ.н] их хатуу, тэс хөлдүү
**агирууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] агируу болох
**агируун** ●○○ [тэ.н] хатуувтар
**агируут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] агируу болох
**агирхай** I.15.1 ●○○ [ж.н] халдварт өвчний нян
**агирхай** ●○○ [тэ.н] юмны агирсан байдал
**агла-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] юм ширгэж өтгөрөх
**аглаг** ●●○ [тэ.н] зэлүүд, буйд; нам сэлүү
**аглага** I.18.1 ●○○ [ж.н] төрлийн үе сунжирч холдсон нь
**аглагад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] садан төрлийн хэлхээ хэт холдох
**аглагал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] садан төрлийн үе сунжирч холдох
**аглагаш-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] садан төрлийн үе улам сунжирч холдох шинжтэй болох
**аглагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аглаг болох, холдох
**аглагдуу** ●○○ [тэ.н] аглаг байрын
**аглагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] аглаг газар гарах, аглагт явах
**аглагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] аглагт сууж бясалгал үйлдэгч
**аглагч** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] цагаан ухаат нэг зүйл шувуу
**аглагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] аглагийн шинжтэй болох
**агли** I.8.1 ●○○ (урга.) [ж.н] харгай модны үр
**аглуувтар** ●○○ [тэ.н] арай аглуун
**аглууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] аглуун болох
**аглуун** ●●○ [тэ.н] агшуун, өтгөн, аргуун
**аглуундуу** ●○○ [тэ.н] аглиун байрын
**аглуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] аглуун болох
**аглуус-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] улам аглуун болох
**аглуут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] аглуун болох
**агна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] ан гөрөө хийх; өө сэв эрэлхийлэн ажих
**агнаач** I.4.1 ●○○ [ж.н] агнагч, анчин
**агнаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] хоёр уулын шахсан ам, хавцал
**агнагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] агнах үйлийг хийгч
**агнал** I.1.1 ●○○ [ж.н] агнах үйлийн нэр
**агналт** I.3.1 ●○○ [ж.н] агнах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**агни** I.8.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] галын тэнгэр
**агнуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] ан хийх газар
**агнуурчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] анчин, гөрөөчин
**аграмба** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] тарнийн номд мэргэжсэн хүний эрдмийн дээд зэрэг
**агран** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**агруу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст шүүслэг ургамал
**агруус** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ өвс: олон наст өвслөг ургамал
**агс-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] саадаг хоромсого зүүх, зэвсэг ~; хөөрөх сагсайх, сүүлээ ~
**агс-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хүч хавсрах; хуян хөөрөх
**агсаа** I.30.1 ●○○ [ж.н] биеийн булрал
**агсага** I.18.1 ●●○ [ж.н] биеийн хөндүүр
**агсага** I.18.1 ●○○ [ж.н] жижиг сав
**агсагад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] уналгад ядрах; ажилд зүдрэх
**агсагадаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] бүсэнд зүүх нум сумны сав; агсагадах үйлийн нэр
**агсагадал** I.17.1 ●○○ [ж.н] биеийн булраа
**агсал** I.17.1 ●○○ [ж.н] ~ бүжиг
**агсалдаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хүн, амьтны бусадтай эсэргүүцэн тэмцэхэд хүч хавсран харилцан туслах нь
**агсалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сагсалзах, агсганах
**агсам** ●●○ [тэ.н] согтуугийн хөөрүү ааш; морь малын тэмүүлэх зан
**агсамна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] агсам тавих, агсам зан гаргах
**агсамч** I.4.1 ●○○ [ж.н] архи дарсанд хөлчүүрхэн үймээн таригч
**агсан** ●●○ [дут.ү.ү] нас нөгчсөн
**агсан** I.20.1 ●○○ [ж.н] хүүтэй зээл
**агсар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] уурлаж дайрах, уяатай нохой ~
**агсар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] албан тушаалаас огцрох
**агсарга** I.18.1 ●○○ [ж.н] саадаг хоромсого уяж бүслэх бүс, сав
**агсаргад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] агсарга мэт бүслэх, хөөргөн бүслэх
**агсарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] агсам зан гаргах
**агсархийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] байн байн агсрах, агсчих
**агсга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**агсгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сагсганах, байн байн агсрах
**агсгар** ●○○ [тэ.н] сүүл, саадгийг сагсайлгасан байдал
**агсраа** I.30.1 ●○○ [ж.н] саадаг агсрах үйлийн нэр

А

**арваганууp** ●○○ [тэ.н] арваганасан юм, сарваганууp
**арвагар** ●○○ [тэ.н] ~ сарвагар, эрвэгэр сэрвэгэр
**арвагардуу** ●○○ [тэ.н] арвагар байрын
**арвай** I.15.1 ●●● (урга.) [ж.н] сүрэл түрүүт амуу тариа
**арвай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] арвагар болох, сарвайх, сэрвийх
**арвай** I.15.1 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**арвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] арвагар юм байн байн хөдлөх
**арвас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**арвас** I.5.1 ●○○ [ж.н] бач, бааш, муу овсгоо, самбаа
**арви** I.13.1 ●○○ [ж.н] хэмнэл, хямгач зан, ~ гам
**арвид-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] арвин болох
**арвиж-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] арвин их болох, үржих
**арвиж** I.4.1 ●○○ [ж.н] арви хэм, ябь шаль
**арвил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] гамнах, хэмнэх, ариглах
**арвиламтгай** ●○○ [тэ.н] арвилан хэмнэх зантай, байнга арвилан хэмнэдэг
**арвин** ●●● [тэ.н] тоо олон буюу хэмжээ их
**арвис** I.5.1 ●○○ [ж.н] шившлэг тарни
**арвит-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] арвин болох; арвисах
**арвич** ●○○ [тэ.н] ~ хямгач
**арвичил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] арвилан гамнан хэрэглэх
**арга-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] аргуун болох; нүд ~
**арга** I.18.1 ●●● [ж.н] юмыг хийх эв дүй, ~ барил, ~чарга; ~ билиг; ~ зүй
**аргад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] арга эвийг нь олох; зөөлөн ухуулах
**аргай** I.15.1 ●○○ [ж.н] үхэр, буга зэрэг том амьтны шагай
**аргай** I.15.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хиймэл чулуу
**аргай** I.15.1 ●○○ [ж.н] шагайн бөг тал
**аргал** I.1.1 ●●● [ж.н] үхрийн хатсан баас
**аргал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ая эв олох
**аргалж** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] аалз
**аргалцаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] төмөрлөгөөр хийсэн цутгамал шагай
**аргалчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] аргал түүдэг хүн
**аргаль** I.23.1 ●●○ (амь.) [ж.н] эм хонин гөрөөс
**аргамаг** I.22.1 ●●○ (амь.) [ж.н] хүч чадал сайтай ажнай хүлэг
**аргамж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] юмыг уяж торгоох; саатуулах, удаашруулах
**аргамж** I.4.1 ●●○ [ж.н] урт сур, татлага; хазаарын ~
**аргамжаа** I.12.1 ●●● [ж.н] аргамжих уяа дээс
**аргамжаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] аргамжих; элдэв зүйлийг аргамжаа болгон хэрэглэх
**аргамжил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] аргамжаар уях, тогтоох
**аргамжин** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] говь цөлийн шимэгч ургамал
**аргана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл бууpцагт өвс
**аргар** ●○○ [тэ.н] ~ саргар
**аргат** ●○○ [тэ.н] арга бүхий
**аргатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] арга заль ихтэй хүн
**аргац-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] арга боломжийг түр олох
**аргацаа-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] дөнгөж аргалах
**аргацаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] арга хэрэглэх нөхцөл боломж, арга эв
**аргацаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] аргацаа гаргах буюу арга дэм сүвэгчлэх
**аргач** ●○○ [тэ.н] аливаа юмны аргыг олохдоо чадамгай
**аргачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] арга ухаан сүвэгчлэх; арга зүйг боловсруулах
**аргачлал** I.1.1 ●●● [ж.н] аргачлах үйлийн нэр, үйлийн арга замыг заасан заавар
**арги-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] хөгширч зөнөх; дэмий ярих
**аргиа** ●○○ [тэ.н] хөгшрөх, зөнөх шинж
**аргиа** ●○○ [тэ.н] дууны өтгөн, бүдүүн, ~ паргиа
**аргиадуу** ●○○ [тэ.н] аргиа байрын
**аргиат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хөгширч хоолой аргиатах; дуу аргиатах
**аргил** ●○○ [тэ.н] бүдүүн, ~ баргил, ~ хөгжим
**аргил** ●○○ [тэ.н] хашир догь
**аргил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] бүдүүн дуу гаргах; хөгшрөх, зөнөглөх
**аргилдуу** ●○○ [тэ.н] аргил байрын
**аргилт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хашир догь болох; өтөлж доройтох
**аргилш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] аргил шинжтэй болох
**аргимал** ●○○ [тэ.н] амьтны өтөлж доройтсон байдал
**аргуй** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог, үслэг навчтай олон наст ургамал
**аргуу** ●●○ [тэ.н] хуурай, лагшуун
**аргууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] аргуу болох
**аргуудуу** ●○○ [тэ.н] аргуу байрын
**аргуун** ●●○ [тэ.н] аргуу
**аргуундуу** ●○○ [тэ.н] аргуун байрын
**аргуус-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] аргуун болох
**ард** I.3.1 ●●● [ж.н] ~ иргэд, ~ түмэн
**ардаг** ●●○ [тэ.н] эрх танхи, эмнэг; зөрүүд, хэдэр
**ардагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ардаг болох
**ардагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ардаг хэдэр зан гаргах
**ардагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] ардаг шинжтэй болох
**ардан** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл гөрөөс
**ардах** ●○○ [о.н] хойдох
**ардач** ●○○ [тэ.н] ~ үзэл
**ардир** I.5.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сарны зурхайн хорин найман одны нэг
**ардуу** I.30.1 ●○○ (амь.) [ж.н] зүртэй адилхан,

өнгө цагаавтархан нэгэн зүйл гөрөөс
**ардуун** I.2.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бугатай адилавтар, өнгө шаравтар гөрөөс
**ардчил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] ардчилсан ёс тогтоох
**ардчилагч** I.4.1 ●●● [ж.н] ардчиллыг баримтлагч, ардчилсан үзэлтэй хүн
**ардчилал** I.17.1 ●●● [ж.н] ард түмний эрх чөлөөг дээдлэх ёс
**аржгар** ●○○ [тэ.н] ~ буржгар
**аржгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аржгар болох
**аржгардуу** ●○○ [тэ.н] аржгар байрын
**аржий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] аржгар болох
**арз** I.3.1 ●●○ [ж.н] дахин нэрж гаргасан архи
**арзаахай** I.15.1 ●○○ [ж.н] арзгар юм
**арзай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] арзгар болох
**арзай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] бие аягүй болох
**арзал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] арз архийг гаргаж авах
**арзалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] арзгар юм байн байн хөдлөх
**арзас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**арзга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**арзгай** ●○○ [тэ.н] арсгай, арзгар
**арзгайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] арзгай болох
**арзгайдуу** ●○○ [тэ.н] арзгай байрын
**арзгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] арзгар юм арзга арзга хийх, олон амьтан хүн бужигнан үймэх
**арзгар** ●●○ [тэ.н] арзайж сэгсийсэн байдал
**арзгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] арзгар болох
**арзгардуу** ●○○ [тэ.н] арзгар байрын
**арзгас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**ариадуу** I.30.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эр ардуу гөрөөс
**ариан** I.2.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ууль шувууны нэг зүйл
**ариг** ●○○ [тэ.н] цэвэр тунгалаг
**ариг** I.6.1 ●○○ [ж.н] гуу, суваг
**ариг** I.6.1 ●○○ [ж.н] арви, гам, арчилгаа, тордлого
**аригла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] цэвэр ариун болгох; гамнах, хэмнэх
**аригч** ●○○ [тэ.н] их арвич
**арил-** II.4.1 ●●● [үй.ү] цэвэр ариун болох, үгүй болох, зогсох, бороо ~
**арилаач** I.4.1 ●○○ [ж.н] нас барсан хүний цээр нэр, талийгч
**арилгагч** I.4.1 ●●● [ж.н] арилгах хэрэгсэл
**арилди** I.13.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] шашны зан үйлд хэрэглэх жад хэлбэртэй зэвсгийн нэр
**арилж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] нэгийг нөгөөгөөр тулган солих
**арилжаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] худалдаа, ~ наймаа, ~ солилцоо
**арилжаа** ●●○ [тэ.н] морины зөөлөн ялгуун явдал
**арилжаал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] харилцан арилжаа хийх
**арилжаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] морины арилжаа явдлаар явах
**арилжаач** ●○○ [тэ.н] арилжаа эрхлэгч
**арилжаачин** I.20.1 ●○○ [ж.н] арилжаа наймаа хийгч
**арим** I.1.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] гурилаар хийсэн сүг дүрс, ад зэтгэр
**ариул-** II.4.1 ●●● [үй.ү] ариун болгох, ариусгах, арц хүжээр ~
**ариун** ●●● [тэ.н] цэвэр ~
**ариус-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ариун болох
**ариусал** I.17.1 ●●○ [ж.н] ариусахуй
**ариут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ариусах
**ариутгагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] ариутгах бодис; ариутгах үйлийн эзэн
**ариутгал** I.1.1 ●●○ [ж.н] ариутгах үйлийн нэр
**ариутгуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] ариутгах хэрэглүүр
**арла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] юманд ар хийх
**арла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] уулын араар явах
**арлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] юманд ар гаргах эд
**арлан** ●○○ [тэ.н] алаг эрээн, ~ тарлан
**арма-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хамах, тармах
**армаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] жад, сэлэмтэй төстэй зэвсэг
**армаг** ●○○ [тэ.н] ~ тармаг
**армагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] армаг таруу болох
**армана** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ац туурайтай, зузаан арьстай нэг зүйл гөрөөс
**арнаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог мод, хар агар
**арс-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] арцах, тэмцэлдэх
**арсай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] арсгар болгох
**арсалдаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] арцалдаан, тэмцэлдээн
**арсалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] арсгар юмны байн байн хөдлөх
**арсамтгай** ●○○ [тэ.н] байнга арсах зантай, арсах нь олон
**арсамхай** ●○○ [тэ.н] арсах зантай
**арсга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**арсгай** ●○○ [тэ.н] арсгар
**арсгайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] арсгай болох
**арсгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] арсгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**арсгар** ●○○ [тэ.н] арзгар, сэрзгэр, сиймхий
**арсгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] арсгар болох
**арсгардуу** ●○○ [тэ.н] арсгар байрын
**арслан** I.16.1 ●●● (амь.) [ж.н] мийн овгийн араатан
**арслан** I.16.1 ●●● [ж.н] монгол бөхийн цол
**арслант** ●○○ [тэ.н] арслан бүхий
**арсуун** I.2.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ бөднө
**арт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ар үүсэх
**арт** ●○○ [тэ.н] ар атираа бүхий
**артаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] мяралзаа, долгио
**артан** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл эмийн ургамал, хунчир
**арун** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл эмийн ургамал, хурдан цагаан
**аруу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] сарнайн язгуурын олон наст ургамал
**аруу** ●○○ [тэ.н] ~ таруу: армаг тармаг

**аруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] шагайн бөг тал, аргай
**арүр** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] дээд гурван үрийн эрхэм нь
**архаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] зэвсэг
**архаг** ●●○ [тэ.н] дасаж дадсан, туршлагатай; хашин хойрго
**архаг** ●●○ [тэ.н] ~ хууч, даамжран тогтсон муу зуршил
**архаг** ●○○ [тэ.н] хүч их, том янхигар
**архагдуу** ●○○ [тэ.н] архаг байрын
**архагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] архагтай болох; архаг нь хөдлөх
**архагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] архаг шинжтэй болох
**архагшил** I.17.1 ●○○ [ж.н] архаг шинжтэй удааширсан өвчин; олон жил болсон муу зуршил
**архад** I.19.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] нисванисыг тэвчигчид
**архад** I.19.1 ●○○ [ж.н] арьсан хөхүүр
**архай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] архгар болох, архгар үзэгдэх
**архай** ●○○ [тэ.н] ~ тархай, хэсэг бусаг
**архал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] аргамжлах; морь ~, морь аргамжих
**архалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] архгар юм байн байн хөдлөх
**архгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] архаг юмны хөдлөх
**архгар** ●○○ [тэ.н] эв хавгүй, том, янхигар
**архгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] архгар болох
**архгардуу** ●○○ [тэ.н] архгар байрын
**архи** I.13.1 ●●● [ж.н] ~ сархад
**архив** I.1.1 ●●● [ж.н] хуучин данс бичгийн хөмрөг; улсын ~
**архивла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] архивт хадгалах
**архивч** I.32.1 ●●● [ж.н] архивын газар ажил эрхлэх хүн, архивын мэргэжилтэн
**архид-** II.6.1 ●●● [үй.ү] архи хэтрүүлэн уух
**архидалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] архидах явдал
**архилан** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] арслангийн нэг зүйл
**архир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] нохой ~, уурлан ~
**архираа** I.12.1 ●●○ [ж.н] архирч байдаг; архирах чимээ
**архиралдаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] архирах дуу чимээ, шуугилдаан
**архиралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] архирах дуу
**архичин** I.20.1 ●●● [ж.н] архи, сархдад дуртай, ямагт архи ууж согтуурдаг хүн
**арц** I.9.1 ●●● [ж.н] ~ хүж
**арц-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] зөрөлдөх, маргалдах; удах, түдэх
**арцаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] арцах үйлийн нэр, маргаан
**арцалдаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] ~ тэмцэлдээн
**арцат** ●○○ [тэ.н] арц бүхий
**арцлан** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бургас
**арч-** II.9.1 ●●● [үй.ү] тоос ~, толь ~, нулимсаа ~
**арч** I.4.1 ●○○ [ж.н] арчаа, ариг хямга
**арчаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] ажил үйлийг хийх, аливааг өөд татах, аялуулах арга чадвар
**арчгар** ●○○ [тэ.н] үрчгэр, хорчгор
**арчгардуу** ●○○ [тэ.н] арчаагүй байрын
**арчигч** I.4.1 ●●○ [ж.н] юмыг арчин цэвэр болгодог хүн ба юм
**арчий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] арчгар болох
**арчил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] ~ тордох
**арчилгаа** I.12.1 ●●● [ж.н] арчлан тордох үйлийн нэр, хамгаалах явдал
**арчилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] арчих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**арчин** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хөхөөний төрлийн нэг зүйл бяцхан шувуу
**арчлаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] арчлах үйлийн нэр
**арчлаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] арчгар хорчгор бий болсон хэсэг газар
**арчлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] арчиж арилгах үйлийн нэр
**арчлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] арчлан тордох үйлийг гүйцэтгэгч
**арчлалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] арчлах үйлийн үр дүнг заасан нэр, хамгаалалт, тордолт
**арчлан** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] арчин бялзуухайн өөр нэр
**арчмал** ●○○ [тэ.н] арчиж цэвэрлэсэн байдал, ~ толь
**арш** I.4.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] аглагт сууж бясалгал үйлдэгч
**аршил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] арш болох; аршийн дүр гаргах
**аршин** I.20.1 ●○○ [ж.н] уртын хэмжээ
**аршлаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ цэцэг: өнгө сайхан нэг зүйл цэцэг
**арьс** I.9.1 ●●● [ж.н] ~ шир, ~ хөрс, үхрийн ~, ~ элдэх
**арьсал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] юмыг арьсаар бүрэх
**арьсанцар** I.21.1 ●○○ [ж.н] арьсны оронцог, хариугүй муу арьс
**арьслаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**арьст** ●○○ [тэ.н] арьс бүхий
**арьстан** I.20.1 ●○○ [ж.н] шар ~, хар ~, цагаан ~
**арьсуу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тогорууны өөр нэр, хувилгаан шувуу
**арьсч** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шавж, ~ цох
**арьсчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] арьс элдэж боловсруулдаг хүн; арьс цуглуулж зардаг хүн
**арьяа** I.30.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] хутагт
**арьяабал** I.1.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] язгуурын гурван бурхны нэг
**арьяан** I.2.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйлийн ууль шувуу
**арьяат** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] зүртэй адил нэг зүйл гөрөөс; эр араат, арт
**ас-** II.6.1 ●●● [үй.ү] ноцох, гал ~
**ас** ●○○ [тэ.н] чанх, шулуун, эгц, халз
**ас-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] авирах, хаданд ~ , энгэрт ~
**асаа-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] хүндтэй хүний хувцсаа өмсөх

**асаагуур** I.5.1 ●●● [ж.н] асаах, ноцоох хэрэглүүр
**асаагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ноцоож, асаах зүйлийг эрхлэн ажиллуулагч
**асаалга** I.18.1 ●○○ [ж.н] асаадаг юм
**асаалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] асаах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**асаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] тэмээ малын хөл доголох өвчин
**асагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] морь малд асаг өвчин тусах
**асал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] ас замаар дөтлөн явах; муруйг цэхлэх
**асам** I.17.1 ●○○ [ж.н] маргад эрдэнэ
**асам** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ гарви: сүүдэр газар ургах хус мод
**асамтгай** ●○○ [тэ.н] асахдаа хялбар
**асамхай** ●○○ [тэ.н] асамтгай
**асан** ●○○ [дут.ү.ү] тухайн ажил үйлийг эрхэлж байсан
**асанги** ●○○ [то.н] арвын жаран зэрэгт тооны нэр, ингүүмэл
**асанчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] аминчлахын эсрэг утга; гадуурчлах
**асар** ●●● [баймж.] маш, тун, ~ хурдан
**асар** I.21.1 ●●● [ж.н] ~ майхан, саравчит давхарлаг
**асар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] асрах, халамжлах
**асаргаа** I.12.1 ●●● [ж.н] ~ сувилгаа
**асарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] асар мэт үзэгдэх
**асарлаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] том биш саравчит асар
**асарт** ●○○ [тэ.н] асар бүхий
**асвар** ●○○ [тэ.н] гүдэс шулуун зантай
**асга-** II.10.1 ●●● [үй.ү] цацах, цалгих, ус ~
**асга** I.18.1 ●●● [ж.н] уул, хавцал газарт хэсэг хэсгээр овоорсон сул хад чулуу
**асгагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] шингэн буюу үйрмэг зүйлийг гоожуулах, асгах үйлийг үйлдэгч
**асгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] байн байн асгарах, дахин дахин асгарах
**асгамал** ●○○ [тэ.н] нэгэнт асгасан
**асгар** I.5.1 ●●○ [ж.н] худгийн онгоцноос хальсан шалбааг ус
**асгар-** II.5.1 ●●● [үй.ү] шингэн буюу үйрмэг юм савнаасаа халих, дэврэх, хүний хөлс, нулимс ихээр гарах
**асгарамтгай** ●○○ [тэ.н] байнга асгарч байдаг, асгарах нь олонтоо
**асгарамхай** ●○○ [тэ.н] амархан асгардаг, асгарахдаа хялбар
**асгат** ●○○ [тэ.н] асга бүхий
**асгач** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хад асганд амьдардаг шувуу, ~ хөөндий
**асгуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] асгах юм хийдэг нүх
**аслиг** I.6.1 ●○○ [ж.н] одны нэр
**аслис** I.5.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сарны зурхайн хорин найман одны нэг
**асмаг** I.6.1 ●○○ (амь.) [ж.н] агталсан эр гахай
**асмал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] дутуу хөнгөлөх, асман болгох
**асмаль** I.23.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цоор ургамлын нэг зүйл
**асман** ●○○ (амь.) [тэ.н] дутуу хөнгөлсөн буюу дотор имтэй мал
**асмант-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] асман болох
**асмар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] асман болох
**асрагч** I.4.1 ●●● [ж.н] өвчтөний ~, хүүхэд ~
**асрал** I.1.1 ●○○ [ж.н] асрах үйлийн нэр
**асралт** ●○○ [тэ.н] асрал бүхий
**асрамж** I.4.1 ●●● [ж.н] асрал халамж, ~ үзүүлэх
**асрамжил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] асран тэтгэх
**асрамжит** ●○○ [тэ.н] асрамж бүхий
**асрамжлагч** I.4.1 ●●● [ж.н] асрамжлан хамгаалагч
**асрамтгай** ●○○ [тэ.н] асарч тордохдоо сайн
**асрамхай** ●○○ [тэ.н] асрах зантай
**асрангуй** ●○○ [тэ.н] асрах сэтгэл төгс
**асрахуй** ●○○ [то.н] арвын тавин хоёр зэрэгт тооны нэр
**асрахуй** I.15.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] ~ сэтгэл
**асруулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] асруулан тэтгүүлэгч хүн
**астар** I.5.1 ●○○ [ж.н] ардын хөлөгт наадам, даамын төрөл
**асури** I.23.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] эх болсон зургаан зүйл амьтны нэг, дайсан тэнгэрийн нэр
**асуу-** II.1.1 ●●● [үй.ү] ~ж лавлах, зам ~, мэнд ~
**асуугдагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] асуугдаж буй хүн
**асуугч** I.4.1 ●○○ [ж.н] асуух үйлийг гүйцэтгэгч
**асуудал** I.17.1 ●●● [ж.н] хэлэлцэх ~, тулгамдсан ~
**асуулга** I.18.1 ●●● [ж.н] санал ~
**асуулт** I.3.1 ●●● [ж.н] асуух лавлах юм, ~ хариулт
**асуумгай** ●○○ [тэ.н] асууж шалах дуртай
**асуумтгай** ●○○ [тэ.н] асууж лавлаж байдаг
**асуумхай** ●○○ [тэ.н] асуумгай
**асуурлт** I.3.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хадаг
**асхан** ●○○ [тэ.н] шулуун, цэх; тэгш, гоолиг
**асхан** ●○○ [тэ.н] орой, үдэш
**ат** I.9.1 ●●● (амь.) [ж.н] нас гүйцсэн, агталсан эр тэмээ
**атаа** I.12.1 ●●● [ж.н] бусдын илүүд хорсох сэтгэл
**атаа** I.12.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] ~ таван тэнгэр; бөөгийн ёсоор онголсон морь
**атаалзай** ●○○ [тэ.н] намхан, тагдгар, одой
**атаарх-** II.7.1 ●●● [үй.ү] бусдын сайнд хорсон мөчөөрхөх
**атаархаг** ●○○ [тэ.н] атаархуу
**атаархагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] мөчөөрхөгч, жөтөөч
**атаархал** I.17.1 ●●● [ж.н] атаархах үйлийн нэр, жөтөөрхөл
**атаархамтгай** ●○○ [тэ.н] атаархах зантай
**атаархамхай** ●○○ [тэ.н] амархан атаархдаг
**атаархуу** ●●○ [тэ.н] бусдаас илүүгээр атаархаж хорсдог зантай

А

**атаат** ●○○ [тэ.н] атаа бүхий; атаа тэнгэр бүхий
**атаатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] ~ дайсан, ~ жөтөөтөн
**атаахай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хулгана
**атаач** ●○○ [тэ.н] атаархаж байдаг зантай, ~ жөтөөч
**атавч** I.32.1 ●○○ [ж.н] малын тохом тохшийг бөхлөх сур
**атавчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] атавчаар уях
**атал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] тэмээ хөнгөлөх
**атал** ●○○ [хо.ү] бөгөөтөл, байтал
**аталд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аталзах
**аталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] өт, хорхой мэтийн атирч сунан хөдлөх
**аталзуур** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ хорхой: шумуулын авгалдай
**атанцар** I.21.1 ●○○ (амь.) [ж.н] зургаа, долоо орчим настай, бие жижиг, хүч тарга муу ат
**атар** ●●● [тэ.н] шинэ сэргэг нутаг, хагалаагүй эрүүл газар
**атар** ●○○ [тэ.н] эрх танхи, хал үзээгүй; эмнэг догшин
**атард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] атар болох
**атарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] биеэ оторлох, хойргошоох
**атарчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] атар газар эзэмшигч
**атарш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] атар шинжтэй болох
**атвагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ~ татваганах
**атвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ~ татвалзах
**атга-** II.10.1 ●●● [үй.ү] эрх мэдлийг ~
**атга** I.18.1 ●●● [ж.н] гарын ~
**атгаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] гараар атгах үйлийн нэр
**атгаал** I.1.1 ●○○ [ж.н] дал, богтос хоёрын хоорондох чөмөг яс
**атгаалж** I.4.1 ●○○ [ж.н] атгаал
**атгаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] атгасан байдал
**атгаг** ●○○ [тэ.н] далд муу санаа
**атгадас** I.26.1 ●○○ [ж.н] атгасан юм
**атгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] дахин дахин атгах
**атгамал** ●○○ [тэ.н] гараар атгасан нь, ~ ааруул
**атгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, хулганын тос, гогодын үндэс
**атгараа** I.12.1 ●○○ [ж.н] дотор бачимдах өвчин
**атгац** I.3.1 ●○○ [ж.н] атгах хэмжээ
**атгуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] бууны бариулын атгах хэсэг
**атив** ●○○ [д.д.ү] ~ татав хийх, гэх
**атига** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**атигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] атигар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**атигар** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны бие давжаа жижиг
**атигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] атигар намхан болох
**атигардуу** ●○○ [тэ.н] атигар байрын, давжаа жаахан
**атигдаахай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] говь хээрт нутагладаг алагдааганы нэг төрөл мэрэгч
**атий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] атигар болох, биеэ хураах
**атилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аталзах
**атилзуур** ●○○ [тэ.н] атилзах зантай
**атинхай** ●○○ [тэ.н] атирсан байдал; ~ арьс
**атир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] могой ~, эвхрэх ~
**атираа** I.12.1 ●○○ [ж.н] нугалаа, үрчлээ, хунираа
**атираас** I.9.1 ●○○ [ж.н] юмны атирсан хэсэг
**атираат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] атираатай болох
**атирааших** I.17.1 ●○○ [ж.н] атирааших үйлийн нэр
**атиранхай** ●○○ [тэ.н] атирч эвхэрсэн байдал
**атирмал** ●○○ [тэ.н] нэгэнт атирсан
**атирс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**атис** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**атлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] модны нэгэн зүйл багаж, ооль
**атлагад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] модыг атлагаар цавчих
**атуу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эм загас
**атуух** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эр загас
**аугаа** ●●● [тэ.н] маш их, онц гарамгай, агуу
**аураг** I.22.1 ●○○ [ж.н] ~ орд; аян дайнд мордогсдын ар гэр
**ах** I.3.1 ●●● [ж.н] ~ дүү, ~ зах
**ахад-** II.15.1 ●●● [үй.ү] хэтдэх, ихдэх, нас нь ~, ажил нь ~
**ахай** I.15.1 ●○○ [ж.н] настай эмэгтэй болон ноёны хатныг дуудах авгайлал
**ахай** ●○○ [а.ө] урам өгөхөд хэлэх аялга
**ахайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хүндэтгэн авгайлах, гуайлах
**ахайтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] язгууртан эмэгтэйг тодотгох нэр
**ахал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] тэргүүлэх; удирдах
**ахар** ●●○ [тэ.н] охор, богино
**ахар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] айраг, тарагны хүч ихтэй, исгэлэн амттай болох, хахрах
**ахард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ахар болох
**ахардуу** ●○○ [тэ.н] ахар байрын
**ахарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] эр хонины ноосыг намар дахин авах
**ахарлалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] ахарлах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**ахарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ах зан гаргах
**ахархуу** ●○○ [тэ.н] ах зан гаргамтгай
**ахарчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] охрыг нь ялгаж авах
**ахарьс** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өвслөг ургамал, цагаан түрүү
**ахас** I.19.1 ●●○ [ж.н] ~ захас, ах зах
**ахас** ●○○ [д.д.ү] ~ ухас хийх, гэх
**ахдуу** ●○○ [тэ.н] хэрээс хэтрүү, давуу
**ахиа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**ахигла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] аахилах, амьсгаадах
**ахигч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ахин урагшлагч
**ахилаг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу

**ахилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] ахих үйлийн нэр, явц байдал
**ахимаг** ●●● [тэ.н] нас ахиу
**ахимагдуу** ●●○ [тэ.н] арай ахимаг
**ахимал** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны нас, шүд ахисан нь
**ахимгай** ●○○ [тэ.н] ахимаг
**ахимтгай** ●○○ [тэ.н] ахих даврах нь олонтоо, байнга ахиж байдаг
**ахимхай** ●○○ [тэ.н] амтшин даврах зантай
**ахир** ●○○ [тэ.н] аахар шаахар, ~ шихэр
**ахир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] архирах
**ахиу** ●○○ [тэ.н] нас ахисан; нэмүү их, ~ дөхүү
**ахиулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ахиулан үйлдэгч
**ахиц** I.3.1 ●●○ [ж.н] ахих явц, хэмжээ
**ахлаач** I.4.1 ●●○ [ж.н] ахлах, тэргүүлэх хүн
**ахлагч** I.4.1 ●●● [ж.н] ахлан үйлдэгч
**ахлуу** ●○○ [тэ.н] ахдуу
**ахлуудуу** ●○○ [тэ.н] насаар илүү, ахимагдуу
**ахмад** ●●● [тэ.н] үе, насаар илүү, ~ настан
**ахмад** I.3.1 ●●○ [ж.н] ахалж тэргүүлэх тушаалтан, онгоцны ~; цэргийн цол
**ахсаг** ●○○ [тэ.н] ахад дотно элэгсэг
**ахуй** I.15.1 ●●● [ж.н] амьдралын цогц, аж ~
**ахуйл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] эмхэлж хямгадах
**ахуйтан** I.20.1 ●●○ [ж.н] хувийн аж ~
**ахуйч** ●●○ [тэ.н] аж ~
**ахул** ●●○ [хо.ү] байхул, байваас
**ахуу** ●○○ [тэ.н] давуу, боломж сайтай
**ахуудал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хүний янзыг үзэх, хор малтах
**ахууна** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**ахчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] ахын ёсоор хандах, ахаа болгох; ахын овор гаргах
**ахчлаач** ●○○ [тэ.н] ахчлах зантай
**ахшир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] ахмад болох
**ахширга** ●○○ [тэ.н] ахмад, тохьтой, хал үзсэн
**ахь-** II.14.1 ●●○ [үй.ү] даврах, дахих
**ахь-** II.14.1 ●●○ [үй.ү] өсөж нэмэгдэх; насжих
**ахь-** II.14.1 ●●○ [үй.ү] дөхөж ойртох, урагшилж давших
**ац** I.3.1 ●○○ [ж.н] шагайн алц тал
**ац** I.3.1 ●○○ [ж.н] салаа, үзүүр, ~ салаа, ~н шалаа
**ац-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] гацах, саатах
**ацаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] саад, гацаа, тээг
**ацаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] ажлын хөлс; түрээсийн төлбөр
**ацаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] монгол бичгийн үсгийн махбод
**ацагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ацаг өгч ажил хийлгэх; түрээслэх
**ацад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] ацаар өлгөх
**ацад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] хоёрдмол болгох
**ацадмал** ●○○ [тэ.н] хоёрдмол, ~ утга
**ацал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] ац салаа гаргах
**ацат-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] ацтай болох
**ацат** ●○○ [тэ.н] ац бүхий, ~ сум
**ацмаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] намхан ургах нэг зүйл хулс
**ацмалжин** ●○○ [тэ.н] хоёрдмол, анги, салаа
**ач-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] түлээ ~, ял зэмийг бусдад тохох
**ач** I.4.1 ●●● [ж.н] ~ тус, ~ буян
**ач** I.4.1 ●●● [ж.н] хүүгийн хүүхэд
**ач** ●○○ [д.д.ү] ~ тач: ана мана, ийш тийш
**ачаа** I.12.1 ●●● [ж.н] ачих тээх юм; юм ачсан хөсөг
**ачаад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ачаагаа дааж ядах
**ачаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ачаагаа ачих; ажил үүрэг оноох
**ачаалагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ачаалан үйлдэгч
**ачаалал** I.17.1 ●●● [ж.н] ачаалахуй; ажлын ~
**ачиг** I.22.1 ●○○ [ж.н] отгийн зарлага, ачид
**ачигч** I.4.1 ●●● [ж.н] ачаа зөөх, ачих буулгах ажилчин
**ачид** I.19.1 ●○○ [ж.н] боол хамжлага
**ачил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] ач тусыг хариулах
**ачилт** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хулгана
**ачимгай** ●○○ [тэ.н] ачаанд сурсан
**ачимтгай** ●○○ [тэ.н] ачаа ачихдаа сурмаг, ачих мэх хийхдээ сайн
**ачимхай** ●○○ [тэ.н] ачаа тээж сурсан мал
**ачинцар** I.21.1 ●●● [ж.н] ач нарын хүүхэд
**ачир** I.21.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл шувуу
**ачир** ●○○ (баймж.) [ж.н] үнэн хэрэгтээ, ~ дээрээ, цаанаа, хэрэг дээрээ
**ачир** I.21.1 ●○○ [ж.н] үр хөвгүүд
**ачир** ●○○ [тэ.н] ~ тачир: өвс ногоо ургаагүй
**ачирх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ачилснаараа гавьяархах
**ачит** ●●● [тэ.н] ач бүхий
**ачлага** I.18.1 ●●● [ж.н] ачаа ачих хөсөг мал
**ачлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ачлан тэтгэх хүн, ачтан
**ачлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] ачлах үйлийн нэр, элбэрэл
**ачлалт** ●●○ [тэ.н] ачлал бүхий, элбэрэлт
**ачлалтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] ачлал журмыг гүйцэтгэсэн хүн
**ачмаг** ●○○ [тэ.н] ачимгай
**ачмаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] аар саар юм хийх авдар мэт сав
**ачмал** ●○○ [тэ.н] ачсан
**ачтан** I.2.1 ●●○ [ж.н] ачлал элбэрлээр тэтгэсэн хүн
**аш** I.4.1 ●○○ [ж.н] тав тух, тохь
**ашвань** I.23.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] хорин найман одны нэг
**ашиг** I.22.1 ●●● [ж.н] цэвэр орлого
**ашигла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] ашиг болгох; бусдын юмыг хэрэглэх; далимдуулах, нэр ~
**ашиглагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хэрэглэгч, эзэмшигч; завшигч
**ашиглалт** I.3.1 ●●● [ж.н] ашиглах үйлийн үр дүнг заасан нэр, ашиглах явц

**ашигламтгай** ●○○ [тэ.н] олонтоо ашигладаг байдал
**ашигт** ●○○ [тэ.н] ~ малтмал
**ашигч** ●○○ [тэ.н] ашиг эрж завших зантай

А

**ашид** ●○○ [ц.н] үүрд, мөнхөд
**ашил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] тавлаж тоглох
**ашлаг** I.6.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ажнай хүлэг
**ашуур** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хорхой
**аюу** ●○○ [тэ.н] ~ газар: хэлтгий газар
**аюу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] баавгай
**аюу** ●○○ [дут.ү.ү] тийм буюу, тийм ~
**аюудуу** ●○○ [тэ.н] аюу байрын
**аюул** I.1.1 ●●● [ж.н] гамшиг, хөнөөл; ангаргийн нэг дагуул
**аюул-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ан гөрөөсийг үргээн авлах
**аюулгагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] айлгагч
**аюулт** ●●● [тэ.н] аюул бүхий, ~ өвчин
**аюултан** I.20.1 ●○○ [ж.н] аюул зовлон учруулагч хүмүүс
**аюулхай** I.15.1 ●●○ [ж.н] өвчүүнээс дооших хүнхэр газар
**аюус** I.5.1 (хууч.) [ж.н] айх айдас, балмагдал
**аюуш** I.4.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] найман халуун тамын нэг; аюуш бурхны дүр бүхий хадаг
**ая** I.7.1 ●●● [ж.н] хөгжмийн айзамт эгшиг аялгуу, ~ эгшиг
**ая** I.7.1 ●○○ [ж.н] эв, зүй, ~ зүй
**аяа** ●○○ [а.ө] хөөрхийлөн шагшрах аялга
**аяар** ●●○ [тэ.н] алгуур аажим, чимээ аниргүй
**аяар** ●●○ [ц.н] маш хол, ~ хол, ~ газар; хожим, дараа, аажуу
**аяард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аяар болох
**аяарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] аяар болох, аажимсах; алгуур удаан, аяар явах
**аяг** I.6.1 ●●○ [ж.н] зан ааш, ~ маяг
**аяга** I.25.1 ●●● [ж.н] ~ тавag
**аяга** I.25.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] ~ тахимлаг: гэлэн сахилтан
**аягавч** I.4.1 ●○○ [ж.н] аяганы бариулт суурь, аяганы гэр
**аягал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] аяганд хийх
**аягач** ●○○ [тэ.н] хоол унд аягалах зарц
**аягачин** I.20.1 ●○○ [ж.н] хаад ноёдод ойр зуурын ажил, хоол унд хийдэг гэрийн зарц
**аягла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] элдвээр аашлах
**аягууд** ●○○ [то.н] тооны нэр, наяд
**аягүйвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг аягүй
**аягүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] эвгүй болох, тавгүй болох
**аягүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] дуу, хөгжмийн хөг, ая алдагдан, үгүй болох
**аягүйдүү** ●○○ [тэ.н] аягүй байрын
**аягүйрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] эвгүйцэх, дургүйцэх
**аягүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] аягүй болох, сэтгэлээ бууруулах, эвгүй зан гаргах, бие эвгүйцэх
**аягүйц-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] тааламжгүй болох, дургүйцэн унтууцах, жихүүцэх
**аяд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] бусдын ая байдлыг дагах, аяар нь болох
**аядал** I.17.1 ●○○ [ж.н] аядах үйлийн нэр
**аядуу** ●●○ [тэ.н] намдуу, зөөлөн
**аяз** I.3.1 ●●● [ж.н] хөгжмийн ~
**аял-** II.4.1 ●●● [үй.ү] дуу хөгжмийн ая эгшгийг аялах
**аял-** II.4.1 ●●● [үй.ү] аян замд явах, аялал хийх
**аял-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ая эвийг нь олох
**аялаг** ●○○ [тэ.н] найрсаг, намуун: аялаг байдал
**аялагч** I.4.1 ●●● [ж.н] аялж буй хүн, тойрон ~
**аялал** I.17.1 ●●● [ж.н] аялах үйлийн нэр, аян, жуулчлал
**аялга** I.18.1 ●●● [ж.н] тухайн хэл, аялгууны байдлаар ялгарах өвөрмөц дуудлага
**аялга** I.18.1 ●●● [ж.н] хөг, авианы уран яруу зохирол
**аялгуу** I.12.1 ●●● [ж.н] хөгжмийн ~, нутгийн ~
**аялгуул-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] дуу ~, ~н дуудах
**аялгуут** ●●○ [тэ.н] аялгуу бүхий, ~ хөгжим
**аялгуутан** I.20.1 ●○○ [ж.н] уран яруу дуутан; тухайн хэлний тодорхой нэг аман аялгуугаар ярилцагсад
**аялд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] ая занг нь дагах
**аялдагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] бусдын аяыг дагагч
**аялуун** ●○○ [тэ.н] аятай, нийлэмжтэй
**аян** I.2.1 ●●● [ж.н] алсыг зорьж явах нь; их ажил, ~ жин, ~ зам
**аянга** I.18.1 ●●● [ж.н] агаар мандалд хуралдсан цахилгаан цэнэг газарт буух үзэгдэл
**аянгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] аянга дуугарах
**аянгат** ●○○ [тэ.н] ~ бороо
**аяндаа** ●●○ (баймж.) [ж.н] яваандаа, зөнгөөрөө
**аянч** I.4.1 ●○○ [ж.н] аян хийхдээ сайн хүн
**аянчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] аян хийх, аяны байдлаар явах
**аянчин** I.20.1 ●●● [ж.н] хол газар явж, аян жин хийдэг хүн; жуулчин
**аянш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] аян замд алжааж ядрах
**аяншир-** II.3.1 ●○○ [үй.ү] аяншиж ядрах
**аяр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] өвчин намдах, илаарших
**аярла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ёслох, мөргөх
**аярх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] таашаах, бахшаах
**аярхуу** ●○○ [тэ.н] ихэд таашаасан янзтай
**аяс** I.3.1 ●●○ [ж.н] байдал, төлөв, чиг
**аяс** I.3.1 ●●○ [ж.н] дуу, хөгжмийн ерөнхий ая
**аяс** I.9.1 ●○○ [ж.н] тэмээний бөхний ялимгүй налуу байдал
**аясаг** ●○○ [тэ.н] найрсаг, дотносог
**аясад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] байдал төлөв таатай болох
**аясгалан** I.16.1 ●○○ [ж.н] зөлдэг нийлэмжтэй байдал
**аяслаг** ●○○ [тэ.н] аяс эгшиглэл бүхий
**аяст** ●●○ [тэ.н] аяс бүхий
**аяч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ая зохиогч
**аяш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] эв эетэй болох; аяншиx

# Б



**ба** ●●● [хо.үг] өгүүлбэрийн зэрэгцсэн гишүүд болон гишүүн өгүүлбэрийг холбох, зааглах үүрэгтэй холбох үг
**баа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] өтгөн ялгадас гарах
**баа-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] бэх ихээр дусах, үзэг ~
**баа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хулс, тэнз
**баа** I.12.1 ●○○ [ж.н] торгууль, шийтгэл
**баа** I.12.1 ●○○ [ж.н] бааш, бач
**баабаа** ●●○ [а.ө] муухай: хүүхдийг жигшүүлэх аялга
**баавай** I.15.1 ●●● [ж.н] ахмад насны эрэгтэй хүнийг дуудах үг
**баавар** I.21.1 ●●● [ж.н] эмээлийн хавтас, ганзага, хударганы чимэг, даруулга
**баавар** I.21.1 ●○○ [ж.н] минж, халиуны зэхий муухан арьс
**баавард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хий ихэрхсэн байдал гаргах
**баавгай** I.15.1 ●●● (амь.) [ж.н] цагаан ~, хүрэн ~, хулсны ~
**баавгайчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] баавгай агнах
**бааг** ●○○ [а.ө] түрлиах зэрэг амьтны дуу, ~ ~ гэх
**баагим** ●●○ [тэ.н] их халуун, бүгчим халуун
**баагуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] гурилаар хийсэн нэг зүйл идээ
**баагь-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] утаа багсран гарах
**баадай** I.15.1 ●○○ [ж.н] хүүхдийн тоглоом
**баадуу** I.30.1 ●●○ [ж.н] оньсон хөдөлгүүрийг ажиллуулах уян харимхай төхөөрөмж; эрчлүүр
**баадуу** ●○○ [тэ.н] тэнэгдүү марзан зан; хөөргөн сагсуу
**баадууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] цагны баадуу түлхэх; хөөргөн сагсууруулах
**баадуул-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] баадууг нь түлхэх
**баадуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хөөрч онгирох
**баадуурх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] баадуу зан байдал гаргах
**бааз** I.3.1 ●●● [ж.н] суурь, ул, нөөц, бэлтгэл, агуулах, нөөцлөн хураах газар
**бааз** ●○○ [тэ.н] болхи, дунд зэргийн
**бааздуу** ●○○ [тэ.н] болхидуу, бүдүүн борог маягийн; марзан байрын
**баал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] идээлэх, буглах
**баал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хөнгөн торгох, зэмлэх
**баал** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**баалагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] баагаар торгогч
**баалагч** ●○○ [тэ.н] нэвчимтгий, нүүмтгий
**баалагч** ●○○ [тэ.н] бааш гаргагч
**баалуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] халуун оронд ургадаг нэгэн зүйлийн том мод
**баамлий** I.15.1 ●○○ [ж.н] тэмээний хамар шархлах өвчин
**баамтгай** ●○○ [тэ.н] байн байн баас алдах байдал
**баамхай** ●○○ [тэ.н] бааран, ~ хүүхэд
**баар** I.5.1 ●●○ [ж.н] саатал, гацаа
**баар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] осолдох, саатах, бүтэлгүйтэх
**бaapаг** ●●○ [тэ.н] осол, омтгой, хуумгай
**баарагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бараантаж харагдах, явж чадахгүй гацах
**баарагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] итгэлгүй хүн; гай барцад
**бааран** ●●○ [тэ.н] баамхай, ~ хорхой
**бааргaн** ●○○ [тэ.н] хөөргөн сагсуу
**баарганa-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бааргар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**бааргар** ●○○ [тэ.н] зохимжгүй том, өргөн
**бааргард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] бааргар болох
**бааргардуу** ●○○ [тэ.н] бааргар байрын
**баарин** I.2.1 ●○○ [ж.н] Өвөр Монголын нэгэн аймгийн нэр
**баартаг** ●●○ [тэ.н] аминдаа арчаагүй, залхуу
**баартаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] эсгий оймс; охор түрийтэй эсгий гутал
**баартагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бойтоглох
**баартагчин** ●○○ [тэ.н] хөөргөн сагсуу, бардам зантай
**баaруу** ●○○ [тэ.н] буцамхай, саарyу, хөөрүү
**баарцаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] холион бантан болсон явдал
**баарцагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] мунгинах, баарах
**баас** I.9.1 ●●● [ж.н] хүн, амьтны өтгөн ялгадас
**баасад-** II.6.1 ●●● [үй.ү] баас түрхэх, баас нялах; бузарлах, гутаах, муу муухай болгох
**баасан** I.16.1 ●●● [ж.н] сугар гараг, долоо хоногийн тав дахь өдөр
**бааст-** II.7.1 ●●● [үй.ү] баас тогтох; нэр төрийг нь унагах
**баатад** I.19.1 ●○○ [ж.н] Монголын нэгэн овгийн нэр
**баатал** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цэцэг
**баатар** I.21.1 ●●● [ж.н] алдар гавьяа байгуулсан хүнд хүртээх төрийн дээд цол, улсын ~, хөдөлмөрийн ~
**баатар** ●●● [тэ.н] эрэлхэг зоригтой
**баатарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] зориг зүтгэл гаргах
**баатарлаг** ●●○ [тэ.н] баатар зоригтой, эрэлхэг, ~ тууль
**баахан** ●●● [тэ.н] овоо, зэгсэн
**баацай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] баацгар болох
**баацалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] баацгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**баацас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**баацга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**баацгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] баацгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**баацгар** ●●○ [тэ.н] сая хөлд орж тэнцэж ядан

Б

Б

буй байдал; жижиг махлаг биетэй
**баацгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] баацгар болох
**баацгардуу** ●○○ [тэ.н] баацгар байрын
**бааш** I.11.1 ●●○ [ж.н] арга бач, заль мэх
**баашил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] бааш гаргах
**баашлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] бааш гаргагч, баашлан аашлагч
**баашламтгай** ●○○ [тэ.н] байн байн арга заль гаргадаг
**баашламхай** ●○○ [тэ.н] баашлах зантай
**бабуу** I.30.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал, хунчин
**бав-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] дэмий ярих
**бавай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] бавгар болох; сахал их ургаж, сэгсийх
**бавалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] бавгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**баван** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**бавар** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**бавга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**бавгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бавгар юмны огцом хөдлөх
**бавгар** ●●○ [тэ.н] сахал үс нь их, өтгөн
**бавгардуу** ●○○ [тэ.н] бавгар байрын
**бавна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бавтнах, бувтнах, ойлгогдож сонстохгүй олон юм үглэх
**бавнаа** ●○○ [тэ.н] үглээ, чалчаа, дэмий ярих зантай
**бавнуур** ●○○ [тэ.н] дэмий чалчих зан
**бавран** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**бавруу** I.30.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цээнэ
**бавс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**бавтна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] амандаа үглэх
**бавтнаа** ●○○ [тэ.н] бавтнах зантай
**бавуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**бавч-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] дэмий их чалчих, үглэх
**бавчаа** ●○○ [тэ.н] үглээ, яншаа, чалчаа
**бавчуур** ●○○ [тэ.н] бавчаа
**баг** I.6.1 ●●● [ж.н] засаг захиргааны нэгж
**баг** I.6.1 ●●○ [ж.н] нүүрний халхавч; хиймэл дүр
**баг** I.6.1 ●●○ [ж.н] нэг төрлийн юмны бүлэг
**бага** ●●● [тэ.н] ~ залуу, ~ анги, ~ сага, ~ хурал
**багавтар** ●○○ [тэ.н] арай бага, их бус, цөөвтөр
**багад-** II.6.1 ●●● [үй.ү] бага болох
**багадалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] багадах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**багадуу** ●○○ [тэ.н] бага байрын
**багаж** I.4.1 ●●● [ж.н] ~ зэвсэг, ~ хэрэгсэл, дархны ~
**багал** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хав нохой
**багал** I.1.1 ●○○ [ж.н] хоолойн сахал
**багалзуур** I.5.1 ●●● [ж.н] ~ хоолой, бахлуур
**багалзуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] багалзуурын тус газраас зуух, барих мэтээр ноцох
**багана** I.18.1 ●●● [ж.н] гэр, байшингийн ~, төрийн ~
**баганад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] баганаар тулах
**баганат** ●○○ [тэ.н] багана бүхий
**багар** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, үелээ цагаан
**багас-** II.6.1 ●●● [үй.ү] бага болох
**багасалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] багасах үйлийн явц
**багасгагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] багасган цөөрүүлэгч, хагаслан дундуурлагч; бага болгодог төхөөрөмж
**багасгал** I.1.1 ●●○ [ж.н] багасгах үйлийн нэр, ихэсгэл ~
**багасгамал** ●○○ [тэ.н] багасгасан байдал
**багачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] багыг нь сонгох, багашаан үзэх
**багашаа-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] бага хэмээн чамлангуй үзэх
**багашаар** ●○○ [тэ.н] бага, залуухан
**багваахай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] шар цэцэгтэй, үсэрхэг үртэй нэг зүйл ургамал
**багвагардуу** ●○○ [тэ.н] багвагар байрын
**багвай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] багвагар болох
**багвар** I.5.1 ●○○ [ж.н] бие, таглаа хоёр нь тэнцүүхэн бөмбөгөр модон сав
**багварла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] багварт агуулах
**багзам** ●○○ [тэ.н] ялимгүй, өчүүхэн төдий
**багзгар** ●○○ [тэ.н] бие өргөн бөгөөд богино
**багзгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] багзгар болох
**багзгардуу** ●○○ [тэ.н] багзгар байрын
**багил** ●○○ [тэ.н] хар саарал
**багир** ●○○ [тэ.н] хар нь дийлэнх өнгө; түнэр хар; болхи марзан
**багирд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] багир болох
**багирдуу** ●○○ [тэ.н] багир байрын
**багирт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] улам багир болох
**багла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] боох, бэхлэх
**баглаа** I.12.1 ●●● [ж.н] хэсэг хэсэг болгож боосон юм, цэцгийн ~
**баглаас** I.9.1 ●●○ [ж.н] баглаж боох хүлэг уяа
**баглагар** ●○○ [тэ.н] үс, ургамлын хэсэг хэсгээр бөөн байдал
**баглагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] баглагар болох
**баглагардуу** ●○○ [тэ.н] баглагар байрын
**баглай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] баглагар болох
**баглалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] баглах үйлийн нэр
**баглар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] багирах; давчдах; бие хөшиж аягүй болох
**багларуун** ●○○ [тэ.н] өтгөн, нягт
**багли** ●○○ [тэ.н] бургас, харгана зэргийн багларан ургасан нь
**баглиун** ●○○ [тэ.н] бүдүүн богино, өтгөн аглиун
**баглиур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] баглиун шинж орох
**баглуур** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цөлд ургадаг мал иддэггүй хорт ургамал
**баргс** I.9.1 ●●● [ж.н] будаг түрхэх хэрэгсэл
**барсад-** II.15.1 ●●○ [үй.ү] багсаар будаг түрхэх
**багсай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] сагсайх
**багсар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] хольж хутган найруулах
**багсарга** I.18.1 ●○○ [ж.н] хачир, хольц

**багсармал** ●●○ [тэ.н] багсарсан, ~ тэжээл, ~ боов
**багсгар** ●○○ [тэ.н] ~ сагсгар
**багсгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] багсгар болох
**багсгардуу** ●○○ [тэ.н] багсгар байрын
**багт-** II.7.1 ●●● [үй.ү] юмны дотор орох, гарт ~, санаанд ~
**багт** ●●○ [тэ.н] баг өмсгөл бүхий; ~ наадам
**багтаамж** I.4.1 ●●● [ж.н] ээлэхүүн
**багтаамжит** ●●○ [тэ.н] зай бүхий, зай ихтэй
**багтаамжит** ●○○ [тэ.н] энэрэлт, уужим талбиун, итгэлт
**багтагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ямар нэгэн юман дотор багтах үйлийн эзэн
**багтал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] юмыг хэт ширүүн хатгах, шувтлах, нэвтлэх
**багталцаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] багталцах байдал
**багтамж** I.4.1 ●●○ [ж.н] багтаж орох хэмжээ
**багтамжит** ●○○ [тэ.н] багтамж бүхий
**багтар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] амьсгалж чадахгүй цээж бөглөрөх
**багтар** I.21.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хэдэн алд өндөр, шар цэцэгтэй мод
**багтар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] нэвт шувт хатгаж гарах
**багтац** I.19.1 ●●○ [ж.н] багтах боломж
**багтраа** I.12.1 ●●○ [ж.н] багтрах өвчин
**багтрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] багтрах үйлийн нэр
**багц** I.3.1 ●●● [ж.н] хэсэг хэсгээр боож тавьсан юм
**багцаа** I.12.1 ●●● [ж.н] юмны тоо хэмжээтэй баримжаа, тойм
**багцаал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] тоймлох
**багцаг** I.22.1 ●○○ (урга.) [ж.н] үр мөхлөг зэргийн багларан ургасан нэг түрүү буюу залаа
**багцал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] багц болгох
**багцат** ●○○ [тэ.н] багц бүхий
**багш** I.4.1 ●●● [ж.н] сурган хүмүүжүүлэгч
**багш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] олноор хуран үймэх; өтгөрөх
**багшил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] зааж сургах, багшийн ажил хийх
**багшир-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] багших, өтгөрөх
**багширгана** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл ялаа
**багширх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] багш мэт аашлах, багшаараа гайхуулах
**багширхаг** ●○○ [тэ.н] багширхах зантай
**багшралдаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] багшралдах үйлийн нэр
**багштан** I.2.1 ●●○ [ж.н] багшийг хүндэтгэсэн утга
**бад** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] наргил модны өөр нэр
**бад** I.3.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хээ, зураг
**бадаан** I.2.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**бадаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] хайлуулсан чихрийн хөөсийг царцааж хийх идээ
**бадаг** I.22.1 ●●● [ж.н] шүлгийн ~
**бадагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] шүлэг найраглалыг бадаг бадгаар хуваах
**бадагчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] бадаг бадгаар болгох
**бадай** I.15.1 ●○○ [ж.н] хаврын усан тарга
**бадайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] хөөж хавдах, чинэрэх
**бадал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] бад хээ гаргах
**бадам** I.17.1 ●●○ [ж.н] нэг зүйлийн хээ; зулын голд багсайн суусан багшмал хөө
**бадам** I.17.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хануур хорхой, ~ хорхой
**бадамгэсэр** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд орох нэг зүйл ургамал
**бадамла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] бадам гарах; зул ~
**бадамлянхуа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] балчигтай усанд ургадаг гоёмсог цэцэг
**бадамт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] юманд бадам тогтох
**бадан** I.16.1 ●○○ [ж.н] торгоор алаглуулан хийсэн тууз чимэг, банжид
**бадан** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цайны ургамал, бадаан
**бадан** I.16.1 ●○○ [ж.н] жижиг хэнгэрэг, бөмбөрийн цохиур
**баданга** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бугын овогт багтах өвсөн идшит хүдэр
**бађанд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] бадангаар хэнгэрэг балбах
**бадар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] мандах, хөгжих, дэгжин дэлгэрэх
**бадар** I.21.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өндөр ургадаг мөнх ногоон тураг мод
**бадар** I.21.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хээ угалз; аяга
**бадаргана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бутлаг ургамал, шударгана
**бадаргуун** ●○○ [тэ.н] бадруун
**бадарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бадар барих
**бадармал** ●○○ [тэ.н] бадарсан
**бадарч** I.4.1 ●●○ [ж.н] бадар гуйн явагч, бадар баригч
**бадарчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] бадар барин явах
**бадарчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] бадарч, хэсэн явагч
**бадат-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] юманд бад тогтох
**бадач-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] өөрийн зоргоор явах
**бадга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**бадгад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] эмсийн өөр хоорондоо явалдах
**бадган** I.2.1 ●●○ [ж.н] гурван махбодын нэг; ~ өвчин
**бадгант-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] бадган өвчин тусах
**бадграр** ●○○ [тэ.н] усан таргатай
**бадируу** ●●○ [тэ.н] биерхэг, бяртай, бадируун
**бадирууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] бадируун болох
**бадируун** ●●○ [тэ.н] бүдүүн том, өсгөлөн
**бадмаанямбуу** I.30.1 ●○○ (урга.) [ж.н] халуун оронд ургадаг нэг зүйл модны үр; ~ эрих
**бадмаараг** I.22.1 ●●○ [ж.н] эрдэнийн чулуу

Б

**бадна** I.18.1 ●○○ [ж.н] торгоор алаглуулан хийсэн нарийн урт чимэглэл
**бадна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дэмий ярих
**бадрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] бадрах үйлийн нэр, хөгжил мандал, дэлгэрэл
**бадралт** I.3.1 ●●○ [ж.н] бадрах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**бадралт** ●○○ [тэ.н] мандал бадрал бүхий
**бадрангаа** I.30.1 ●○○ [ж.н] монгол шүлгийн өлмий хэмжээс
**бадрангуй** ●●○ [тэ.н] бадран дэлгэрч, хөгжин дээшилж яваа
**бадруулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] мандуулагч, хөгжүүлэгч, дэлгэрүүлэгч
**бадруун** ●○○ [тэ.н] бадрангуй
**бадуй** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] мөнх ногоон бут мод; дандиг
**бадчаа** ●○○ [тэ.н] эрээ цээргүй яриатай
**бажга** ●○○ [д.д.ү] сандарч, бачимдах байдал, ~ алдах
**бажгад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] сандрах, тэвдэх
**бажгадуу** ●○○ [тэ.н] сандруу, тэвдүү, бачимдуу
**бажгар** ●○○ [тэ.н] аржгар, гадаргуу нь өөтэй ширүүн
**бажий** I.15.1 ●○○ [ж.н] явуу орхиж наадах нэг зүйл хөлөгт тоглоом
**бажийд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] бажийгаар наадах
**бажууна** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] гишүүний үндэс
**баз-** II.6.1 ●●● [үй.ү] атгаж ~
**баз** I.3.1 ●○○ [ж.н] эгч дүүсийн нөхрүүд биесээ дуудах үг
**базаа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] ямар нэг юм урьдаас зэхэж бэлтгэх
**базаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] базаж барих хүч
**базаамгай** ●○○ [тэ.н] бат бэхлэг байдал
**базаг** ●○○ [тэ.н] эрэлхэг, баатарлаг, зоригтой
**базал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] гэдэс мушгилан өвдөх
**базалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] базах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**базарваань** I.23.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] очирваань бурхан
**базлалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] базлах үйлийн үр дүнг заасан нэр, байдал
**базмаг** I.6.1 ●●○ [ж.н] базаж хийсэн ааруул; архи нэрээд үлдсэн цагаа
**базмал** I.1.1 ●○○ [ж.н] базсан юм
**бай-** II.1.1 ●●● [үй.ү] орших тогтнох; болих зогсох
**бай** I.12.1 ●●○ [ж.н] харваж буудах шав; мөрий шан; тоо толгой
**байван** I.16.1 ●○○ [ж.н] хүхрийн хүчлийн давсан талст
**байванд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] байвантай усанд буцалгаж өнгө оруулах
**байварга** I.18.1 ●○○ [ж.н] тэмээний хөл доголох өвчин
**байгаль** I.23.1 ●●● [ж.н] тухайн газар орны агаар, ан амьтан, ашигт малтмал, ургамал, ус, хөрс зэргийг багтаасан цогц ойлголт, байгаа бүх сав, шим ертөнц
**байгальч** I.4.1 ●●○ [ж.н] байгалийг хайрлан хамгаалагч, залуу ~
**байгуул-** II.4.1 ●●● [үй.ү] үүсгэх, бий болгох; цогцлоон бүтээх, тогтоох
**байгуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] байгуулах үйлийн эзэн
**байгуулал** I.17.1 ●●○ [ж.н] нэг төрлийн юм үзэгдлийн харилцан холбоо бүхий тогтолцоо, нийгмийн ~
**байгуулалт** I.3.1 ●●● [ж.н] байгуулж бүтээх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**байгууламж** I.4.1 ●●○ [ж.н] бүтээн байгуулсан томоохон нэгж, зохион байгуулсан юм, барилга ~
**байгууллага** I.18.1 ●●● [ж.н] албан газар
**байдал** I.17.1 ●●● [ж.н] байгаль, нийгэм, сэтгэхүйн юм үзэгдлийн дүр төлөв, төлөв ~, шинж ~
**байдас** I.26.1 ●●● (амь.) [ж.н] шүдлэн, хязаалан насны гүү; сувай гүү
**байдсар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] гүү сувайрах
**байз** ●●○ [а.ө] түр хүлээ, азна
**байл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] баяр наадамд түрүүлж үзүүрлэсэн бөх, айргийн тавд ирсэн морьдыг шагнах
**байл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] эд юмыг биечлэн тоолж шалгах, нэг бүрчлэн байцаах
**байлан** I.16.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл цаас
**байлгас** I.9.1 ●○○ [ж.н] өрөм загсаах жижиг сав
**байлд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дайтах, сөргөлдөх
**байлдаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] зэвсэгт тулалдаан, дайн ~
**байлдаант** ●○○ [тэ.н] байлдаан бүхий
**байлдаанч** ●○○ [тэ.н] дайнч
**байлдагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] цэрэг
**байлинз** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл болжмор
**баймал** I.17.1 ●●○ [ж.н] тогтоол ус
**байман** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл гөрөөс
**баймгай** ●○○ [тэ.н] нас бие гүйцсэн; тогтвортой, аажуу, удаан
**баймгайр-** II.3.1 ●○○ [үй.ү] удаашран сунжрах
**баймж** I.4.1 ●●○ [ж.н] утга зүйн ай, ~ үг, ~ утга
**баймтгай** ●○○ [тэ.н] байнга суурин байдаг
**баймхай** ●○○ [тэ.н] суурин байх дуртай
**байнга** ●●○ [ц.н] ямагт, дандаа, үргэлж, тогтмол
**байнга** I.18.1 ●○○ [ж.н] морь малын эдэлгээнд дордож түгших өвчин
**байнга** I.18.1 ●○○ [ж.н] газрын бэрх хавцал
**байнгадуу** ●○○ [тэ.н] байнга байрын
**байнгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] байнга, тогтмол болгох
**байнгар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] адуу малын эдэлгээнд дордож түгших
**байнгаш-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] байнгын чанартай

**дагагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] ямарваа юмыг дагагч этгээд, дагадаг юм
**дагал** I.1.1 ●○○ [ж.н] юмны хойноос салалгүй дагаж нэхэх үйлийн нэр; дуучин хөгжимчний эхэлсэн аяыг хөөцөлдүүлэн аялагч
**дагалай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эрээн тахь
**дагалдаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] дагалдсан юм
**дагалдагч** I.4.1 ●●● [ж.н] дагалдан явагч, дагалдан ажиллагч, даган үйлдэгч
**дагалдал** I.17.1 ●○○ [ж.н] дагалдуулга, дагалга, дагалдаас
**дагалдан** ●●○ [тэ.н] дагалдагч, ~ багш, ~ ажилтан
**дагалдвар** I.5.1 ●○○ [ж.н] дагалдах юм
**дагалдлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] дагалдах юм, зүйл
**дагалдуулал** I.17.1 ●●○ [ж.н] дагалдуулах үйлийн нэр
**дагалдуулга** I.18.1 ●○○ [ж.н] дагалдуулах юм
**дагалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] дагаж явах зүйл, ~ бичиг, ~ хүмүүс
**дагалхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] дагахыг дахин давтан үйлдэх
**дагам** I.1.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] ламын жанч
**дагамтгай** ●○○ [тэ.н] даган дуурайх зантай
**дагамхай** ●○○ [тэ.н] дагамтгай, дагахдаа амархан
**дагдай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] дагдгар болох
**дагдас** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**дагдгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тогтворгүй, тэсвэргүй байдал гаргах; тэсэж чадахгүй чичрэх
**дагдгар** ●○○ [тэ.н] богино давчуу, дэгдгэр
**дагж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] чичирч ~
**дагжгар** ●○○ [тэ.н] дагжиж чичирсэн; бие бага, намхан
**дагжий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] дагжгар болох, тагжийх
**дагжуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] даршиж хатуурсан газар
**дагз** I.9.1 ●●○ [ж.н] амьтны толгойн ясны ар шил
**дагзад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] дагз руу нь цохих
**дагина** I.18.1 ●●○ [ж.н] лусын ~, тэнгэрийн ~
**дагир** ●○○ [тэ.н] морь малын дөжир хашин; хүний ханилгаагүй хүйтэн
**дагирд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дагир болох
**дагирдуу** ●○○ [тэ.н] дагир байрын
**дагирш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] дагир шинж орох
**даглагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] даглагар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**даглагар** ●○○ [тэ.н] хүзүү толгой нь үргэлж мэт бүдүүн харагдах байдал
**даглагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] даглагар болох
**даглагардуу** ●○○ [тэ.н] даглагар байрын
**даглай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] данхайх, даглагар болох
**даглалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] даглагар юмны байн байн хөдлөх
**дагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хөгжимгүй дуулах
**дагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хутга тонгорог зэргийг арьс, бөс мэтэд хавирч нийлэх
**дагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дагнуураар газар хагалах
**дагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] юмыг хөлсөөр түр хэрэглэх
**дагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ганцаар хийх, нэг төрлийн юмыг тууштай хийх
**дагнаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] дагнаас
**дагнаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] солонгоруулж будах юмны нэг зурвас өнгө
**дагнаасал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] дагнаас гаргаж будах
**дагнагар** ●○○ [тэ.н] юмны данхар байдал
**дагнагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ажил хэргийг тууштай мөрдөн гүйцэтгэгч; дагнааслан будагч
**дагнагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] дан хоолойгоор уянгалуулан дуулагч
**дагнагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] дагнуураар газар хагалагч
**дагнагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] мэс, зэвсгийг ирлэгч
**дагналга** I.18.1 ●○○ [ж.н] данж барьцааны эд мөнгө, данжлах үйлийн нэр
**дагнуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] шороон бөөмийг хэмхчин няцлах багаж
**дагнуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дагнуураар цохих, дэлдэх
**дагс** I.9.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эмэгчин дорго
**дагсал** I.17.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] ном хаялцахуй
**дагт** ●○○ [ц.н] дандаа, үргэлж байнга, ямагт
**дагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хир даг болох, дагтарших
**дагтаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] шингэн юм агуулах ширэн сав; адасга
**дагтан** ●○○ [ц.н] дандаа, ямагт
**дагтар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] даг болох, хир даг, хог шороо овоорох
**дагтар** I.21.1 ●●○ [ж.н] гишгэгдэн дагширсан хог шороо
**дагтармал** ●○○ [тэ.н] гишгэгдэн дагширсан байдал
**дагтарш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] удаандаа даргадан, гишгэгдэж нягтрах
**дагтаршил** ●●○ [ж.н] дагтарших үйлийн нэр
**дагтаршилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] дагтарших үйлийн явцыг заасан нэр
**дагтаршуулалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] дагтаршуулах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**дагтрал** I.1.1 ●○○ [ж.н] дагтарших үйлийн нэр
**дагтшир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] даг нь зузаарч дагтар шинжтэй болох
**дагуу** ●●● [тэ.н] зам ~, урсгал ~; ~ үстэй, ~ ширхэгтэй
**дагууд** ●○○ (баймж.) [тэ.н] дагуу, дашрамд, ялдамд
**дагуул** I.1.1 ●○○ [ж.н] дагуулсан юм, хиймэл ~, ноёны ~
**дагуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] дагуулах үйлийн эзэн, байлдан ~
**дагуулалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] байлдан дагуулалт,

Д

дагуулах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**дагуулбар** I.5.1 ●○○ [ж.н] дагалдуулсан зүйл
**дагуулчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] дагуул, бараа бологч
**дагуух** ●●● [тэ.н] дагуу байгаа, дагуу орших
**дагш** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] үндэс нь эмд орно, далан бугын шандас
**дагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] улам даг болох, хатуурах
**дагшаа** I.12.1 ●●○ [тэм.н] ~ хөгжим
**дагшаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] аян замд түр буудаллан цайлахын хүндэтгэл нэр
**дагшин** ●●○ [тэ.н] ариун онгон газар, ариун ~
**дагшир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] улам хатуурах
**дагширмал** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] иш нь сийрэг, үрлэн ширхэгтэй өвслөг ургамал
**дагь-** II.13.1 ●○○ [үй.ү] унаа малыг хэтэрхий халтай эдлэх
**дагь** ●○○ [тэ.н] эцэж турсан байдал
**дад-** II.6.1 ●●● [үй.ү] сурч ~, хэвшиж ~
**дадай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] дадгар болох, богинодох
**дадал** I.17.1 ●●● [ж.н] ~ зуршил, ~ хэвшил
**дадалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дадгар юмны байн байн хөдлөх
**дадалтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] дадалтай хүн
**дадамгай** ●●○ [тэ.н] ажил үйлд боловсорч хэвшсэн, сурамгай
**дадамгайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] дадамгай болох
**дадар** I.21.1 ●○○ [ж.н] хөзрийн гурвын тоот мод
**дадар** I.21.1 ●○○ [ж.н] туг, далбаа
**дадга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дадгал** I.1.1 ●○○ [ж.н] дадал, хэвшин заншсан зүйл
**дадгалж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] дадгалтай болох
**дадгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дадга дадга хийх
**дадгануур** ●○○ [тэ.н] тогтворгүй, тавтиргүй зантай, дэдгэнүүр
**дадгар** ●○○ [тэ.н] бариу, давч, ~ дээл, жижиг бага
**дадгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дадгар болох
**дадгардуу** ●○○ [тэ.н] дадгар байрын
**дадгас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дадлага** I.18.1 ●●● [ж.н] сурч дадах үйлийн нэр, ~ туршлага, үйлдвэрийн ~
**дадлагаж-** II.8.1 ●●● [үй.ү] дадлагатай болох, дадлагаших
**дадлагажигч** I.4.1 ●●● [ж.н] дадлага эзэмшигч
**дадлагатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] дадлага туршлагатай хүн
**дадлагаш-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] дадлагатай болох
**дадмаг** ●●○ [тэ.н] дадсан байдалтай, сурамгай
**дадмал** ●○○ [тэ.н] хийж дадсан, гарт орсон
**даж** I.4.1 ●○○ [ж.н] элдэв муу тохиол, азгүй явдал
**дажид** I.19.1 ●○○ (амь.) [ж.н] морин толгойт загас: нэгэн зүйл загас
**дажин** I.20.1 ●○○ [ж.н] дайны уршгаар гарах үймээн самуун, хулгай дээрэм
**дажинд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дажныг далимдуулах
**дажир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] ажрах, алзах
**дажир** ●○○ [тэ.н] нэг мөр улиг болсон, ямар ч ажиггүй байдал
**дай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] хавсаргах, дагалдуулах, унаанд ~
**дай** I.15.1 ●○○ [ж.н] гаанс
**дай** I.15.1 ●○○ [ж.н] дайлаас, ~ хийх
**дайв-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] займрах, ганхах, гуйвах, хайвж ~
**дайвал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] байн байн дайвах, долгилох, дайвалзан хөдлөх, хэлбэлзэх
**дайвалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] юмны дайван дайван хөдлөх
**дайвалзаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] үргэлжлэн дайвалзах хөдөлгөөн
**дайвалзуур** ●○○ [тэ.н] дайвалзсан алхаатай
**дайвалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] дайвах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**дайвалхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] байн байн дайвах маягтай болох
**дайвамтгай** ●○○ [тэ.н] дайвж гуйвах нь их
**дайвамхай** ●○○ [тэ.н] дайвж гуйвахдаа хялбархан
**дайван** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хөдлөх: хайвж гуйван хөдлөх
**дайван** I.16.1 ●○○ [ж.н] дөрөв, тавдугаар зэргийн түшмэл
**дайвар** I.21.1 ●●● [ж.н] дайж өгөх юм, ~ үг, ~ бүтээгдэхүүн
**дайварла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] юмыг дагалдуулан авч явах
**дайвас** I.21.1 ●○○ [ж.н] нэгэн зүйл чулуулаг
**дайвга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дайвгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дайвгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**дайвгар** ●○○ [тэ.н] амсар нь хэлтийж далжийсан
**дайвс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дайвуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] морины явдлын нэг
**дайгүүшир** I.21.4 ●○○ [ж.н] ноёд дээдэст өгдөг байсан нэгэн зүйлийн цол
**дайд** I.3.1 ●○○ [ж.н] газар дэлхий, газар ~
**дайду** I.30.1 ●○○ [ж.н] Монголын их Юан улсын нийслэл
**дайж-** II.8.1 ●●● [үй.ү] гамшгаас нүүж холдох, үргэж зугтах
**дайз** I.9.1 ●○○ [ж.н] сум агуулах сав, уут
**дайзал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] дайзанд агуулах
**дайл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] цайлах, идээ зоогоор хүндлэн зочлох
**дайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] дайтах, байлдах, ~ аар одох
**дайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] холбон бэхлэх
**дайлаас** I.9.1 ●●○ [ж.н] хавтасны хүйдсийг тогтоох хөндлөн мод
**дайлаасал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] дайлаас хийх
**дайлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] идээ зоогоор зочлогч

Д

**дайлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] дайлан дайтагч
**дайлга** I.18.1 ●○○ [ж.н] дайвар, ~ дайх
**дайллага** I.18.1 ●●○ [ж.н] идээ зоогоор хүндлэн дайлахуй
**даймал** ●○○ [тэ.н] далимд дайсан нь, унаанд дайсан нь
**дайн** I.2.1 ●●○ [ж.н] ~ байлдаан, ~ дажин, иргэний ~
**дайнч** ●●○ [тэ.н] дайн байлдаанд гарамгай
**дайр-** II.5.1 ●●● [үй.ү] явах замд тохиолдсон юманд хүч түрэн халдаж өнгөрөх
**дайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] дамжин өнгөрөх
**дайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] зовлон, гамшиг тохиолдох, нэрвэх, саа ~, мөндөр ~
**дайр** ●○○ [тэ.н] бараан бор өнгө
**дайр** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эр буга
**дайрагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] дайрах үйлийг үйлдэгч; дайсан руу довтлогч
**дайрал** I.17.1 ●●○ [ж.н] дайрах үйлийн нэр
**дайралт** I.3.1 ●●○ [ж.н] дайрах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**дайралцаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] ~ үг
**дайралцаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] дайралцах үйлийн нэр
**дайранга** ●○○ [тэ.н] егөөдөн өдөх маягтай, ~ үг
**дайрга** I.18.1 ●●● [ж.н] гол мөрний чулуу
**дайрга** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] дөрвөн настай хязаалан буга
**дайрлага** I.18.1 ●●○ [ж.н] дайрах явдал, нэрвэлт, ~ дайрах, гай дайрлага
**дайрлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] хонь, малын өвчин
**дайрш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] дайртай болох
**дайс** I.9.1 ●○○ [ж.н] бүс, оосор мэт нарийн ороох юм
**дайсагна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] дайсан болгон үзэх, үзэн ядах, хор хөнөөл учруулах
**дайсагнагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] дайсагнах этгээд
**дайсагнал** I.1.1 ●●● [ж.н] дайсагнах үйлийн нэр
**дайсал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] дайсаар ороох, боох
**дайсан** I.20.1 ●●○ [ж.н] дайсагнаж байгаа этгээд; хор хөнөөл учруулагч
**дайт-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] дайн хийх, байлдах
**дайтагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] дайтах этгээд
**дайтал** I.17.1 ●○○ [ж.н] дүрслэх урлагийн төрөл
**дайч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хүнс, ойр зуурын юм хийсэн аяны уут
**дайчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] албадан татах, цэрэгт ~; зориулах, шавхан гаргах, хүчээ ~
**дайчилгаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] дайчлах үйлийн нэр
**дайчин** ●●○ [тэ.н] дайн байлдаанд гаргуун; эрэлхэг зоригтой; шургуу зүтгэлтэй
**дайчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] дайнд тулалдагч, цэрэг, байлдагч
**дайчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] цэргийн үйлд гарамгай ноёдын цол
**дайчлалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] дайчлах үйлийн үр дүнг заасан нэр, дайчилгаа
**дал** ●●● [то.н] долоон арав
**дал** I.9.1 ●●● [ж.н] ~ны яс, ~ мөр
**дал** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] халуун оронд ургадаг мод
**дал** I.9.1 ●○○ [ж.н] бод малын саравчтай хороо
**далавч** I.32.1 ●●○ [ж.н] жигүүртэн амьтны нисэх даль, жигүүр, ~ ургах
**далавчид-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] бөхийн зодог буюу далавчаас нь татах
**далавчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] жигүүр ургах
**далавчит** ●○○ [тэ.н] далавч бүхий
**далавчтан** I.2.1 ●○○ [ж.н] далавч бүхий амьтад
**далагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] далан болох, далан гарах, далан хийх; адуу малд далан сууж тарглах
**далай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] гар ~, ташуур ~
**далай** I.15.1 ●●● [ж.н] дэлхийн бөмбөрцгийн гадаргыг хучиж оршдог усан давхарга, ~ тэнгис
**далай** ●●○ [тэ.н] их, агуу, ~ баян
**далайлгалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] далайлган сүрдүүлэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**далайлт** I.3.1 ●●○ [ж.н] далайх байдал, цар хүрээ
**далайц** I.3.1 ●●○ [ж.н] далайх үйлийн явц; хэрэг явдлын хамрах хүрээ, хэмжээ
**далайч** ●○○ [тэ.н] далайгаар аялагч
**далайчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] далайгаар аялагч хүн, усан цэрэг
**далан** I.16.1 ●●● [ж.н] усыг хааж хийсэн хашлага, боож
**далан** I.16.1 ●●○ [ж.н] урт гүвгэр нуруу буюу aараг ихтэй газар
**далан** I.16.1 ●●○ [ж.н] тариа тарьсан газрын хоорондох зай, эгнээ, мөр
**далан** I.16.1 ●○○ [ж.н] адууны сээрний зурвас булчин
**далан** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст өвслөг ургамал
**далан** I.16.1 ●○○ [ж.н] модны ур
**далан** I.16.1 ●○○ [ж.н] барилгын дээврийн ваар
**даланд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] адууны далангаас барьж татах
**даланла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] аяндаа далан мэт болох, салхинд элс ~
**даланлаг** ●○○ [тэ.н] далан маягтай, далан мэт
**далба** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] цурхайн зулзага
**далба** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далба-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] салхинд дэрвэн хийсэх
**далбаа** I.12.1 ●●● [ж.н] тугийн хүндэтгэл нэр, төрийн ~
**далбаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] цээжин бие хамгаалах хувцас, дуулга ~



Д

**далбаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] онгоцны дарвуул
**далбаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хаалга цонхны хавтас
**далбаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] загас ба зарим усны амьтны сэлүүр
**далбаад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] бөхийн далбаанаас нь барих
**далбага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далбагай** ●○○ [тэ.н] далбагар, далбайсан нь
**далбагайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг далбагар
**далбагайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] далбагай болох
**далбагайдуу** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг далбагай
**далбагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] далбагар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**далбагануур** ●○○ [тэ.н] далбалзуур
**далбагар** ●○○ [тэ.н] дугуй болоод хавтгай том, эв хавгүй
**далбагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хэт далбагар болох
**далбагардуу** ●○○ [тэ.н] далбагар байрын
**далбай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] далбагар болох
**далбалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] далбагар юмны байн байн хөдлөх
**далбалзуур** ●○○ [тэ.н] далбалздаг, тогтворгүй зантай
**далбан** ●○○ [тэ.н] далбагар
**далбар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] урагдах, навсрах
**далбарай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ангаахай, цурав
**далбархай** ●○○ [тэ.н] уранхай, навсархай
**далбас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далби** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далбига** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далбигай** ●○○ [тэ.н] далбигар
**далбигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] далбигар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**далбиганuур** ●○○ [тэ.н] хүн хүнд долигоносон тогтворгүй зантай
**далбигар** ●●○ [тэ.н] зууван болоод хавтгай, том
**далбигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] далбигар болох
**далбигардуу** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг далбигар
**далбий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] далбигар болох
**далбилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] далбигар юмны байн байн хөдлөх
**далбин** ●●○ [тэ.н] эв хавгүй, далбигар; хазгай, жишүү
**далбир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] мод ширхгээ даган жишүү цуурах
**далбирхай** ●○○ [тэ.н] далбирсан нь
**далбис** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далгай** ●○○ [тэ.н] далбин том, ~ эвэр, ~ шаазан
**далгар** ●○○ [тэ.н] далгай хэлбэртэй
**далд** ●●● [тэ.н] ил бус, нууц ~
**далд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дал орчмоос барих
**далдаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] далдлах газар
**далдавч** I.4.1 ●○○ [ж.н] юмыг халхлах, далдлахад зориулан хийсэн зүйл; хаалганы тушаа цогцолсон сав, хэрэм
**далдавчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] далдавчинд далдлах; юмыг далд болгох, хааж халхлах
**далдад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] далд болох
**далдай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] хавтгай том юмны далбайн харагдах; далдгар болох
**далдал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] далд болгох, далд хийх, нуух ~
**далдалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] далдгар юмны байн байн хөдлөх
**далдалхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] нууж халхлахыг оролдох
**далдгай** ●○○ [тэ.н] далгай, далбагар, хавтгай
**далдгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] далдгар юм хөдлөх; савсганах
**далдгануур** ●●○ [тэ.н] далдганаж байдаг; тогтворгүй зантай; бялдууч
**далдгар** ●○○ [тэ.н] далдгануур
**далдгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] далдгар болох
**далдгардуу** ●○○ [тэ.н] далдгар байрын
**далдир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] халирч зайлсхийх, харц ~

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **далдирах** | Монгол бичигт далдираху гэж давхар зөөлрүүлэн бичсэн байдаг тул далди гэсэн үндсэнд **-р** залгавар залгахад шууд залган, энэхүү үндсэнд тодотгон холбох **- х** залгаврыг залгахад ялгах үүрэгтэй эгшиг авна. |
| × | **дальдрах** | |

**далдич-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] байн байн далдирах
**далдлалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] далдлах үйлийн нэр
**далдуу** I.30.1 ●○○ [ж.н] чөмөг ясны булууны өөр нэр
**далдуу** I.30.1 ●○○ (урга.) [ж.н] халуун оронд ургадаг нэгэн зүйл мод
**далдуур** ●●○ [тэ.н] эчнээ, далд, нууцаар
**далдуурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] далдуур болгох, нууц байлгах
**далжга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далжгай** ●○○ [тэ.н] далжгар, муруй, гэлжгий
**далжгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] далжгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**далжгар** ●○○ [тэ.н] нэг тийш хазгай, гилжгий, ~ хүзүүтэй;
**далжгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] далжгар болох
**далжгардуу** ●○○ [тэ.н] далжгар байрын
**далжий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] нэг тийш хэлбийж хазайх
**далжилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] далжгар юмны байн байн хөдлөх
**далжин** ●○○ [тэ.н] хазгай, хэлтгий
**далжис** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далиар** I.5.1 ●○○ [ж.н] хөөргийн даалин мэт жижиг сав
**далига** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] далигар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**далигар** ●○○ [тэ.н] далиу, далжир
**далий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] далиу болох, аль нэг тийш хазайх
**далилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] далиу юмны байн

байн хөдлөх
**далим** ●●○ (баймж.) [ж.н] шалтаг, завшаан, дашрам, ялдар, ~ гаргах
**далимд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] боломж сиймхийг ашиглах
**далимдуу** ●○○ [тэ.н] далимч байрын
**далимч** ●●○ [тэ.н] далимыг анддаггүй зантай
**далин** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хад, хавцал газар буталж ургадаг мод
**далир** ●○○ [тэ.н] хоёр нүдний харц зөрүү
**дальс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**далиу** ●●○ [тэ.н] хазгай, далжгай
**далиувтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг далиу
**далиуд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] далиу болох
**далиудуу** ●○○ [тэ.н] далиу байрын
**далиур** I.5.1 ●○○ [ж.н] далиу болгож матах хэрэгсэл
**далла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] гараар буюу барьсан юмаар дохиолох
**далла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] буян хишиг хурайлан дуудах
**даллаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] хувин
**даллага** I.18.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] буян хишиг дуудах бэлгэдлийн зан үйл
**даллуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] даллах хэрэгсэл
**далх** I.3.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] буддын шашны дайсныг дарагч бурхан, ~ тахих
**далч** I.4.1 ●○○ [ж.н] далны ясаар мэргэлдэг хүн
**даль** I.28.1 ●●● [ж.н] шувууны далавч, ~ жигүүр
**даль-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] гажих; далиу болох
**даль** I.23.1 ●○○ (урга.) [ж.н] анхилам үнэртэй, мөнх ногоон мод, далийн ягаан, сурнаг
**дальпуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] хөр цасыг хагалж зам гаргах зориулалттай хэрэгсэл
**дальс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дальтан** I.20.1 ●●○ [ж.н] даль жигүүртэн
**дальтуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] зэвсэг хэрэглүүр
**дам** I.1.1 ●●○ [ж.н] дамнан холбосон юм; дамжин ирсэн юм
**дам** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] шаахайн ул мэт хэлбэртэй далайн загас
**дам** ●○○ [то.н] арван гурван оронтой тооны нэр
**дам** I.1.1 ●○○ [ж.н] саад, хөндөл, бартаа; ~ тавих
**дам** I.1.1 ●○○ [ж.н] арга, дадал, туршлага
**дамаа** ●●○ (баймж.) [ж.н] дамаар, дамжсаар, дам ~; улам, нэн, ~ муу болох
**дамар** I.21.1 ●●● [ж.н] нэг зүйл хөгжмийн зэмсэг, хонх ~; утасны гол
**дамар** I.21.1 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**дамар** ●○○ [тэ.н] ~ үг: элэг доог, ёж егөө үг
**дамаргана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] дамар шиг хэлбэртэй замаг
**дамард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дамраар хөгжимдөх
**дамарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бусдыг доог тохуу болгох
**дамарлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] үгээр тоглож наадагчийн зэрүүлэл нэр
**дамба** I.18.1 ●○○ [ж.н] данх, тагны бариул; дог
**дамбага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дамбагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дамбагар зүйлийн байн байн хөдлөх
**дамбагар** ●○○ [тэ.н] данхар, овгор товгор
**дамбагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дамбагар болох
**дамбалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дамбагар юмны байн байн хөдлөх
**дамбалзуур** ●○○ [ж.н] дамбалзан хөдөлдөг зүйл
**дамбан** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дамж-** II.9.1 ●●● [үй.ү] нэгээс нөгөөд шилжих, гар ~, хил ~, үе ~
**дамжаа** I.12.1 ●●● [ж.н] богино хугацаанд зохих мэдлэг боловсрол олгох түр сургалт
**дамжаа** I.12.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] бурхны шашны гүн ухаанд суралцаж анги дэвших, төгсөх, зэрэг авахад өгөх шалгалт, ~ барих, гавжийн ~
**дамжаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] дамжаа хийх, дамжаа барих
**дамжиг** I.22.1 ●●○ [ж.н] эргэлзээ, сэжиг
**дамжигч** I.4.1 ●●○ [ж.н] дамжин өнгөрөгч
**дамжил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] юмыг хамжин өргөх
**дамжилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] дамжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**дамжимхай** ●○○ [тэ.н] дамжин явдаг, дамжих дуртай
**дамжин** I.20.1 ●●○ [ж.н] өртөө, боомт, зангилаа газар
**дамжлага** I.18.1 ●●● [ж.н] дамжуулах үүрэгтэй байгууллага; шилжүүлэх хэрэгсэл, дамжуурга
**дамжлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] дамжлах үйлд ашиглах хэрэгсэл
**дамжуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] дайж явуулагч, хүргэгч; дамжуулдаг юм, мэдээ ~, бараа ~
**дамжуулалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] дамжуулах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**дамжууламтгай** ●○○ [тэ.н] дамжуулах дуртай
**дамжуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] дамнуур; дамжих хэрэглүүр
**дамжуурга** I.18.1 ●●○ [ж.н] дамнуурга; дамжин явах гишгүүр
**дамжуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дамнуурдах
**дамзай** I.15.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бурхны шашны лам болон сүм хийдийн эдлэл хэрэглэл
**дамла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] юмыг үнэ өсгөн дамжуулан худалдах
**дамлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] дамын худалдаа хийгч, дамчин, панзчин
**дамна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] дээгүүр хөндөлдөн орших; үе дамжин үргэлжлэх, он ~
**дамнагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] дамнан явагч
**дамнал** I.1.1 ●○○ [ж.н] дамнах үйлийн нэр
**дамнал** I.1.1 ●○○ [ж.н] шат дамнуур

**дамнуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] дамнуурга
**дамнуурга** I.18.1 ●●○ [ж.н] хүн ба юмыг дамжлан зөөх хэрэгсэл, өвчтөний ~, усны ~
**дамнуургад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] дамнуурга хэрэглэн зөөх, дамнуураар цохих
**дамнуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] дамнуур хэрэглэн, дамнуураар зөөх
**дамнуурч** I.4.1 ●○○ [ж.н] бараа таваарыг дамнуурт зоож худалддаг наймаачин; дамнуураар хүн ба юмыг зөөгч
**дамнуурчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] дамнуур хэрэглэх хүн
**дампуу** ●●○ [тэ.н] доройтсон, завхарсан; чанар муутай
**дампуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] барьцаалан зээлдүүлэх газар, данжийн пүүс
**дампуур-** II.5.1 ●●● [үй.ү] дампуу болох, ажлаа алдах, хүүршиж чанар муудах
**дампуурал** I.17.1 ●●○ [ж.н] дампуурах үйлийн нэр
**дампууралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] дампуурах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**дамсаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] хуурамч сүр, ~ гаргах
**дамсагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хуурамч сүр үзүүлэх
**дамт** I.3.1 ●○○ [ж.н] аяга мэт хэлбэртэй уур
**дамцаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] тангараг, андгай
**дамцагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тангаргаа няцаж хоорондоо муудалцах
**дамчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] дамлагч, панзчин
**дамшиг** I.22.1 ●●○ [ж.н] хор хөнөөл, уршиг; олиггүй амьтан, бүтэлгүй этгээд
**дамшигла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тоглоом тохуу хийх
**дамшиглал** I.1.1 ●●○ [ж.н] дамшиглах үйлийн нэр
**дамшиглангүй** ●○○ [тэ.н] дамшигласан байдалтай
**дан** ●●● [тэ.н] ганц, өрөөсөн, давхар бус
**дан** I.16.1 ●○○ [ж.н] багтаамжийн хэмжээ, хэмжих нэгж
**дан** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх, дүн ~ хийх, ~ гэх
**дан** I.16.1 ●○○ [ж.н] гол урсаж байсан ором, голын голдирол
**дан** ●○○ [ц.н] ямагт, дандаа, үргэлж
**дан** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл царцаа
**данагар** ●○○ [тэ.н] ханхар, сүрлэг
**данагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] данагар болох
**данагардуу** ●○○ [тэ.н] данагар байрын
**данай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] данагар болох, бардамнах
**даналз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] данагар юмны чадамхайран хөдлөх, аашлах
**данга** ●●○ [тэ.н] давгүй, гайгүй, хэвийн
**дангаарчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] нийт даяараас ангид байх
**дангар** ●○○ [а.д.ү] дүнгэр ~ хийх, ~ гэх
**данги** ●●○ [тэ.н] уяа зангилааны чанга; дуу чимээний цариун; бие тэнхлүүн
**дангина-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] дан дан гэж дуугарах; чангарах, ширүүсэх
**дангинуур** ●●○ [тэ.н] цариун дуутай
**дангүн** I.2.4 ●○○ (урга.) [ж.н] шүхэртэн овгийн олон наст өвс
**данд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] мөхөстөх, хүч ~
**данд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] шорооны бөөмийг хэмхчин няцлах
**данд** I.3.1 ●○○ [ж.н] билгийн улирлын наймдугаар сар
**дандаа** ●●● [ц.н] байнга, үргэлж
**дандай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] дандгар болох
**дандай** I.15.1 ●○○ [ж.н] шатрын хайн шалаа
**дандайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] байнга шалах
**дандар** I.21.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бурхны шашны их хөлгөний аймгийн тарнийн ёс
**дандга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дандгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дэндгэнэх
**дандгар** ●●○ [тэ.н] суурь муу, тогтворгүй
**дандгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дандгар болох
**дандуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] шорооны бөөмийг няцлах хэрэгсэл, багаж
**данж** I.4.1 ●○○ [ж.н] хөндлөн тавьж суух мод
**данж** I.4.1 ●○○ [ж.н] зээлийн барьцаа
**данжаад** I.3.1 ●○○ [ж.н] пүүсийн эзэн хятад
**данжаадал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] данжаад зан ааш гаргах, данжаад дуурайж авирлах
**данжигч** I.4.1 ●○○ [ж.н] мөнгө хүүлэгч, мөнгө гүйлгэгч
**данжил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] данж авч юм зээлүүлэх
**данжич** I.31.1 ●○○ [ж.н] мөнгө хүүлэгч этгээд
**данжлаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] данжлах үйлийн нэр
**данжлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] данж барьцаалан зээлдүүлэгч
**данжуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] хөлгөн судар
**данз** I.3.1 ●●○ [ж.н] үхэр, морин тэрэг зэргийн тавцан; монгол модон орны хөл
**даниг** I.5.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] хурал номын уншлагын ая дангийн хөг тэмдэглэл
**данисда** I.30.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сарны зурхайн хорин найман одны нэг
**данс** I.9.1 ●●● [ж.н] аливаа жагсаан тэмдэглэсэн бичиг, дэвтэр; банкны бүртгэл, сан, хөмрөг
**данс** I.9.1 ●●○ [ж.н] харилцан хоршоолж худалдаалахуй
**дансал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] дансанд тэмдэглэх
**дансчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] данс тооцооны үйл эрхлэгч
**данх** I.9.1 ●●● [ж.н] цай агуулах сав; цавуу хайлах сав
**данхай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] данхгар болох
**данхай** I.15.1 ●○○ [ж.н] тоглож хожигдон дахин даага нэхэх нь
**данхал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] шингэн зүйлийг данханд хийх
**данхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] данхгар юмны байн байн хөдлөх
**данхам** I.17.1 ●○○ [ж.н] өлзий хээ, ~ тамга

**данхар** ●●○ [тэ.н] данхгар
**данхард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] данхар болох
**данхардуу** ●○○ [тэ.н] данхар байрын
**данхас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**данхга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**данхгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] данхгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**данхгар** ●●○ [тэ.н] хүн амьтан ба юмны дээд биеэрээ өргөн том, ~ толгой
**данхгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] данхгар болох
**данхгардуу** ●○○ [тэ.н] данхгар байрын
**данхигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] данхигар юмны байн байн хөдлөх
**данхигар** ●○○ [тэ.н] янхигар, хэвийн хэмжээнээс том
**данхигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хэт данхигар болох
**данхигардуу** ●○○ [тэ.н] данхигар байрын
**данхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] данхигар болох
**данхилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] данхигар юмны байн байн хөдлөх
**данхис** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**данхраад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] машиныг данхраадаар өргөж тулах
**данхраад** I.3.1 ●●○ [ж.н] машиныг хөндийлөн өргөж тулах төхөөрөмж
**данч** I.4.1 ●○○ [ж.н] данчуур, илүүр
**данчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] илүүрдэх
**данчуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] илүүр
**даншиг** I.22.1 ●●○ [ж.н] ихэс дээдэст зориулан хийх их найр, наадам
**даньс** I.5.1 ●○○ [ж.н] бууны бянт засах хэрэгсэл, сүмбэ
**дар-** II.3.1 ●●● [үй.ү] дээрээс доош болгохоор хүчлэх; далдлах, хасах
**дар-** II.3.1 ●●● [үй.ү] нөөцлөх, устгах, исгэх, бойжуулах, бэхэлж уях
**дар** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дараа** ●●● [ц.н] дэс ~; хожим, сүүлд, удаа ~
**дараа** I.12.1 ●●○ [ж.н] тээр, садаа; дараас
**дараавтар** ●○○ [тэ.н] болсон хэрэг явдлын үе хавь
**дараал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] дэс дараатай болгох; дарааг алдуулахгүй, хуудас ~
**дараалал** I.17.1 ●●● [ж.н] дараалах үйлийн нэр, дэс дараа, цагаан толгойн ~
**дараас** I.9.1 ●●○ [ж.н] дарсан юм, тээр дараа
**дараах** ●●○ [тэ.н] дараагийн юм, дараагийнх нь
**дараач** ●●○ [тэ.н] дараагийн, удаах
**дарав** I.21.1 ●○○ [ж.н] том хайч
**даравгай** I.15.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл тогоо
**даравч** I.32.1 ●○○ [ж.н] давирахад зориулан гутлын өсгийд хадсан гөх
**даравч** I.32.1 ●○○ [ж.н] юмыг дарах бооход зориулан хийсэн юм
**даравч** I.32.1 ●○○ [ж.н] зарим эрэгчин шувууны хөлд ургасан эвэрлэг зүйл
**даргадал** I.17.1 ●○○ [ж.н] даргадах үйлийн нэр
**даргадмал** ●●○ [тэ.н] даргадсан байдалтай, нууж далдалсан байдал
**даргач** I.4.1 ●○○ [ж.н] дарах үйлийг гүйцэтгэгч
**дарай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] даргар болох
**даралз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] даргар юмны байн байн хөдлөх
**даралт** I.3.1 ●●● [ж.н] цусны ~, агаарын ~
**даралтат** ●●○ [тэ.н] даралт бүхий, ~ хөгжим
**даралхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] байн дахин дарах маягтай болох
**дарам** ●●○ [тэ.н] талбайн хэмжээс, алга ~
**дарам** I.17.1 ●○○ [ж.н] цувж дараалсан шинж
**дарам** I.17.1 ●○○ [ж.н] амьтны нуруу дагуу газар
**дарамж** I.4.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөө мөргөлийн зан үйл, тайлга тахилгын хөтөлбөр
**дарамт** I.3.1 ●●○ [ж.н] дарж байгаа нь, тээр дараа болох юм
**дарамтал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] дарамт үзүүлэх, дарлах
**дарангуй** ●●○ [тэ.н] дарамтлан захирах байдал
**дарангуйл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] дарамтлан захирах, хүчирхэглэн дарж үйл хэрэг явуулах
**дарангуйлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] дарангуйлах үйлийн эзэн
**дарангуйлал** I.17.1 ●●○ [ж.н] дарангуйлах үйлийн нэр, улс төрийн ~
**даранзан** I.16.1 ●○○ [ж.н] том, хурц сүх
**дарва-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] далбагар юмны салхинд дэрвэх, далбах
**дарвага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дарвагай** ●○○ [тэ.н] дарвагар байдал, шинж бүхий
**дарвагайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] дарвагай болох
**дарвагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дарвагар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**дарваганиур** ●●○ [тэ.н] зохисгүй зантай
**дарвагар** ●●○ [тэ.н] хүний уруул зузаан, ам том; сав суулганы ам амсар тэлүүн
**дарвагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дарвагар болох
**дарвагардуу** ●○○ [тэ.н] дарвагар байрын
**дарвай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] дарвагар болох
**дарвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дарвагар юмны байн байн хөдлөх
**дарвалзуур** ●●○ [тэ.н] дарвалзах нь их
**дарван** ●●○ [тэ.н] ам амсар нь хэвийнхээс том
**дарвас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дарви-** II.2.1 ●●● [үй.ү] бие биедээ татагдан хөөрөх
**дарвиа** ●○○ [тэ.н] дарвимтгай
**дарвиа** I.12.1 ●○○ [ж.н] дарвих үйлийн нэр
**дарвиан** I.2.1 ●○○ [ж.н] дарвиан, чимээ шуугиан, хэл хөгжөөн
**дарвигна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хэл чимчигнэх, ирвэгэнэх, бадайрах
**дарвилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] дарвих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**дарвимтгай** ●●○ [тэ.н] дарвиж хөөрөх зантай
**дарвимхай** ●○○ [тэ.н] дарвих дуртай

Д

**дарвуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] онгоцны далбаа
**дарвуулга** I.18.1 ●○○ [ж.н] дарвуул
**дарвуулт** ●○○ [тэ.н] дарвуул бүхий
**дарга** I.18.1 ●●● [ж.н] удирдах тушаалтан
**даргай** ●●○ [тэ.н] хатуу, хөшүүн, ширүүн
**даргайдуу** ●○○ [тэ.н] даргай байрын
**даргал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] даргын үүрэг гүйцэтгэх, толгойлох
**даргалагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] даргалах үйлийг гүйцэтгэгч
**даргамсаг** ●○○ [тэ.н] даргалах дуртай, дарга мэт авирлагч
**даргамсуу** ●○○ [тэ.н] даргамсаг
**даргана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] даргар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**даргар** ●●○ [тэ.н] дардгар, дэрдгэр, хатуувтар
**даргард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хэт даргар болох
**даргардуу** ●○○ [тэ.н] даргар байрын
**даргарх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] даргын зан байдал гаргах
**даргархаг** ●○○ [тэ.н] даргархах зантай
**дарги-** II.2.1 ●●● [үй.ү] шингэн зүйлийн оргилон буцлах
**дарги-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] адууны жигд хатирах, шогших
**дарги-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] хатаж агирах
**даргиа** ●●○ [тэ.н] үргэлжлэн оргилж байгаа байдал
**даргиан** I.2.1 ●○○ [ж.н] даргих байдал, даргих үйлийн нэр, дарвиан
**даргиат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] даргиан гаргах
**даргил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] оргилох, буцлах
**даргил** I.1.1 ●○○ [ж.н] цас, өвсөн дундуурх зөрөг зам
**даргил** I.1.1 ●○○ [ж.н] чулуурхаг газраар урсах усны урсгал
**даргир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] ~ хийн дуугарч байх
**дард** I.3.1 ●○○ [ж.н] алтан утсаар нэхсэн торго, бага таж
**дардай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] дардгар болох
**дардал** I.17.1 ●○○ [ж.н] хөгжмийг дарах арга
**дардалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дардгар юмны байн байн хөдлөх
**дардан** ●●○ [тэ.н] өө бартаагүй, шулуун ~
**дардас** I.26.1 ●●○ [ж.н] дарсан юм, ~ чулуу, тамганы ~
**дардас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дардга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дардгай** ●○○ [тэ.н] дардгар
**дардгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дардгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**дардгар** ●○○ [тэ.н] даргар, дарсгар
**дардгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дардгар болох
**дардгардуу** ●○○ [тэ.н] дардгар байрын
**даржгар** ●○○ [тэ.н] маш нимгэн
**даржгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] даржгар болох
**даржиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**даржигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нимгэн хатуу юмны үргэлжлэн доргиж дуугарах
**даржигнуур** ●●○ [тэ.н] даржигнаж байдаг
**даржилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] даржгар юмны байн байн хөдлөх
**даржин** ●●○ [тэ.н] тарчиг, хоосон, ядмаг
**даржин** I.20.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сүнс дуудах үед хэрэглэх таван өнгийн тууз, хив
**даржис** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дариун** ●○○ [тэ.н] хэцүү сүрхий, цариун ~
**дарла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] дарангуйлах
**дарла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] байн байн дарах
**дарлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] эмээлийн ~, даруулга
**дарлагдагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] дарлагдаж буй хүн
**дарлагдал** I.17.1 ●○○ [ж.н] дарлагдах үйлийн нэр
**дарлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] дарлаж буй хүн
**дарлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] дарлах үйлийн нэр
**дарламтгай** ●○○ [тэ.н] бусдыг дарладаг зантай
**дарламхай** ●○○ [тэ.н] дарлах дуртай
**дарлангуй** ●●○ [тэ.н] дарлах зантай, дарласан байдалтай
**дарлуу** ●○○ [тэ.н] дээрэнгүй, дарламтгай
**дармагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] илгэнд хээ дармал гаргах
**дармал** ●●○ [тэ.н] хадгалж, нөөцөлсөн
**дармал** ●●○ [тэ.н] дүрс хээ зэргийг сийлсэн нь, түүгээр дарж хэвлэсэн нь
**дармалд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хэв дарах
**дармалла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хэвд оруулах
**дарс** I.9.1 ●●● [ж.н] жимсний архи
**дарс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дарсай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] дарсгар болох
**дарсалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дарсгар юмны байн байн хөдлөх
**дарсга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дарсгай** ●○○ [тэ.н] арсгай
**дарсгайдуу** ●○○ [тэ.н] дарсгай байрын
**дарсгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дарсгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**дарсгар** ●○○ [тэ.н] дардгар, арзгар
**дарсгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хэт дарсгар болох
**дарсгардуу** ●○○ [тэ.н] дарсгар байрын
**дарсчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] дарс хийх мэргэжилтэй хүн
**даруй** ●●○ [ц.н] удалгүй, саатгалгүй, тэр дороо
**даруйвчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хурдавчлах
**даруйхан** ●●● [ц.н] нэн даруй
**даруу** ●●○ [тэ.н] эгэл жирийн, төлөв томоотой
**даруу** ●○○ [тэ.н] юмны сэжүүр доош болсон, гудайсан
**даруувтар** ●○○ [тэ.н] даруу шинж байдалтай
**даруud-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] даруу зан гаргах
**дарууудуу** ●○○ [тэ.н] даруу байрын
**даруул** I.1.1 ●●○ [ж.н] дарлага, дарах хэрэглүүр; төгөлдөр хуурын ~
**даруул** I.1.1 ●○○ [ж.н] тахианы оромж
**даруул** I.1.1 ●○○ [ж.н] тахиа, загасыг хөмрөн барих тор
**даруулга** I.18.1 ●●○ [ж.н] юмыг дарахад хэрэглэх зүйл

**даруулга** I.18.1 ●●○ [ж.н] хүмүүжил, хэв журам
**даруулд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] даруулга, татлага хийж уях
**даруулд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] загас, шувуу даруулаар барих
**даруулт** ●○○ [тэ.н] даруул бүхий
**дарх** I.3.1 ●●○ [ж.н] эдлэл юмыг гараар хийж мэргэжсэн ажил, гар урлал
**дарх** I.3.1 ●●○ [ж.н] халдашгүй эрх, эрх ~
**дархаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] малын дагтаршсан баас
**дархад** I.3.1 ●●○ [ж.н] Монгол угсаатны бүлгийн нэр
**дархал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] дархан болгох; мөнхлөх
**дархал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] дархны ажил хийх, гараар урлаж бүтээх
**дархан** I.20.1 ●●● [ж.н] дарх хийдэг хүн
**дархан** ●●● [тэ.н] халдашгүй, дархлагдсан нь, ~ хил, ~ цаазтай газар
**дархан** ●●○ [тэ.н] бөхийн цолны чимэг, ~ аварга
**дархач** I.31.1 ●●○ [ж.н] уран дархан хүн
**дархгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дархгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**дархгар** ●○○ [тэ.н] дархайсан дүрстэй
**дархгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дархгар болох
**дархи** ●○○ [тэ.н] өнгө зүсмийн хольцолгүй, цулгүй, ~ зээрд
**дархи** I.13.1 ●○○ [ж.н] үндсээрээ булгарч унасан том мод
**дархига** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дархигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дархигар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**дархигар** ●○○ [тэ.н] янхигар том
**дархигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дархигар болох
**дархилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дархигар юмны байн байн хөдлөх
**дархир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] олон хүний тэмцэлдэн гүйх
**дархис** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дархлаа** I.12.1 ●●● [ж.н] дархлах үйлийн нэр, өвчний ~ тогтоох
**дархлаажуулалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] дархлаажуулах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**дархлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] дархлах үйлийн нэр
**дархтан** I.2.1 ●○○ [ж.н] эрхтэн ~
**дарц** I.3.1 ●○○ [ж.н] дарах хүч, залгаа, дараа
**дарцаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] овоорон давхцах, залгалдаа
**дарцаг** I.22.1 ●●● [ж.н] туг ~
**дарцагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дарцаг мэт харагдах, хөдлөх
**дарчаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] шуугиан, хүнгэнээн, нижигнээн
**дарчигна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] даржигнах
**дарчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] дарчих үйлийг түргэн түргэн хийх
**дарш** I.11.1 ●●○ [ж.н] дарж хадгалсан малын тэжээл, дарсан юм
**дарш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] нягтарч хатуурах
**дарш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] тахиа өндгөө дарах
**даршаан** ●○○ [тэ.н] нумын хөвч дүнгэнэн дуугарах байдал
**даршил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] ногоо ~, малын тэжээл ~
**даршлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] даршлах үйлийн нэр
**дарь** I.23.1 ●●○ [ж.н] тэсрэх бодис
**дарь-** II.13.1 ●○○ [үй.ү] халамцсан хүмүүс дарвин уух
**дас-** II.6.1 ●●● [үй.ү] ижилдэн дотносох; идээшин зохицох
**дасал** I.17.1 ●●○ [ж.н] дасах үйлийн нэр, ижил ~
**дасамгай** ●○○ [тэ.н] хялбархан дасдаг
**дасамтгай** ●●○ [тэ.н] дасахдаа хурдан
**дасамхай** ●○○ [тэ.н] ижилдэж дасахдаа амархан
**дасван** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хоёр настай цаа буга
**дасгал** I.1.1 ●●● [ж.н] сурч дадах тогтмол ажиллагаа, ~ ажил, ~ бодлого
**дасгалж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] дадаж боловсрох, дасгал хийх
**дасгалжуулагч** I.4.1 ●●● [ж.н] дасгалжуулах үйлийг удирдан чиглүүлэх хүн, биеийн тамирын ~
**дах** I.9.1 ●●● [ж.н] хөрсийг нь дотогш харуулан өмсөх арьсан хувцас
**дахаа-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] хөвөн ноос зэргийг шатааж галтай үнсээр нь цус тогтоох
**дахал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] дах өмсөх
**дахивар** I.21.1 ●●○ [ж.н] дахин давтагдсан нь, дахилт
**дахилт** I.3.1 ●●● [ж.н] аливаа үйлийг дахихуй; дуу шүлгийн ~
**дахин** ●●● [тө.ү] даяар, бүгдээр, нийтээр
**дахлай** I.15.1 ●●○ (амь.) [ж.н] оройтож төрсөн дорой хурга, ишиг
**дахь-** II.14.1 ●●● [үй.ү] ахин давтах, давтан үйлдэх
**дацан** I.16.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] шашны ном заах сургууль
**дацан** I.16.1 ●○○ [ж.н] хүйтэнд өмсөх гадуур хувцас
**дацгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] замаг
**даш-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] хэр хэмжээнээс хэтрэн явах
**даш** I.4.1 ●○○ [ж.н] жижиг хадаг
**даш** I.4.1 ●○○ [ж.н] дээлийн зах тойронд хадсан үс
**дашимгай** ●○○ [тэ.н] бялдууч, зусарч
**дашин** I.16.1 ●○○ [ж.н] татлагын бүдүүн олс, даруулга
**дашинга** I.18.1 ●○○ [ж.н] юм өрж тавихад зориулсан банз, мод
**дашингат** I.3.1 ●○○ [ж.н] хаалгагүй шүүгээ, хувцас хунар агуулах сав

Д

**дашмаг** I.6.1 ●●○ [ж.н] шингэн зүйл агуулах сав
**дашням** I.1.1 ●●● (шаш.) [ж.н] зурхайн ёсоор өлзий хутаг, бэлгэ төгөлдөр өдөр
**дашрал** I.1.1 ●○○ [ж.н] сийлүүр хутга
**дашуун** ●○○ [тэ.н] чихэрлэг, нялуун амт бүхий
**дая-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] зам ташиж гарах
**дая-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] урт оосор, татлагын нэг үзүүрээс жишүү даллан татах
**даян** I.2.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] аглагт сууж хийх бясалгал
**даянч** I.4.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] даян хийх хүн; махыг цээрлэсэн хүн
**даянчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] даян хийх
**даяар** ●●● [тө.ү] нийт хотлоор, бүх нийтээр
**даяарчил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] нийт даяарт хамаатай болгох
**даяарчлал** I.1.1 ●●● [ж.н] даяарчлах үйлийн нэр
**даяарш-** II.9.1 ●●● [үй.ү] нийт даяарын шинжтэй болох
**даяаршил** I.17.1 ●●● [ж.н] даяарших үйлийн нэр, явц
**даяг** I.6.1 ●○○ [ж.н] төвөд, монгол толь бичиг
**даяга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**даягана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] даягар юмны байн байн хөдлөх
**даягар** ●○○ [тэ.н] хөл тулгуур саригар муруй
**даял-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] алсуур тойрч явах
**даялал** I.17.1 ●●○ [ж.н] даялах үйлийн нэр
**даялга** I.18.1 ●●○ [ж.н] монгол гэрийн дээвэр дээгүүр ташуулдан татсан оосор
**даялз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] даяс даяс хөдлөх
**даялзуур** ●○○ [тэ.н] даялзах чанартай
**даян** ●●○ [тө.ү] хамаг бүх, нийт даяар
**даяр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] уруудсан мал чиглэлээ өөрчилж явах
**даяс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**диваажин** I.16.1 ●●● (шаш.) [ж.н] жаргалант орон, сайн үйлийн үрээр төрөх амгалангийн орон
**дивангар** I.5.1 ●●○ [ж.н] маш эрт болж өнгөрсөн цаг хугацаа
**дидан** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] бут бутаар ургадаг нэг зүйл цэцэг, алаг бамбуу
**дийз** I.9.4 ●○○ [ж.н] жижиг таваг
**дийл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] ялах, давах; нэг тийш хэлбийх
**дийлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] ялагч, дийлсэн этгээд
**дийлэнх** ●●○ [тэ.н] зонхи, олонх, ихэнх
**дил** I.1.4 ●○○ (урга.) [ж.н] маалинга, гүнжид ургамлын үр
**динваа** I.12.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бурхны шашны гэлэн, хувраг хүний суудаг номт дэвсгэр
**диц** I.3.1 ●○○ [ж.н] мөнгөлөг өнгөтэй, халуунд тэсвэртэй төмөрлөг
**дицэд-** II.15.4 ●○○ [үй.ү] юмыг дицээр өнгөлөх, диц түрхэх
**дов** I.1.2 ●●● [ж.н] овгор товгор газар, ~ толгод, ~ сондуул
**довго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**довгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] довгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**довгор** ●○○ [тэ.н] дорвогор, товхгор; биеэ дээгүүр бодох зантай
**довгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] довгор болох
**довжгонуур** ●○○ [тэ.н] хөнгөн зан авиртай
**довжоо** I.12.2 ●●● [ж.н] шат гишгүүр, саравч бүхий бяцхан талбай
**довжоол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] довжоо тавих
**довжоор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] довжоо мэт болох
**довжуурга** I.18.1 ●●○ [ж.н] довжоо
**довог** I.22.2 ●○○ [ж.н] ов тов газар
**доволз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] довор довор хийх
**довон** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**довор** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ унших: бувтнах, гүвтнэх байдал
**доворхог** ●●○ [тэ.н] дов толгод ихтэй
**доворхуу** ●○○ [тэ.н] доворхог; довтой төстэй
**довтлого** I.18.2 ●○○ [ж.н] өрхний оосор
**довтломтгой** ●○○ [тэ.н] байнга довтолж байдаг, довтлох дайрах зантай
**довтломхой** ●○○ [тэ.н] довтлох зантай
**довтол-** II.11.2 ●●● [үй.ү] мориор ~; халдан ~; урагш ~
**довтолгоо** I.12.2 ●●● [ж.н] зэвсэгт ~
**довуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] бяцхан тогоо
**довхор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] зулгуйдах, долдойдох
**довцог** I.22.2 ●●● [ж.н] бяцхан дов
**дог** I.6.2 ●●○ [ж.н] юмны оройд чимэг болгон хийсэн юм
**догдгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] төвлүүн, тогтуун бус аашлах
**догдгонуур** ●○○ [тэ.н] сэтгэл дэг дог хийсэн байдал
**догдлол** I.1.2 ●●○ [ж.н] догдлох үйлийн нэр
**догдлонгуй** ●○○ [тэ.н] догдолсон байртай
**догдлуун** ●○○ [тэ.н] догдлох нь их
**догдол-** II.11.2 ●●● [үй.ү] баярлах, уярах, яарах зэрэгт сэтгэл хөдлөх
**догдолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ихэд догдолж тэсэж ядан байх
**догдор** I.21.2 ●○○ (амь.) [ж.н] цэнгэг усанд сүрэглэн амьдрах нэг зүйл загас
**догжир** I.21.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] муу үйлийг хариулах гүрэм, балин
**догивтор** ●○○ [тэ.н] догь байрын
**догир-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] догь болох, догь суух
**догир** ●○○ [тэ.н] хаширлаж башир суусан байдал
**догирх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] догь зан гаргах; хашир догир байдал гаргах
**догирхог** ●○○ [тэ.н] догь зан байдалтай
**догирш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] элэгдэж хуучран хэрэгцээгүй болох, өгөрших
**догирш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] догир болох
**догниун** ●○○ [тэ.н] ухаан муутай, дүйнгэ
**догноголз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] морь малын

толгой дээш өлөлзөх
**догногоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] догногор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**догногор** ●○○ [тэ.н] эв хавгүй өндөр
**догногорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] догногор болох
**догнолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] догногор юмны байн байн хөдлөх
**догол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] хазганаж явах
**догол** ●●○ [тэ.н] тэгш чацуу бус, булан мухартай, булан ~, ~ мөр
**догол** I.1.2 ●●○ [ж.н] хонь малын хөл доголох өвчин
**доголд-** II.7.2 ●●● [үй.ү] тэнцвэр алдагдах, жигд бус ажиллах
**доголдол** I.17.2 ●●● [ж.н] доголдох үйлийн нэр, алдаа ~
**доголжин** ●○○ [тэ.н] догол хэлбэрт
**доголз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] сэтгэл санаа тогтворгүй болох
**доголон** ●●○ [тэ.н] жигд бус гишгэн хазганаж явдаг
**догон** ●○○ [д.д.ү] дэгэн ~ хийх, ~ гэх
**догонц-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] доголох, нэг хөл дээрээ явах
**догонцог** ●●○ [тэ.н] дэгэн догон
**догонцогло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] догонцог байдал гаргах
**догор** I.5.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл эмийн ургамал, хөх түрүү
**догоц-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] нэг хөлөөр харайлах
**догоч-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] байн байн доголох
**догшид-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] уур омог, эрч хүч нь хэтрэх
**догшин** ●●● [тэ.н] уур омог ихтэй, харгис хэрцгий; эрч хүчтэй
**догшир-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] догшин болох
**догширх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] догшин авир гаргах
**догшрол** I.1.2 ●●○ [ж.н] догшрох үйлийн нэр
**догшуулга** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сүлд догшуулах тайлга
**догь** ●●○ [тэ.н] хашир туршлагатай
**догьд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] догь болох
**догьт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] догь царай гаргах
**догьшир-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] догь шинжтэй болох
**додигор** ●●○ [тэ.н] биеэ тоосон, ихэрхэг
**додий-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] додигор болох
**додом** I.17.2 ●●○ [ж.н] нялхсыг арчлах, багачуудыг засаж сургахуй
**додомд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] арчлах, тордох
**додомдлого** I.18.2 ●○○ [ж.н] додомдох явдал
**доёглон** ●○○ [тэ.н] мунхаг, тэнэг
**доёго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**доёгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] доёгор юмны үргэлжлэх хөдлөх
**доёгор** ●○○ [тэ.н] урт нарийн бөгөөд үзүүр хэсэг муруй, ~ мод
**доёгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] доёгор болох
**доёгордуу** ●○○ [тэ.н] доёгор байрын
**доёий-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] доёгор болох
**доёлз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] доёгонох
**доёлзуур** ●●○ [тэ.н] доёлзох зантай
**доён** ●○○ [тэ.н] гон бие, гав ганц
**доёор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] ганцаардах
**доёс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**дойгол** ●○○ [тэ.н] муу золиг, зүдэг амьтан
**дойдгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] дойдгор юмны байн байн хөдлөх
**дойдгор** ●○○ [тэ.н] дээр доор гишгэх байдал, хазгар
**дол** I.1.2 ●○○ [ж.н] модны дурсны дотуурх хальс
**дол** I.1.2 ●○○ [ж.н] хал үзэж хашир суухад нэмэгдсэн ухаан самбаа
**долбин** ●○○ [тэ.н] үзүүрээрээ гадагш, дотогш ээтийсэн эвэр
**долги-** II.2.2 ●●○ [үй.ү] ус цалгин түрэх
**долгил-** II.4.2 ●●● [үй.ү] долгион гарч хөдлөх; догдлох, булгилах
**долгилол** I.17.2 ●●○ [ж.н] долгион гарч хөдлөх байдал
**долгин** ●●○ [тэ.н] омголон, догшин; ~ цолгин
**долгинд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] долгин болох
**долгио** I.12.2 ●●○ [ж.н] юмны ар араасаа гарч ирэх хөдөлгөөн
**долгиол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] долгион гарах
**долгиолог** ●○○ [тэ.н] долгион мэт хэлбэртэй
**долгион** I.2.2 ●●● [ж.н] далайн~; хэлбэлзлийн тархах явц, дууны ~, агаарын ~
**долгионт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] долгионтой болох
**долгиот-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] долгиотой болох
**долгис-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] долгион, давлагаа ширүүсэх; догдлох
**долгит-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] омголон загнах, догшрох
**долгонцог** ●○○ [тэ.н] ховдог, шунахай, сувдаг
**долгонцогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] долгонцог ааш авир гаргах
**долгонцогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ховдоглон шунахайрах
**долгонцогт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] долгонцог зантай болох
**долдгоно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] зусардах, бялдууч зан гаргах
**долдгонуур** ●●○ [тэ.н] зусарч, бялдууч, зулгуйч
**долдой** ●○○ [тэ.н] зусар зулгуйч, хэнэггүй
**долдойвтор** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг долдой байрын
**долдойд-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] зусардах, бялдуучлах; долилзох
**долдойдуу** ●○○ [тэ.н] долдой байрын
**долдойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] хэрэгтэй, хэрэггүй үг дэлгэх; үгээр саймширч бялдуучлах
**долдойрх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] долдой зан байдал гаргах
**долдойч** ●○○ [тэ.н] долдой зантай
**долдойш-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] долдой шинжтэй болох
**должго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх

Д

**ёололдоон** I.2.2 ●●○ [ж.н] олноороо ёололдох дуу чимээ
**ёоломтгой** ●○○ [тэ.н] ёолох зантай, янгууч
**ёоломхой** ●○○ [тэ.н] байнга ёолж байдаг; ёоломтгой
**ёолоон** I.2.2 ●●○ [ж.н] ёолох үйлийн нэр
**ёотгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ёотгор юмны байн байн хөдлөх
**ёотгор** ●●○ [тэ.н] жижигхэн шовгор, жартгар
**ёотгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] дэндүү ёотгор болох
**ёотгордуу** ●○○ [тэ.н] ёотгор байрын
**ёотолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ёотгор юмны байн байн хөдлөх
**ёотолзуур** ●○○ [тэ.н] хөдөлгөөнтэй, хөнгөмсөг байдалтай
**ёотон** I.16.2 ●●● [ж.н] янз бүрийн хэлбэртэй шахмал чихэр
**ёотуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] газар ухах нэг зүйл төмөр багаж
**ёотууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] ёотуугаар цохих, ёотуу хэрэглэх
**ёох** ●●○ [а.ө] өвдөх, ядрах үед хэлэх аялга
**ёохго** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**ёохгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ёохгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**ёохгор** ●○○ [тэ.н] шовгодуу, ёнхгор
**ёохгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ёохгор болох
**ёохгордуу** ●○○ [тэ.н] ёохгор байрын
**ёохол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] байн байн ёох ёох гэж дуугарах
**ёохолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёохгор юмны байн байн хөдлөх
**ёохор** I.21.2 ●●○ [ж.н] буриадын нэг зүйл бүжиг
**ёохорд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёохор хатирах
**ёохорло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ёохор наадах
**ёочин** I.16.2 ●●● [ж.н] нэг зүйл чавхдаст хөгжмийн зэмсэг
**ёочинд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёочин хөгжмөөр тоглох
**ёочинчин** I.20.2 ●○○ [ж.н] ёочин хөгжим тоглодог хүн
**ёр** I.1.2 ●●○ [ж.н] урьдчилан мэдрэх сэрэл, зөн
**ёрвогоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ёрвогор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**ёрвогор** ●●○ [тэ.н] уул, хад сэрвийж сөрвийн бусдаас өндөр харагдах байдал; хүний хэдэр хэгжүүн зан байдал
**ёрвогорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ёрвогор болох
**ёрвогордуу** ●●○ [тэ.н] ёрвогор байрын; дуу муутай, их зантай
**ёрволз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёрвогор юмны байн байн хөдлөх
**ёрвон** ●●○ [тэ.н] уул, хадны ёрвойж тогтсон онцгой байдал
**ёрги-** II.2.2 ●●○ [үй.ү] доргих, дарвих; хөөргөн байдал гаргах
**ёргио** ●●○ [тэ.н] морь унааны хатуу явдал; чанга дуутай
**ёргиовтор** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг ёргио
**ёргиод-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] ёргио болох
**ёргиодуу** ●○○ [тэ.н] ёргио байрын
**ёргиот-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] ёргио зан гаргах
**ёрд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёрлох, зөгнөх; бэлгэгүй үг хэлэх
**ёрдго** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**ёрдгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ёрдгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**ёрдгор** ●●○ [тэ.н] бусдаас өндөр, урт гонзгор; хэт туранхай; ганц бие
**ёрдгорд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёрдгор болох
**ёрдгордуу** ●○○ [тэ.н] ёрдгор байрын
**ёрдой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] ёрдгор болох
**ёрдолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёрдгор юмны байн байн хөдлөх
**ёрдос** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**ёрзгор** ●●○ [тэ.н] ярзгар, ёрдгор
**ёрло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] ямар нэг үйлийг урьдаас зөгнөх
**ёрлог** I.6.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**ёрломтгой** ●○○ [тэ.н] ёрлох, зөгнөх чадвар, увдистай
**ёрог** I.22.2 ●○○ [ж.н] бүдүүн ширхэгтэй бөс даавуу
**ёроол** I.1.2 ●●● [ж.н] амсрын нөгөө тал; уулын хажуу бэл; эх үүсвэр, язгуур үндэс
**ёроолд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёроолоос нь барих; шингэн зүйлийг шавхах
**ёроолд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёроолд ойр явах
**ёроолло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] юманд ёроол хийх
**ёроолло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] уулын ёроолоор явах
**ёрт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёронд автах
**ёруул** I.1.1 ●○○ [ж.н] том модны хожуул, модны үндэс
**ёрхой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] төөлүүр хорхой
**ёрхолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ёрхгор юмны байн байн хөдлөх
**ёрч** I.4.2 ●●○ [ж.н] зөнч, бэлгэч, төлгөч
**ёс** I.9.2 ●●● [ж.н] зүй тогтол, жам ~; хэв суртал, хууль ~, ~ заншил
**ёслогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] ёс гүйцэтгэгч
**ёслол** I.1.2 ●●● [ж.н] ёслох үйлийн нэр, баяр ~
**ёслолт** I.3.2 ●●○ [ж.н] ёслох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**ёсож-** II.16.2 ●○○ [үй.ү] ёс дүрэмтэй болох
**ёсол-** II.11.2 ●●● [үй.ү] тогтсон заншлын дагуу үйлдэх, мэхийн ~
**ёсолгоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] ёслох горим журам, ёс төр гүйцэтгэх нь
**ёсорх-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ёсыг баримтлан дагах
**ёсорхог** ●○○ [тэ.н] ёс журмыг хатуу баримтлагч
**ёсорхол** I.17.2 ●●○ [ж.н] ёсорхох үйлийн нэр
**ёсорхуу** ●○○ [тэ.н] ёсорхог зантай
**ёсч** ●●○ [тэ.н] ёс журмыг ихэд баримтлагч, ёсорхог
**ёсчил-** II.11.2 ●●● [үй.ү] ёсыг дагах, мөрдөх; ёслох

Ё

**ёсчлол** I.1.2 ●●○ [ж.н] ёсчлох үйлийн нэр
**ёсчлонгуй** ●●○ [тэ.н] дэг журмын дагуу, ёсыг баримталсан шинжтэй
**ёх** ●●○ [а.ө] ядрахад хэлэх аялга, ёох
**ёхиволз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] муухай ааш гаргах, сэлбэлзэх
**ёхиго** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**ёхигоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ёхиволзох, хохиволзох, эвгүй зан гаргах
**ёхигор** ●○○ [тэ.н] яхир, зан муутай; тохигор биетэй
**ёхигорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ёхигор болох
**ёхигордуу** ●○○ [тэ.н] ёхигор байрын
**ёхий-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] хажиг муухай аашлах
**ёхилз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] эвгүй муу зан гаргах
**ёхилзуур** ●●○ [тэ.н] хохилзсон муухай зан аашта й
**ёхир** ●●○ [тэ.н] яхир, хэдэр зантай
**ёхирд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ёхир болох
**ёхирло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хэдэр зан байдал гаргах, яхирлах
**ёхол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] ёх ёх гэж байн байн хэлэх

Ё

# Ж



**жаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] даалуудахад гурав, зургаан модыг хос болгох тоглоом
**жаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] хугацаат цэргийн албаны жагсаалын дарга
**жаа** ●●○ [тэ.н] ~тай эр: овсгоотой, сэргэлэн
**жаа** ●●○ [а.ө] үг сургаал сонсох, хүлээн авахад хэлэх аялга
**жаавай** ●○○ [тэ.н] сайхан, гоо үзэсгэлэнтэй
**жааванз** I.3.1 ●○○ [ж.н] тэрэг чарганд хөллөх морины хүзүүнд углах мод, хом
**жаавгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] жомбогонож явах, жооргонох, дөнжгөнөх, жороолох
**жаад** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: дорой, ядмаг амьтны дуу
**жаад** ●○○ [тэ.н] яс чанар муу, хуурамч; ~ алт
**жаажаа** I.30.1 ●○○ [ж.н] өөрөөсөө ахмад хүнийг авгайлан дуудах үг
**жаажга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жааз** I.9.1 ●●● [ж.н] зургийн гуу, сараалжлан хийсэн тавиур
**жаазал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] зургийг гуу, хүрээнд хийх
**жаазчин** I.2.1 ●○○ [ж.н] жааз, гуу, хүрээ хийдэг хүн
**жаал** I.1.1 ●●● [ж.н] бага насны хүү, охин, ~ хүү
**жаал** ●●○ [тэ.н] ~ жуул: бага, жаахан,
**жаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] даалуугаар наадах
**жаатай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] жоотойх, жийхайх
**жаатгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] аальгүйтэх
**жаатгар** ●●○ [тэ.н] жийтгар
**жаатгардуу** ●○○ [тэ.н] нүдний аньсага нь жаатгар байрын, анигардуу
**жаахан** ●●● [тэ.н] хэмжээгээр бага, жижиг; яльгүй, түр зуур
**жаахандай** I.15.1 ●○○ [ж.н] монгол ардын уламжлалт оньсон наадгай
**жав** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жав** I.1.1 ●○○ [ж.н] ханын толгой мөргүүлж барьсан оромж, хавчаахай
**жав** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] шухэртэн овгийн олон наст өвслөг ургамал
**жаваа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл сарнай цэцэг
**жавай** I.15.1 ●○○ [ж.н] чалх, жавхаа
**жавай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өмхий үнэртэй олон наст өвслөг ургамал
**жавар** I.21.1 ●●● [ж.н] жихүүн хүйтэн уур амьсгал, салхи
**жавар** I.21.1 ●○○ [ж.н] жавхаа, золбоо
**жаварла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] жавар үлээх, жихүүн хүйтэн болох
**жаварлаг** ●●○ [тэ.н] жавар ихтэй
**жаварлаг** ●○○ [тэ.н] жавхаалаг, золбоолог
**жавга** I.18.1 ●○○ [ж.н] гурилаар хийсэн нэг зүйл идээ, хуймаг
**жавдаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл зэвсэг
**жавдан** I.16.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам нарын суудлын түшлэг, загдам
**жавжаа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] гурван настай зүр
**жаврай** I.15.1 ●●○ [ж.н] шингэн гурилаар хайрсан идээ
**жавтий** I.15.1 ●○○ [ж.н] шийтгэл, зэмлэл, буруушаал
**жавтий** I.15.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бузрыг арилгах шашны зан үйл
**жавуун** ●○○ [тэ.н] зэгсэн сайн, овоо
**жавхаа** I.12.1 ●●● [ж.н] цог сүлд, өнгө үзэмж
**жавхааж-** II.8.1 ●●● [үй.ү] улам жавхаатай болох
**жавхаалаг** ●●○ [тэ.н] цог жавхаатай, золбоолог
**жавхай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] жавхгар болох
**жавхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жавхгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**жавхалзуур** ●○○ [тэ.н] хурдан шаламгай
**жавхгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] жавхгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**жавхгар** ●●○ [тэ.н] гоолиг нарийн биетэй, цовоо сэргэлэн хөдөлгөөнтэй
**жавхгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жавхгар болох
**жавхгардуу** ●○○ [тэ.н] жавхгар байрын
**жавхлан** I.16.1 ●●○ [ж.н] сүр сүлд, цог жавхаа; баяр баясгалан
**жавчаа** I.12.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] аар саар гүрэм, базаалга: ~ хийх
**жаг** I.6.1 ●●○ [ж.н] садан төрлийн холбоогоор ангилах тогтолцоо
**жаг** ●○○ [а.д.ү] жиг жуг, ~ жуг хийх, гэх
**жаган** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] гэзэг цэцэг, бэр цэцэг
**жаган** I.16.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сүм хийдийн гал тогоо
**жагар** I.5.1 ●○○ [ж.н] Энэтхэг ~ орон
**жагжгар** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны бие бага, намхан жижиг байдал
**жагжий-** I.15.1 ●○○ [үй.ү] аливаа юм бахим, жижиг болох
**жагмаа** I.30.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл усанд ургадаг өндөр өвс
**жагмаатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] нэг хэлтэрт ургамлын овог
**жагс-** II.7.1 ●●● [үй.ү] жагсаал хийх, олон хүн жигдрэн зогсох
**жагсаал** I.1.1 ●●● [ж.н] хүмүүсийн цуглан жагсаж жигдэрсэн эгнээ, цэргийн цуваа
**жагсаалт** I.3.1 ●●● [ж.н] жагсаасан юм, жагсаах ажиллагаа, нэрсийн ~, бүтээлийн ~
**жагсаалч** I.4.1 ●○○ [ж.н] жагсаалыг засаж харгалзах хүн
**жагсагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] жагсах үйлийг

гүйцэтгэгч хүн
**жад** I.9.1 ●●● [ж.н] хурц үзүүр, урт иштэй чичих, бүлэх, хатгах зэвсэг
**жадаагун** I.2.1 ●○○ [ж.н] таван эгшгийн гал махбод эгшиг
**жадай-** II.1.1 ●●● [үй.ү] багадах, дадайх, богинодох
**жадал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] жадаар чичих, хатгах
**жаданга** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамлын үр
**жадат** ●○○ [тэ.н] жад бүхий
**жадгар** ●●○ [тэ.н] бариу, дадгар
**жадгард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] дээл хувцас нарийдаж жадайх, багадах
**жадгардуу** ●○○ [тэ.н] жадгар байрын; хувцас бага зэрэг жадайж багадсан байдал
**жадиг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] жагар дэгд
**жадчин** I.2.1 ●○○ [ж.н] жад хэрэглэхдээ мэргэшсэн хүн
**жажгина-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] шувуу зэрэг амьтны хавшин дуугарах
**жажиг** I.22.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл шүүслэг ургамал
**жажиг** I.22.1 ●○○ [ж.н] модны давирхайг боловсруулж авсан будаг
**жай** ●○○ [а.ө] гахайг дуудах аялга
**жайвалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] жайвгар юмны байн байн хөдлөх
**жайвар** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**жайвга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жайвгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] жайвгар юмны байн байн хөдлөх
**жайвгануур** ●○○ [тэ.н] эвдэрхий, муруй, саруй, жайжгар
**жайвгар** ●○○ [тэ.н] яйжгар, юмны эвдэрч яйжийсан байдал
**жайвгардуу** ●○○ [тэ.н] жайвгар байрын, яйжгардуу
**жайвий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] жайвгар болох, жайжийх
**жайвс** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**жайжгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] жайжгар юмны хөдлөх
**жайжгануур** ●●○ [тэ.н] жайжганан хөдөлдөг
**жайжгар** ●●○ [тэ.н] яйжгар, майжгар, ~ ширээ
**жайжгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жайжгар юмны яйжганах нь ихдэх
**жайжгардуу** ●○○ [тэ.н] жайжгар байрын
**жайжгий** ●●○ [тэ.н] жайжгар, яйжгий
**жайжий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] жайжгар болох, яйжийх
**жайжилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жайжгар юмны хөдлөх
**жалавч** I.32.1 ●●● [ж.н] архи нэрэхэд хэрэглэдэг тогоо, аяны жижиг тогоо
**жалайд** I.3.1 ●○○ [ж.н] монголын овог аймгийн нэг, жалайр
**жалан** I.16.1 ●○○ [ж.н] загасчлахад хэрэглэх жад
**жаланд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] гинжит жад шидэх
**жалбаа** I.30.1 ●○○ [ж.н] жалбалзан хөдлөх байдал, золбоо
**жалбалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нүдээ эргэлдүүлэх; хөнгөн хуумгай байдал гаргах
**жалбалзуур** ●○○ [тэ.н] шалмаг мэт атлаа хуумгай
**жалбигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] жалбигар юм хөдлөх
**жалбигануур** ●○○ [тэ.н] тогтворгүй зан төрх байдал
**жалбигар** ●○○ [тэ.н] ялтгар, ялбигар
**жалбигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жалбигар болох
**жалбигардуу** ●○○ [тэ.н] жалбигар байрын
**жалбий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] жалбигар болох
**жалбилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жалбигар юмны байн байн хөдлөх
**жалбилзуур** ●○○ [тэ.н] юманд итгэл, найдвар муутай хандах байдал
**жалга** I.25.1 ●●● [ж.н] хонхор газар, гуу, суваг
**жалга** I.25.1 ●○○ [ж.н] орон нутаг, нутаг ус
**жалгай** I.15.1 ●○○ [ж.н] нуур цөөрөм, гол мөрний ташуу сав газар
**жалгар** ●○○ [тэ.н] хавтгай, далиудуу гүн биш байдал, ~ таваг
**жалгарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жалга довын үзэл гаргах, нутгархах
**жалгархаг** ●●○ [тэ.н] гуу, жалга ихтэй
**жалгархаг** ●●○ [тэ.н] нутгархах зантай, нутгархах үзэлтэй
**жалдам** ●○○ [тэ.н] сархиаг бартаагүй, цэлийсэн газар, ~ тал
**жалмагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] аальгүйтэх, сээтгэнэх
**жалмагар** ●○○ [тэ.н] юмны хавтгай, нимгэн байдал; ичдэггүй, ширэн нүүртэй
**жалмагардуу** ●○○ [тэ.н] жалмагар байрын
**жалмалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] жалмагар байдал гаргах
**жалмалзуур** ●●○ [тэ.н] ичих, эмээхийг мэдэхгүй байдал
**жалсрай** I.15.1 ●○○ [ж.н] жонон, хунтайж, агь
**жам** I.1.1 ●●● [ж.н] зүй тогтол, ~ ёс, ~ хууль
**жам** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл нисдэг шавж
**жаман** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал, шувууи хөл
**жамар** I.21.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нохойн хошууны жимс
**жамба** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хоёр наст өвслөг ургамал, зоосон цэцэг
**жамба** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] чийгтэй газарт орших нэг зүйл цох
**жамбарай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] халуун оронд ургах модны үр, эмд орно
**жамбатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] хос хэлтэрт ургамлын овог
**жамбигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] жамбигар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**жамбигануур** ●○○ [тэ.н] уруул амаа шамшийлгаж явдаг

Ж

**жамбигар** ●○○ [тэ.н] шамбигар, ~ шамшгар
**жамбигардуу** ●○○ [тэ.н] жамбигар байрын
**жамбий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] жамбигар болох
**жамбилз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] жамбигар юмны байн байн хөдлөх
**жамжиг** I.22.1 ●○○ [ж.н] нэр хүнд, алдар, хүн чанар
**жамц** I.3.1 ●●● [ж.н] чулуун давс, молор давс
**жамьянгарав** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] холтостон овгийн, олон дэлбээт цэцэг
**жамьянмядаг** I.6.1 ●●○ (урга.) [ж.н] холтостон овгийн олон наст ургамал, зээлэн эгшигт цэцэг
**жан** I.16.1 ●●○ [ж.н] хоол амтлах хачир, хольц
**жан** I.16.1 ●○○ [ж.н] арван тохойтой тэнцүү уртын хэмжээ
**жан** I.16.1 ●○○ [ж.н] ялтныг занчих зэвсэг
**жан** I.16.1 ●○○ [ж.н] данс хараа, өр шир
**жан** I.16.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл өвчин, ~ яр
**жангуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] туулайн бөөр модны өргөслөг жимс
**жандаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] өглөгийн эзэн
**жандам** I.17.1 ●○○ [ж.н] цай хөөрөгдөхөд хэрэглэх бүлүүрт сав
**жандамд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жандамд цай хийх
**жандан** I.16.1 ●○○ [ж.н] үүрдэг модон хувин
**жандан** I.16.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйлийн торго
**жандиг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл нэг наст ургамал
**жанжил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] цэргийг захирах, бусдыг ноёрхох
**жанжин** I.20.1 ●●● [ж.н] бүх цэргийн ерөнхийлөн захирах дээд албан тушаал
**жанжирх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жанжны эрх мэдэл, ааш араншин гаргах
**жанжирхаг** ●○○ [тэ.н] жанжирхах зантай
**жанжлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] жанжлах үйлийн нэр
**жанжуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] шүүслэг, анхилуун үнэрт мөнх ногоон мод, гаврын мод
**жанжуусаа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ногоовтор шар нэг зүйл жимс
**жанз** I.3.1 ●○○ [ж.н] тосон мөхлөгт харандаа
**жанзий** I.15.1 ●○○ [ж.н] төрийн жүн вангийн угсаа залгамжлах хөвгүүн
**жанла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] жан банзаар цохих
**жанлав** I.5.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] адис ерөөл, хишиг соёрхол
**жанлан** I.16.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл шавж, жоом
**жанлуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл анхилам үнэрт үр
**жанма** I.30.1 ●○○ (урга.) [ж.н] уд бургас
**жанрайсэг** I.5.4 ●○○ (шаш.) [ж.н] ~ бурхан, арьяабал
**жант** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] шар эрээн өнгө бүхий нэг зүйл хорхой
**жантаг** I.22.1 ●○○ (урга.) [ж.н] буурцагтан овгийн нэг зүйл өвс
**жанхар** I.21.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] хот мандлын сийлбэр дүрс
**жанхлай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу, хөх цэгцгий
**жанц** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хорхой
**жанцан** I.20.1 ●●○ [ж.н] шалтгаан, учир начир, учир ~
**жанцар** I.21.1 ●○○ (урга.) [ж.н] бадган өвчнийг анагаах эмийн ургамал
**жанч** I.4.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам нарын олон хуниастай хувцас
**жанчиг** I.22.1 ●○○ [ж.н] тусгай талбайд тоглодог спортын төрөл
**жанчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] хорин дөрвөн хуруу нийлсэн дайны хэмжээ
**жанчлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] газар тэгшлэх нүдүүр
**жанчуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл зузаан торгомсог бараа
**жаншиг** I.22.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цэцэгт ургамал
**жар** ●●● [то.н] зургаан арав
**жар** ●○○ [а.д.ү] ~ жур хийх, гэх
**жараахай** I.15.1 ●●○ (амь.) [ж.н] маш жижигхэн загас
**жарав** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жаралз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] жирвэлзэх, заарцаглах
**жарамгай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] загасны сая дүрсээ олсон нялх зулзага
**жаран** I.20.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] билгийн тооллын их мөчлөг
**жарвага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жарвагана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] аальгүйтэх
**жарваганууp** ●●○ [тэ.н] жарваганасан зантай
**жарвагар** ●●○ [тэ.н] нүдний аньсага нарийн хөдөлгөөнтэй; аальгүй сээтэн зантай
**жарвагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жарвагар болох
**жарвагардуу** ●○○ [тэ.н] жарвагар маягтай
**жарвай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] жарвагар болох
**жарвалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] жарвагар юмны хөдлөх, аальгүйтэх
**жарвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жирвэлзэх, юмны тод, бүдэг хольцон үзэгдэх
**жарвалзуур** ●○○ [тэ.н] нүднийхээ аньсагыг хөдөлгөн муухай ааш гаргадаг
**жарга-** II.10.1 ●●● [үй.ү] аятай таатай амьдрах, цэнгэх
**жарга-** II.10.1 ●●● [үй.ү] унтрах, шингэх, бүдгэрэх, нар ~, зул ~, үлгэр ~
**жарга** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас, цагаалж
**жаргаагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] жаргал эдлүүлэгч
**жаргал** I.1.1 ●●● [ж.н] бие сэтгэлийн зовлонгүй, амар амгалан, баясгалантай байдал
**жаргалан** I.16.1 ●●○ [ж.н] үүрдийн жаргал, урт удаан жаргал
**жардам** I.17.1 ●○○ [ж.н] агшны арван хувийн нэг
**жарзан** I.16.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бясалгал, даяан
**жармаахай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] жарамгай, жараахай

**жармаг** ●○○ [тэ.н] жармагар
**жармага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жармагана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] жармагар юмны байн байн хөдлөх
**жармагар** ●●○ [тэ.н] үс сахалгүй, жалмагар
**жармагар** ●○○ [тэ.н] тааламжтай харах байдал
**жармай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] жармагар болох, жалмайх
**жармалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нүдээ талимаатуулан харах
**жармалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жармагар юмны жармага жармага хөдлөх
**жартай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] жартгар болох
**жарталз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] жартгар юмны байн байн хөдлөх
**жартан** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жартвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жартгар юмны байн байн хөдлөх
**жартгай** ●●○ [тэ.н] нүдний аньсага онигор, ~ нүд
**жартгайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг жартгай
**жартгайдуу** ●○○ [тэ.н] жартгай байрын
**жартгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] жартгар нүдээ байн байн хөдөлгөх
**жартгар** ●●○ [тэ.н] нүдний аньсага нарийн, гадагш татагдсан мэт байдал
**жартгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жартгар болох
**жартгардуу** ●○○ [тэ.н] жартгар байрын
**жархай** ●○○ [тэ.н] ажигч, гярхай
**жарчууд** I.3.1 ●○○ [ж.н] эртний монголын овгийн нэг
**жас** I.3.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] хийдийн сан хөмрөг
**жас-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] ээлжлэх, жасаалах
**жас** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: оготно, голио зэргийн дуугарах дуу
**жасаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] ээлж халалцан гүйцэтгэх албан үүрэг; ээлж, халаа, заншил болсон юм
**жасаа** I.12.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бурхан шүтээнээ тахиулж буян хишиг дуудуулах тахилга
**жасаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] ээлж дараагаар тогтмол хаах албыг гүйцэтгэх
**жасаарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ажилд харилцан барьцах
**жасхүү** I.30.4 ●○○ (шаш.) [ж.н] хийдийн санхүү, жас
**жатаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] дөрвөлжин оройтой торгууд малгай
**жатга** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] муу үйл, хараалын ерөнхий нэр, хараал ~
**жатгад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хараал, зүхэл хийх
**жатгач** I.4.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] хараалч, зүхэлч
**жатгачин** I.20.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] хараал жатга хийдэг хүн
**жахор** I.5.2 ●○○ [ж.н] Төвөдийн Монгол угсаатан
**жац** I.3.1 ●○○ [ж.н] далайн хаданд ургадаг үнэргүй, зөөлөн давс
**жац** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл тураг мод
**жацран** I.16.1 ●○○ [ж.н] тэмээнд тусах нэг зүйл өвчин
**жашин** I.20.1 ●●○ [ж.н] ганц хавтастай, гэрийн үргэлж хаалга
**жашир** I.21.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хоргой
**жаяг** I.6.1 ●●○ [ж.н] дүрэм, журам; үндэсний бөхийн уламжлалт ёс, сахилга
**жаяг** I.6.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам нарын дотоод цааз, ёс ~
**жив-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] усны ёроолд унах, их усанд хөлд алдан далд орох
**жив** I.1.4 ●●○ [ж.н] хов ~, арга заль, ов мэх
**жив** ●○○ [а.д.ү] ~ жув хийх, гэх
**живаа** ●●○ [то.н] арвын долоон зэрэгт тоо
**живдрээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] загас сэлэхэд гарах усны яраа, долгион
**живий** I.15.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хүдрийн чулуу
**живүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] өөшинд уяж усанд тавих төмөр, живхүүл
**живүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] усанд амьдардаг амьтны гохдох зүйл
**живүүхэй** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл бэгбаатар
**живх** I.9.4 ●●● [ж.н] нярай хүүхэд хуурайлах даавуу хэрэглэл
**живх** I.3.4 ●○○ [ж.н] амуу будааг арилгахад хэрэглэх том дэвүүр
**живхнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] татрах, хатаж эгших, хөлс ~
**живхнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] төвхнөх, эмхрэх, цэгцрэх
**живхүүн** I.2.4 ●○○ [ж.н] эсгийгээр хийсэн богино дээл
**живхэд-** II.15.4 ●○○ [үй.ү] живхээр амуу арилгах
**живхэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] живх хэрэглэх, живх тавих
**живхэр-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] эмхрэх, цэгцрэх, баргадах, багасах
**живш-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] засаж цэгцлэх
**живширгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] живших үйлийн эзэн
**живэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] усан галав; усанд живэх үйлийн нэр
**живэр** I.21.4 ●●○ [ж.н] уруулын дээд хэсэгт ургасан сахал
**живэр** I.21.4 ●○○ [ж.н] өрхний оосор
**живэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] хүйтэн, нойтонд даарсан мэт бие аягүй болох
**живэр** I.21.4 ●○○ [ж.н] загасны жигүүр мэт сэлүүр
**живэрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] бяцхан сэлбүүр ургах
**жиг** I.5.4 ●●○ [ж.н] учир битүүлэг, хачин явдал, ~ ургах
**жиг** ●○○ [а.д.ү] ~ жиг хийх, гэх, ~ жуг хийх
**жигд** ●●● [тэ.н] адил, тэнцүү, тэгш
**жигд** I.3.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл сөөг мод
**жигдлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] юмыг тэгшилж жигдрүүлэх хэрэгсэл, тохируулагч

Ж

**жигдрэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] жигдрэх үйлийн нэр
**жигдрэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] жигдрэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, дүрэмт хувцасны ~
**жигдэд-** II.15.4 ●○○ [үй.ү] жигд, нэгэн хэвийн болох
**жигдэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] жигд болгох, цэгцлэх, ижилсүүлэх, өнгөөр ~
**жигдэлгээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] жигдлэх үйлийн нэр
**жигдэр-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] жигд болох, цэгцрэх, ижилсэх, тэмдгээр ~, жагсаал ~
**жигдэрмэл** ●○○ [тэ.н] жигдэрсэн байдалтай
**жигжгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] жигжгэр юмны байн байн хөдлөх
**жигжгэр** ●○○ [тэ.н] биеэр жижиг, бяргүй, туранхай
**жигжгэрдүү** ●○○ [тэ.н] жигжгэр байрын; малын хунхгүй, жижиг байдал
**жигжилз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] жигжгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**жигжүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] эгдүү, жигшил
**жигжүүр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] сэжиглэн эгдүүцэх, дур гутах
**жиглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] мэдэвч мэдэхгүй царайлах; жигтэй болох, сэжиг төрөх
**жигмэд** I.3.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл мод, түүний жимс, молой жимс
**жигнүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] уур нэвтрэх нүхтэй хоол жигнэх хэрэгсэл
**жигнүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] жинлүүр, жин хэмжүүр
**жигнэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] уураар болгох, жин тавих
**жигнэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] жингээр хэмжих, жинлэх
**жигнэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] жигнэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, жигнэх байдал
**жигнэмэг** I.21.4 ●●● [ж.н] хэвээр шахан жигнэж болгосон идээний зүйл, чихэр ~
**жигнэмэл** ●●○ [тэ.н] жигнэж болгосон, агшааж болгосон
**жигт** ●○○ [тэ.н] жиг бүхий
**жигтэйвтэр** ●○○ [тэ.н] айхавтар, гайхмаар, хачирхалтай
**жигүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] гучаас төрсөн хүүхэд, өөрөөс доош тавдугаар үеийн үр
**жигүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] далавч; юмны хоёр хажуу; хүсэл мөрөөдөл
**жигүүрлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] жигүүр ургах, мөрөөдлөөр ~
**жигүүртэн** I.20.4 ●●○ (амь.) [ж.н] жигүүр бүхий амьтны ерөнхий нэр, араатан ~
**жигүүхэй** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] биеэр бага нэгэн зүйл амьтан
**жигчин** ●○○ [тэ.н] ховч, хов зөөдөг, хов живд дуртай
**жигш-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] зэвүүцэх, зэвүү хүрэх
**жигшдэс** I.9.4 ●○○ [ж.н] жигшихээс төрсөн сэтгэгдэл, ~ төрөх
**жигшил** I.17.4 ●●○ [ж.н] жигших үйлийн нэр, ~ зэвүүцэл
**жигшүү** ●○○ [тэ.н] жигшсэн байдалтай
**жигшүүн** ●○○ [тэ.н] ой гутах, жигших байдал, ~ үнэр
**жигшүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] жигшил, зэвүүрхэл, эгдүүцэл, дургүйцэл
**жигшүүр** ●○○ [тэ.н] маш харамч
**жигшүүр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] зэвүүрхэх, эгдүүцэх, дургүйцэх байдалтай болох
**жигшүүртэн** I.20.4 ●●○ [ж.н] зэвүү хүргэсэн хүн, амьтан
**жигшүүрэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] жигшүүрэх үйлийн нэр
**жигэндий** I.15.4 ●○○ [ж.н] инээдээ барьж чаддаггүй, инээд муутай хүн
**жигэр** ●○○ [тэ.н] жигшүүрэн зэвүүцэм, ~ дуу
**жигэргэнэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бөөрөлзгөнө
**жид** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жид** ●○○ [а.ө] шатар наадахад эсрэг талаа нүүдэлгүй болгох хориг
**жиданга** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] ташуур өвсний төрлийн мод, уг модны үр жимс
**жидарваан** I.2.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хүрэн шаргал өнгөтэй бутлаг ургамал
**жидүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] уналга, ачилгын моринд тусах нэг зүйлийн эмгэг; битүү хавдар
**жидүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] эгдүү, зэвүү, ~ хөдлөх
**жидүү** I.12.4 ●○○ (урга.) [ж.н] тац модны өөр нэр
**жидүүн** I.2.4 ●○○ [ж.н] уул даваа
**жидүүр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] жидүү өвчин тусах, жидүү гарах
**жидүүрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] эгдүү хүрэх
**жидүүт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] морины хөлстэй тохмыг хуулж, салхи авхуулах зэргээс үүдэн хавагнах
**жидүүц-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] эгдүүцэх, зэвүүцэх
**жидэг** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог олон наст өвслөг ургамал
**жидэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] шатар нүүхэд жидээр хайнцах
**жижгэвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг жижиг
**жижгэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] жижиг болох
**жижиг** ●●● [тэ.н] хэвийнээс бага
**жижигд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] жижиг болох
**жижигдүү** ●○○ [тэ.н] жижиг байрын, жаахандуу
**жижиглэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] юмыг жижиг болгох, хэсэг хэсэг болгох
**жижиглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] гадуурхах, шоовдорлох
**жижигс-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] улам бага болох
**жижий** I.15.4 ●○○ [ж.н] ихэс дээдсийн өмнө барьж явах цацагт шүхэр
**жижрэг** ●○○ [тэ.н] шоовдор, бүрэг
**жижүү** I.12.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл бялзуухай
**жижүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] ээлжээр үүрэг гүйцэтгэгч, ~ эмч, ангийн ~

ж

**жижүүрлэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] жижүүр хийх
**жий-** II.1.4 ●●● [үй.ү] хөлөө тэнийлгэх, сунгах; давхих
**жий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] жийнгэ зан гаргах
**жийвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] инээж сээтэлзэх
**жийвгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] алиатан сээтгэнэх, аальгүйтэх
**жийг-** II.3.4 ●○○ [үй.ү] хурдлах, давхих, хатирах
**жийг-** II.3.4 ●○○ [үй.ү] жижиг амьтны дуугарах
**жийгэндий** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл цох
**жийгээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] зовуурьтай жийгсэн дуу
**жийжүү** I.12.4 ●●○ [ж.н] төмрийн зүйлийг ухаж мөнгө, гуулин утас зэргийг суулгасан чимэглэл
**жийжүү** I.12.4 ●○○ (амь.) [ж.н] цагаан далавчтай болжмор
**жийжүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] төмрийг мөнгө, гуулиар чимэглэх, мөнгө, гууль суулгах
**жийлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] жийх үйлийн үр дүнг заасан нэр, хөлийн ~
**жийнгэ** ●○○ [тэ.н] өвдөг нугарахгүй болсон байдал
**жийнгэд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] жийнгэ болох
**жийнгэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] хөл өвдгөөрөө нугарахгүй болох
**жийнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] юмыг сунгаж дэлгэх; тэрийн хэвтэх; тэнийх, уужрах, сэтгэл ~
**жийнэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] биеийн чилээ гарах; бариу хувцас яваандаа биед эвших
**жийр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] тэмээ байдаг чадлаараа хурдлан явах
**жийр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] айдас хүрэх, жигших зэвүүрхэх; даардас хүрэх
**жийргэвч** I.32.4 ●●● [ж.н] жийрэг болгон хэрэглэсэн юм, тохмын ~, хөлийн ~
**жийргэвчил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] жийргэвч хийх, жийрэглэх
**жийргэнэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] үхэр бөөрөлзгөнө мэт жимстэй нэг зүйл ургамал
**жийрдэс** I.26.4 ●○○ [ж.н] жихүүн амьсгалын биед сэрэгдэхүй нь, ~ хүрэх
**жийрнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хөл хөшүүрхэн явж ядах
**жийрх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] цочин эмээх, жихүүцэх
**жийрхүү** ●○○ [тэ.н] жийрхэж цэрвэхдээ амархан
**жийрэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] давхарлан хавчуулж ороох зүйл; дэмжлэг, түшиг, тулгуур
**жийрэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] цамцны хүндэтгэл нэр
**жийрэглэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] жийрэг болгох, жийрэг хийх
**жийрэглэс** I.9.4 ●○○ [ж.н] жийргэвч, жийрэг
**жийтгар** ●○○ [тэ.н] нүдний аньсага нарийн, онигор
**жийтгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жийтгар болох
**жийтгардуу** ●○○ [тэ.н] жийтгар байрын, нүдний аньсага анигардуу
**жийхгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] жийхгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**жил** I.1.4 ●●● [ж.н] арван хоёр сарын хугацаа
**жил** ●●○ [тэ.н] хугацаа удаан, удааширсан байдал
**жил-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] амьтны арьс, үс гуужих
**жилбэ** I.25.4 ●●● [ж.н] дөнгөж төллөсөн малын ууран сүү
**жилбэ** ●●○ [тэ.н] сувдаг шунахай
**жилбэ** I.25.4 ●○○ [ж.н] морь унахад дотоод хормой боох зүйл, шуулт
**жилбэ** I.25.4 ●○○ [ж.н] илбэ ~, арга мэх
**жилбэд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] илбэдэх; дур хүрэх; аальгүйтэх
**жилбэл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] жилбэ орох, сүү шим нэмэгдэх
**жилбэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] шалмаг, хурдан мурилзан явах; гүрвэл ~
**жилбэн** I.16.4 ●●● [ж.н] малын дэлэн
**жилбэн** I.16.4 ●○○ [ж.н] мэнгэр, ханиад
**жилбэн** I.16.4 ●○○ [ж.н] эдэлгээнд зүдэрсэн малд тусах нэг зүйл өвчин
**жилбэн** I.16.4 ●○○ [ж.н] өвдөгнөөс дээгүүрхэн хэсэг
**жилбэнд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] жилбэнгээс нь барих
**жилбэнт-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] мал жилбэн өвчин тусах
**жилбэрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] юмыг ихэд шунан хүсэх
**жилбэрхэг** ●●○ [тэ.н] төллөсөн малын сүү шим элбэг сайтай байдал
**жилбэрхэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] жилбэрхэх үйлийн нэр
**жилбэт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] аальгүйтэх, өдөөн сэртэндэх
**жилбэт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] жилбэрхэх, шулхтэх, олбидох ~
**жилбэчил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] илбэ жилбийн аргаар үзэх
**жилбэш-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] жилбэ орох шинжтэй болох, жилбэ сууж эхлэх
**жилдэм** I.17.4 ●○○ [ж.н] өвс ургамалгүй нүцгэн газар
**жилж** I.4.4 ●○○ (урга.) [ж.н] хавдрыг дарж, шар усыг хатаадаг эмийн ургамал
**жилий** I.15.4 ●●○ [ж.н] зэгий биеэсээ ялгаруулж, үүр сархиагаа засаж сэлбэх цавуулаг зүйл
**жилий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] үгүй болох, талийх, ухэх
**жилий** I.15.4 ●○○ [ж.н] харгай модноос гарах нэг зүйл бохь, давирхай
**жилий** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] харавтар өнгөтэй, биедээ гүвдрүүтэй нэг зүйл загас
**жилийгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] талийгаач, холдон одогч
**жилийгэнэ** I.18.4 ●○○ [ж.н] давирхайнаас

Ж

гаргаж авдаг шүүс
**жилийгээч** I.4.4 ●○○ [ж.н] талийгаач, бурхан болооч
**жилийд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] юманд жилий түрхэх
**жилмүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] сур зөөллөн хэвшүүлдэг дундаа нүхтэй эвэр багаж
**жилмүүрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сурыг жилмүүрээр засах
**жилтнүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] өнгө шар нэг зүйл нунтаг
**жилүүхэй** I.15.4 ●●○ [ж.н] жичинцэр, дөрөвдүгээр үеийн ээ хүү, ээ охин
**жилэвх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] гилбэлзэх, гилбэгэнэх
**жилэвчил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] саравчлан харах
**жилэмд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] шилэмдэх, чийглэх, дэвтээх, уруулаа ~
**жилэн** I.16.4 ●●○ [ж.н] тэмээний хомын доорх жийрэг
**жим** I.1.4 ●●● [ж.н] маш нарийн зам
**жим-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] хүний уруул ам жимийх, дуугүй суух
**жим** ●●○ [тэ.н] нам ~
**жим** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх, ~ ~ өвдөх
**жим** I.1.4 ●○○ [ж.н] газраас эсгэж авсан зүлэгт хөрс
**жимбий-** II.1.4 ●●● [үй.ү] уруулаа тас хамхих, жимийх
**жимбий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] чангалах; эмх цэгцтэй болох
**жимбүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл бишгүүр, үлээвэр цуур
**жимбүүрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] жимбүүрээр хөгжимдөх
**жимбүүрч** I.4.4 ●○○ [ж.н] жимбүүр хөгжимдөгч
**жимбэгэнүүр** ●●○ [тэ.н] уруул амаа жимийлгэн элдэв маяг гарган ярьдаг хүн
**жимбэгэнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] уруул амаа жимийлгэх
**жимбэгэр** ●●○ [тэ.н] жимийсэн мэт байдалтай, ~ уруул
**жимбэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] уруулаа түргэн түргэн хамхин хөдөлгөх
**жимбэр** I.5.4 ●○○ [ж.н] бишгүүрийн нэг зүйл үлээвэр хөгжим
**жимбэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] жимбэр үлээн хөгжимдөх
**жимгэр** ●●○ [тэ.н] хүн, амьтны ам, сав суулганы амсар зай багатай; үг дуу цөөнтэй
**жимгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] жимгэр болох
**жимий-** II.1.4 ●●● [үй.ү] уруулаа тас хамхих, дуугүй суух
**жимлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] жим, мөрөөр замнан явах
**жимнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] жим эсгэх; жим мөрөөр явах
**жимс** I.9.4 ●●● (урга.) [ж.н] ургамлын амтлаг үр жимсний ерөнхий нэр
**жимсгэнэ** I.18.4 ●●● (урга.) [ж.н] жижиг шүүслэг жимсний ерөнхий нэр
**жимслэг** ●●○ [тэ.н] жимс ихтэй, ~ мод
**жимссэг** ●○○ [тэ.н] жимс идэх дуртай
**жимсчин** I.20.4 ●○○ [ж.н] жимс таригч, жимс түүгч
**жимсэж-** II.15.4 ●●○ [үй.ү] жимс элбэгтэй болох
**жимсэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] жимс ургах, жимс сууж эхлэх
**жимсэрхүү** ●●○ [тэ.н] жимс шиг, алим ~ амттай
**жимсэрхэг** ●●○ [тэ.н] жимс ихтэй
**жимүүс** ●○○ [тэ.н] ичих нүүргүй
**жимүүсэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] ичгүүрийг үл ойшоох
**жимх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нохой хазах, зуух, хэмхэх
**жимэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] инээмсэглэн шоолох байдал гаргах
**жимэн** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жимэр** ●●○ [тэ.н] амар тайван, нам гүм байдал, амар ~
**жин** I.16.4 ●●● [ж.н] аян тээвэр, ~ тээх
**жин** I.16.4 ●●● [ж.н] өвчин эмгэгийг анагаан засах арга, хүйтэн ~, халуун ~
**жин** I.16.4 ●●● [ж.н] хүнд хөнгөний хэмжээ, ~ хэмжүүр
**жин** I.16.4 ●●○ [ж.н] шөнийн цагийг хэмжих нэгж, ~ үд
**жин** I.16.4 ●●○ [ж.н] хувийн ~, юмны харьцуулсан үзүүлэлт
**жин** ●○○ [а.д.ү] жингэнэх, ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жин** ●○○ [а.д.ү] эмхэрч цэгцрэн бэлэн болох, ~ тан болох
**жинан** I.16.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] тарнийн ёсны зан үйлийн нэр
**жингүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] жингүйн учир хоосонд хөвөх
**жингүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] жин бага болох
**жингүйдэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] жингүйдэх үйлийн нэр
**жингүйдэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] жингүйдэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**жингүү** ●○○ [тэ.н] маш эрч хүчтэй, цуцалгүй давхидаг
**жингэнүүр** ●○○ [тэ.н] жингэнэсэн дуутай
**жингэнэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] нарийн шингэн дуутай юмны дуугарах, хонх ~
**жингэнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] жихүүн хүйтэнд хөрч даарах
**жингэнэлдээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] нарийн дуут юмс янз янзаар дуугарах дуун
**жингэнээ** I.30.4 ●○○ [ж.н] жингэнэсэн чимээ
**жингэнээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] үргэлжилсэн жингэнэх чимээ
**жингэр** I.5.4 ●○○ (амь.) [ж.н] гичий нохой
**жингэр** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх, хангир ~ хийх, ~ гэх
**жингэр** I.5.4 ●○○ [ж.н] онгоц, зангуу хоёрыг холбох төмөр гинж
**жингэрт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] аальгүйтэх,

маяглах; бүсгүй хүүхэд золбин, тэнэмэл болох
**жингэс** I.5.4 ●○○ (шаш.) [ж.н] сүм дуганы дээд тал, орой
**жинд-** II.7.4 ●●● [үй.ү] жихүүцэх, даарах
**жинд** ●○○ [тэ.н] эд бодисын жинхэнэ сайн, чанартай нь; цэгц шударга
**жиндүү** ●●● [тэ.н] жихүүцэм, даарам хүйтэн
**жиндүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] тэрэг годилдохоос хамгаалах нэг зүйл тоног хэрэгсэл
**жиндүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] юмыг эргэлдүүлэн нухах, чирэх жижиг бул
**жиндэр** I.21.4 ●○○ [ж.н] юмыг татаж чангаах оосор
**жинжиг** I.22.4 ●○○ [ж.н] хавар ирэх шувуудын дуу
**жинжийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] шинэ танилын талархах ёслох нь хэтрэх
**жинжүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] хүзүүнд зүүх эрих мэт нэг зүйл чимэг зүүлт
**жинлүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] хүнд хөнгөнийг хэмжих багаж хэрэгслийн ерөнхий нэр
**жинлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] жинлүүрээр хэмжих, гурил ~
**жинлэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] жинлэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**жинс** I.9.4 ●○○ [ж.н] зэрэг хэргэмийн дэсийг илтгэх малгайн дог, отго ~
**жинс** I.9.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл нэг наст өвслөг ургамал
**жинсрэг** I.5.4 ●○○ (шаш.) [ж.н] ад тотгорыг галаар дарах шашны зан үйл
**жинсрэгд-** II.7.4 ●○○ (шаш.) [үй.ү] жинсрэг цутгах
**жинстэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] хэргэм зэрэгтэн
**жинсэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] малгайд жинс хадах
**жинт** I.3.4 ●○○ [ж.н] зэс утас
**жинт** I.3.4 ●○○ [ж.н] үсний тонгорог
**жинтүү** I.12.4 ●●○ [ж.н] ~ дэр
**жинтүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл тоглоом
**жинтүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] гоёх, чимэглэх
**жинтүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] жинтүү тоглох
**жинхэв** I.5.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл дээлийн хоргой, эмжээр
**жинхэл-** II.11.4 ●●● [үй.ү] жинхэнэ болох, ажилд ~, гишүүнд ~
**жинхэнэ** ●●● [тэ.н] чухам мөн, ~ нэр, ~ үнэн
**жинч** ●●○ [тэ.н] жин тээхдээ дадамгай
**жинчин** I.20.4 ●●○ [ж.н] жин тээгч хүн
**жир** ●●○ [тэ.н] энгийн, ерийн, эгэл
**жир** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жирвий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] жирвэгэр болох, жирвийн үзэгдэх
**жирвий** ●○○ [тэ.н] сахал, хөмсөг мэтийн тэгш нарийн байдал
**жирвэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] ширвэн харах; анивчих
**жирвэгэнүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] зэрэглээ мэт хоосон үзэгдэл, агаарын үелзүүр манан
**жирвэгэнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] алсад юм жирэлзэн харагдах

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | жирвэгэнэх | жирвэ- гэсэн идэвхгүй эгшгээр төгссөн дүрслэх язгуурт **-гэнэ** гэсэн ардаа эгшигтэй гийгүүлэгчээр эхэлсэн дагавар залгаж байгаа тул шууд залгаж бичнэ. жирвэгэнэ-х |
| × | жирвэгнэх | |
| × | жирэвгэнэх | |

**жирвэгэр** ●○○ [тэ.н] сахал үс мэтийн юмны нарийн, жиргэр
**жирвэгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] жирвэгэр болох
**жирвэгэрдүү** ●○○ [тэ.н] жирвэгэр байрын
**жирвэд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] жирвээр тэнийлгэх
**жирвэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] жирвэгэр юмны байн байн хөдлөх
**жирвэс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жирвээдэй** I.15.4 ●○○ [ж.н] шүдний өөр нэр
**жиргэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] махыг жижиглэн эвдэх
**жиргэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] жижиг шувуудын дуугарах, шувуу ~
**жиргэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] нийтийн сүлжээг ашиглан товч мэдээ бичих, харилцах
**жиргэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] дээд хүнтэй дэмий үг булаалдан цэцэрхэх
**жиргэгч** I.4.4 ●○○ (амь.) [ж.н] шувуу зэргийн далавчит амьтан
**жиргэл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] юмыг жижиг жижиг болгон хөшиглөх; хурц гэрэлд нүд гялбах
**жиргэнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] жирвэлзэн урсах, гүйх
**жиргэнэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, гишүүнэ
**жиргэр** ●●○ [тэ.н] жижиг юмны жигд, нарийн эгнэсэн дүрс байдал
**жиргэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] жиргэр болох
**жиргэрдүү** ●○○ [тэ.н] жиргэр байрын
**жиргэрүү** I.12.4 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал, батгана шүүр
**жиргээ** I.12.4 ●●○ [ж.н] жижиг шувуудын дуу
**жиргээ** ●○○ [тэ.н] жиргэх дуртай, жиргэмтгий
**жиргээн** I.2.4 ●●○ [ж.н] шувуудын жиргэх дуун
**жирд** ●○○ [а.д.ү] бяцхан шувуу огцом дуугарах, ~ хийх, ~ гэх
**жирдэм** ●○○ [тэ.н] дуулдах чимээний халти мөлт, мөчид байдал
**жирий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] гүйх, хурдлах
**жирий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] юмны жиргэр болох
**жирин** ●○○ [то.н] хоёр, хоёрдмол сэтгэлт, ~ эм
**жирмий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] жигдхэн, нарийн урт байх
**жирмэгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] жирмэгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**жирмэгэр** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны нүдний анигар, жийтгар байдал
**жирмэгэрдүү** ●○○ [тэ.н] жирмэгэр байрын
**жирмэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] жирмэгэр юмны байн байн хөдлөх

**жирнэ** I.18.4 ●○○ (амь.) [ж.н] хоёр настай буга
**жирс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жирүгва** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл анхилам үнэрт олон наст өвс
**жирх** I.3.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл мэрэгч амьтан
**жирхир-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] чаргаг дуу гарах
**жирхрэлдэй** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] хөхөвтөр өнгөтэй нэг зүйл хорхой
**жирхрээ** I.12.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хорхой
**жирэв** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жирэв** I.21.4 ●○○ [ж.н] сурыг нарийсгаж сунгах хэрэгсэл
**жирэвд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] жирвээр сур эдлэлийн шувтарч тэнийлгэх
**жирэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хөлөгт тоглоом, хонин шатар
**жирэг** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст өвслөг ургамал
**жирэгд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] жирэг тоглох
**жирэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] жиргээр тоглох, жирэг тавих
**жирэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] жиргэр юмны байн байн хөдлөх
**жирэм** I.17.4 ●●● [ж.н] эмээлийн гөрмөл сур; гөрмөл, сүлжмэл зүйл
**жирэмдэс** I.26.4 ●●○ [ж.н] солгой эрчилсэн хоймсон эрч
**жирэмлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] жирэм татах
**жирэмслэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] жирэмслэх үйлийн нэр
**жирэмслэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] жирэмслэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**жирэмсэл-** II.11.4 ●●● [үй.ү] бие давхар болох, хүүхэд олох
**жирэмсэн** ●●● [тэ.н] бие давхар, хөл хүнд
**жирэн** ●○○ [тэ.н] харанхуйд юм бөртөлзөн харагдах байдал
**жирээ** I.12.4 ●●○ [ж.н] зэрлэг гахайн өөхтэй цорой
**жирээ** I.12.4 ●●○ [ж.н] юмны судал, зурвас бидэр
**жирээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] гөлгөр мөчир, нарийн банз
**жис-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] бог мал бээрэх, осгох
**жис-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] цэрэг цагдаа байцаан цагдах, харуулдан цагдах
**жисүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] цэргийн харуул, манаа хийдэг хүн
**жисүүл** I.1.4 ●○○ (амь.) [ж.н] хүйтэн бороонд осгож жиссэн мал
**жисүүлч** I.4.4 ●○○ [ж.н] жисүүл маягийн ажил хийж яваа хүн
**жихий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] анийх, жийхайх, жийтайх
**жихрүү** ●○○ [тэ.н] жиндүү хүйтэн
**жихрээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] даарч бээрэх байдал, хүйдэс
**жихүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] гучинцрын хүү, дөрөв дэх үеийн ач, дөч
**жихүүдэс** I.26.4 ●●○ [ж.н] хүйтэн жихүүний улмаас бие эвгүйцэхүй
**жихүүн** ●●● [тэ.н] уур амьсгалын хүйтэн, сэрүүн байдал
**жихүүндүү** ●●○ [тэ.н] жихүүн байрын, зэврүүндүү
**жихүүр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] хүйтрэх; халуун юм хөрөх; жихүүнээс бие эвгүйцэх
**жихүүрх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] жихүүнд бие аяргүйрхэх, даарах
**жихүүрэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] жихүүцэх үйлийн нэр
**жихүүц-** II.6.4 ●●● [үй.ү] хүйтэнд жиндэж даарах; эгдүүцэх, дургүйцэх
**жихүүцэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] жихүүцэх үйлийн нэр, эгдүүцэл, цэрвэл
**жихэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] бие жихүүцэх, даарах
**жиц** I.9.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл жимсний мод
**жич** ●●○ [тэ.н] бас, ангид, тусгай, өөр, тусдаа, ~ хэлэлцэх
**жич** I.4.4 ●●○ [ж.н] ачийн хүүхэд
**жичинцэр** I.21.4 ●●○ [ж.н] гучийн хүүхэд
**жиш-** II.8.4 ●●● [үй.ү] адилтгах, харьцуулах
**жиш-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] гажих, хөндөлдөх
**жиш-** II.8.4 ●○○ [үй.ү] хүйтэн бороонд даарч осгох
**жиш-** II.8.4 ●○○ [үй.ү] юмыг урьдаас бэлтгэх, зэхэх
**жишиг** I.21.4 ●●● [ж.н] ямар нэгэн юмны тогтсон хэмжээ, ~ үнэ, олны ~
**жишиглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] юмны тоо хэмжээг нөгөөтэй нь харьцуулах
**жишил** I.17.4 ●●○ [ж.н] жиших үйлийн нэр, жишсэн юм
**жишил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] хатаж ангасан юмыг дэвтээх, чийглэх
**жишилт** I.3.4 ●●○ [ж.н] жиших үйлийн үр дүн заасан нэр
**жишим** I.17.4 ●○○ [ж.н] жишиг, жиших хэмжээ; мэдрэмж, анхаарал
**жишлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] жишиг хэмжих хэрэгсэл, шалгах хэмжүүр
**жишмэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] хэмжигдэхүүнийг хооронд нь жишсэн зурмаг дүрслэл
**жишмэл** ●●○ [тэ.н] жишиг болгосон, харьцуулсан
**жишүү** ●●○ [тэ.н] ташуу, ~ харах
**жишүүвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг жишүү, ташуувтар, ялимгүй ташуу
**жишүүд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] жишүү болох
**жишүүдүү** ●○○ [тэ.н] жишүү байрын, ташуу байдалтай
**жишүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] бэлтгэл хангагч, ээлжийн манаа
**жишүүлд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] жишүү болгох
**жишүүлжин** ●○○ [тэ.н] эсрэг талууд нь

Ж

зэрэгцээ дөрвөлжин
**жишүүлч** I.4.4 ●○○ [ж.н] жишүүлд гарсан харуул, эргүүлийн цэрэг, цагдаа
**жишүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хэмжиж буй утгыг үлгэртэй харьцуулдаг хэмжилтийн багаж
**жишээ** I.12.4 ●●● [ж.н] үлгэр, загвар, жишиг, ~ татах, үлгэр ~
**жишээл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] жишээ болгох; адилтгах, зүйрлэх
**жишээлэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] жишээлэх үйлийн нэр
**жишээч** ●●○ [тэ.н] үлгэр дуурайл болохоор байдал
**жов** ●○○ [а.ө] нохойг хөөх аялга
**жовгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] уруулаа шомболзуулах
**жовоодой** I.15.2 ●○○ [ж.н] хатгуурын өөр нэр; урц, жолом
**жого** I.18.2 ●●○ [ж.н] ов мэх, башир бааш, арга заль, учир байдал
**жогорхой** I.15.2 ●●○ [ж.н] нохойн баас, гариг
**жогрой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] эр илжиг
**жодвон** I.2.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] таван өнгийн эдээр оёж, ширсэн дамрын уяа, манжлага
**жодгор** I.5.2 ●●○ [ж.н] дөрвөлжин майхан
**жодой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] ямар нэг юмны годойж нарийдах, бага болох
**жодоо** I.12.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нарсны язгуурын мөнх ногоон шилмүүст мод
**жожгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] жожгор байдал гаргах
**жожгор** ●○○ [тэ.н] хүнийг үргэлж төвөгшөөх зантай
**жойвгор** ●○○ [тэ.н] ургаа, босоо юмны жайвийх байдал
**жойволз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] жойвгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**жол** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жолбогор** ●○○ [тэ.н] унхиагүй, унжгар, золбоогүй байдал
**жолбогордуу** ●○○ [тэ.н] жолбогор байрын, сул дорой байдалтай
**жолом** I.17.2 ●●○ [ж.н] модны мөчрөөр барьсан гэр, урц
**жолоо** I.12.2 ●●● [ж.н] морь малыг залах битүү оосор; чиглүүлэх, залах хэрэгсэл
**жолood-** II.6.2 ●●● [үй.ү] жолоо барих; залах, удирдан ~
**жолоодлого** I.18.2 ●●○ [ж.н] жолоодох үйлийн нэр
**жолоодогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] жолоодох хүн, жолооч
**жолооч** I.4.2 ●●● [ж.н] жолоо, залуурыг барьж удирдах хүн
**жомбогоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] жомбогор юмны хөдлөх
**жомбогор** ●●○ [тэ.н] жондгор, шовгор маягтай
**жомбогордуу** ●○○ [тэ.н] жомбогор байрын
**жомбой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] жомбогор болох
**жомболз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] жомбогор юмны байн байн хөдлөх
**жомшин** I.16.2 ●○○ (урга.) [ж.н] дэлт харгана, тэмээн сүүл
**жон** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: нуршин хэлэлцэх байдал
**жонгино-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] жон жон гэсэн дуу гарах
**жонгинуур** ●●○ [тэ.н] жонгиносон дуутай
**жондгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] жондгор юмны хөдлөх
**жондгор** ●●○ [тэ.н] жондойсон, ондгор
**жондгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] жондгор болох
**жондолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] жондгор юмны байн байн хөдлөх
**жонж-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] тэмээ шогших
**жонжоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] тэмээний жигд тэшээ
**жонжоолой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] алтанзул цэцгийн өөр нэр
**жонилог** I.22.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шаазгай
**жонон** ●●○ [тэ.н] адууны гялалзсан сортой халиун хонгор зүс
**жонон** I.16.2 ●○○ [ж.н] засаг төрийг мэдэгч ноёны цол
**жонтгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] жонтгор юмны хөдлөх
**жонтгор** ●○○ [тэ.н] шонтгор, жомбогор
**жонтгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хэт жонтгор болох
**жонтой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] жонтгор болох, шонтойх
**жонтолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] жонтгор юмны байн байн хөдлөх
**жонхгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] жонхгор юмны хөдлөх
**жонхгор** ●○○ [тэ.н] шонхгор, жонтгор
**жонхолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] жонхгор юмны байн байн хөдлөх
**жонхуу** I.12.1 ●●● [ж.н] юм наахад зориулан буцалгасан шингэн гурил
**жонхууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] жонхуу түрхэх
**жонхуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] жонхуу болох
**жонш** I.11.2 ●●● [ж.н] олон янзын өнгөтэй чулуулаг эрдэс
**жоом** I.9.2 ●●○ (амь.) [ж.н] жанлан, бясаа ~
**жоор** I.5.2 ●●○ [ж.н] хадгалсан юм, нөөц
**жоорго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жооргоно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] ойрхон ойрхон гишгэлэн явах, цөмцгөнөх
**жоорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] нөөцлөх, хадгалах
**жоотгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] жоотгор юмны хөдлөх
**жоотгонуур** ●○○ [тэ.н] нүдээ онийлгон сээтгэнэх байдалтай
**жоотгор** ●●○ [тэ.н] онигор, жийтгар; гэрэл багатай сүүмгэр
**жоотой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] жоотгор болох
**жоотолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] жоотгор юмны байн байн хөдлөх

**жоотон** ●○○ [тэ.н] жоотгор, нүд онигордуу жижиг байдал
**жоотуу** I.12.1 ●●● [ж.н] газар ухаж, сэндийлэх зэвсэг
**жоотууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] жоотуугаар цохиж нүдэх
**жоохон** ●●○ [тэ.н] хэмжээгээр бага, жаахан
**жор** I.1.2 ●●● [ж.н] юмны найрлага болон хэрэглэх арга, эмийн ~, хоолны ~
**жор** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жорвогоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] жорвогор юмны ийш тийш хөдлөх
**жорвогонуур** ●○○ [тэ.н] хүний үг сөргөөж, дургүйцэх зантай
**жорвогор** ●○○ [тэ.н] цорвогор, шорвогор
**жорвогорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] жорвогор болох
**жорвогордуу** ●○○ [тэ.н] жорвогор байрын
**жорвой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] жорвогор болох
**жорволз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] жорвогор юмны байн байн хөдлөх
**жорволзуур** ●○○ [тэ.н] аливаа юманд дургүйцэж цорволзох байдал
**жорго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**жоргоно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] жоргор юмны байн байн хөдлөх
**жоргор** ●●○ [тэ.н] ойр ойр гишгэлэн хурдан явах байдал
**жорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] жорын ёсоор найруулах, хийх
**жорлой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] юу ч үгүй болж гонсойх
**жорлон** I.16.2 ●●● [ж.н] ариун цэврийн өрөө, бие засах газар
**жороо** I.12.2 ●●● [ж.н] морины явдал
**жороол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] жороо явдлаар явах
**жортгор** ●○○ [тэ.н] нүдний жижиг байдал
**жорч** I.4.2 ●●○ [ж.н] жор бичих хүн, найруулах мэргэжилтэн
**жөтгө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] юмыг санаатай өдөөх
**жөтөө** I.12.3 ●●● [ж.н] атаа, өш хонзон
**жөтөөрх-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] барьцаж тэмцэх, атаархах
**жөтөөрхөг** ●○○ [тэ.н] жөтөөрхөх зантай
**жөтөөрхөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] жөтөөрхөх үйлийн нэр, атаархал ~
**жөтөөрхүү** ●●○ [тэ.н] атаархаж, жөтөөрхөж байдаг
**жөтөөч** ●●○ [тэ.н] жөтөөрхөх зантай
**жөчгөнө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] чичгэнэн хөдлөх
**жуган** I.2.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл нунтаг эрдэс чулуулаг
**жугар** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хүнсэнд хэрэглэх нэг зүйл ургамал
**жудаг** I.22.1 ●●● [ж.н] төлөв байдал, зан чанар, ёс ~
**жудар** I.21.1 ●○○ [ж.н] торгууд бие, биелгээ бүжиг
**жужан** I.2.1 ●○○ [ж.н] эртний Монголын нэгэн улсын нэр
**жул** ●●○ [тэ.н] дорой, муухан
**жулдрай** ●●○ [тэ.н] өчүүхэн жаахан, бага балчир
**жунгаа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу, улаан хошуут
**жунгар** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хэрээ
**жундан** I.20.1 ●○○ [ж.н] жижиг алтан луу хээт саатай торго
**жунз** I.9.1 ●○○ [ж.н] улаан чавгатай хольж агшаасан будаа
**жур** ●●○ [тэ.н] арчаагүй, дорой
**жур** I.1.1 ●○○ [ж.н] хөзрийн бага мод
**журам** I.17.1 ●●● [ж.н] хууль зүй, хэв суртлыг дагаж тогтсон ёс, зарчим
**журам** I.17.1 ●○○ [ж.н] ширдэг, гудас
**журамж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] журамтай болох
**журамла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] журам болгох, жигдлэн ~
**журамлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] журамлах үйлийн нэр
**журамтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] журмыг чандлан сахигч
**журамш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] журам болон тогтох, хэвших занших
**жуужаа** I.30.1 ●○○ [ж.н] төрлийн ахмад хүнийг авгайлах нэр
**жууз** I.9.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] хүн сууж явах дамнуурган сүйх
**жуузал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] жуузанд суух
**жуул** ●○○ [тэ.н] бага, жаал
**жуулга** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ойн хортон шавж
**жуулчил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] аялан явах
**жуулчин** I.20.1 ●●● [ж.н] жуулчлан явагч хүн
**жуулчлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] гадаад орноор жуулчлан яваа хүн
**жуулчлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] жуулчлах үйлийн нэр
**жуумай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] жуумгар болох, үл мэдэг инээмсэглэх
**жуумалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] жоготой инээвхийлэх
**жуумалзуур** ●○○ [тэ.н] инээмсэглэж, жуумалзах зантай
**жуумгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] инээмсэглэх байдал илрэх
**жуумгар** ●○○ [тэ.н] уруул ам үл мэдэг жөмбөгөр
**жуумгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] жуумгар болох
**жуумгардуу** ●○○ [тэ.н] жуумгар байрын
**жуух** I.3.1 ●●● [ж.н] дээд газраас олгох сайшаалын бичиг; итгэмжлэл, үнэмлэх бичиг
**жууцай** I.15.1 ●●○ (урга.) [ж.н] таримал гогод
**жуучил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] аялал зугаалгаар явах
**жүдэг** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] уруултан овгийн төрөл өвс
**жүжиг** I.21.4 ●●● [ж.н] хошин ~, эмгэнэлт ~, бүжгийн ~
**жүжиглэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] жүжиг тоглох; хуурамч дүр эсгэх

Ж

**жүжиглэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] тайз, дэлгэцийн дүр бүтээж буй хүн; элдэв хуурмаг маяг үзүүлэгч

**жүжиглэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] жүжиглэх үйлийн нэр

**жүжиглэлт** I.3.4 ●●● [ж.н] жүжиглэх байдал, ~ сайтай

**жүжигчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] жүжгийн хэлбэр маягтай болгох, жүжгийн хэлбэрт оруулах

**жүжигчин** I.20.4 ●●● [ж.н] тайз, дэлгэцийн дүр бүтээдэг хүн

**жүлчгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] жүлчгэр хүний элдвээр авирлах, аяглах

**жүлчгэр** ●○○ [тэ.н] хөшүүн хойрго, хүйтэн царайтай

**жүлчгэрдүү** ●○○ [тэ.н] жүлчгэр байрын, хөшүүн хойрго

**жүмээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл олс

**жүн** I.16.4 ●○○ [ж.н] хананд өлгөдөг том цаг

**жүн** I.16.4 ●○○ [ж.н] хонх мэт хөгжмийн зэмсэг, алтан хөөрөг

**жүнгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хөндий юм, салхи хийн хүчээр дуугарах

**жүнз** I.9.4 ●●○ [ж.н] архины жижиг хундага

**жүнс** I.3.4 ●○○ (амь.) [ж.н] тогоруу шувууны өөр нэр

**жүнхрэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] жүн хөгжим

**жүрж** I.4.4 ●●○ (урга.) [ж.н] нэг төрлийн шүүслэг жимс

**жүржлэг** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл мөнх ногоон тураг мод, түүний амтлаг жимс

**жүрүр** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл өрөл, долоогоно

**жүрхин** I.2.4 ●●○ [ж.н] эртний Монголын нэгэн аймгийн нэр

**жүрэмдэс** I.26.4 ●○○ [ж.н] хавиргатай махан хуурга

**жүсэр** I.21.4 ●○○ [ж.н] цусан гүйлгээ өвчин, улаан суулга

**жүү** ●○○ [а.ө] амьтныг урайдах аялга

**жүүд** I.3.4 ●○○ [ж.н] еврей нарын нэр

**жүчээ** I.12.4 ●●○ [ж.н] морины саравч, байр, адууны ~

Ж

# З



**за** ●●● [а.ө] бусдын хэлсэн, хийсэн зүйлийг хүлээж авах, зөвшөөрөхөд хэлэх аялга
**заа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] ямар нэгэн зүйлийн учир утга, арга ухааныг мэдүүлэх, тайлбарлах, сургах
**заа-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] мал, амьтны эрүүг заадлаар нь салгах
**заавал** ●●● [баймж.] (за гэвэл), эрх биш, зайлшгүй
**заавар** I.21.1 ●●● [ж.н] ямар нэг юмыг хэрэглэх, ашиглах аргыг тайлбарласан бичиг, ажлын ~, дүрэм ~, тушаал ~
**заавард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] заавар дүрмээр түрээ барих
**зааварла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] заавар зөвлөгөө өгөх
**зааварлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] зааварлах тушаалтан
**зааварч** ●○○ [тэ.н] зааварлах дуртай
**зааварчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] зааварлах, заавар баримтлах
**зааварчилгаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] тухайлан нарийвчилсан заавар
**зааг** I.6.1 ●●● [ж.н] орон, нутгийн хил нийлсэн газар; уулзвар хэсэг, завсар, хооронд
**зааг** I.6.1 ●○○ [ж.н] модон хашаа
**зааггүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] зааггүй болох
**заагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] зааг тогтоох, зааг гаргах, нутаг ~
**зааглал** I.1.1 ●●○ [ж.н] зааглах үйлийн нэр
**зааглуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] цахилгаан цэнэгийн нөөцлүүргүй, дамжуулах хоолой
**заагт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] зааг бий болох
**заагуй** ●○○ [тэ.н] хүн, үйл хэргийн давуу байдал
**заагуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] зааж үзүүлэх хэрэгсэл
**заагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] заах юм, заах хүн
**заадал** I.17.1 ●●● [ж.н] уулзвар, ам, тээг, углуурга
**заадал** I.17.1 ●○○ [ж.н] тэнгэрийн оёор
**заадалла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] заадал гаргах
**заадас** I.26.1 ●●● [ж.н] хүн, амьтны гавлын ясны уулзвар
**заадас** I.26.1 ●●○ [ж.н] зааг, уулзвар нийлсэн газар, тэнгэрийн ~, нумны ~
**заадас** I.26.1 ●●○ [ж.н] модон эдлэл, сав суулганы хэсгүүд нийлсэн хэсэг; углуурга, ам, зааг
**заадасла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] юманд заадас гаргах
**заажил** I.17.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу, цагаан цөрөн
**зааз** ●○○ [тэ.н] юмны адаг, шаар, муу, ~ мал
**заазал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] юмны муу тохиромжгүйг нь ялгах, мал ~
**заазуур** I.5.1 ●●● [ж.н] нэг талдаа иртэй өргөн, том хутга
**заазуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] заазуураар үйлдэх
**заал** I.9.1 ●●● [ж.н] уужим тасалгаа, урлагийн ~, биеийн тамирын ~
**заалгагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хичээл, ном зэргийг заалгуулж буй хүн
**заалд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] зарга мэдүүлэх, давж ~
**заалдаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] зарга тэмцэл
**заалдаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] заалдахуй, зарга ~
**заалдаанч** ●○○ [тэ.н] зарга заалдаа хиймтгий
**заалдагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] заалдаж буй этгээд
**заалт** I.3.1 ●●● [ж.н] заах үйлийн үр дүнг заасан нэр, заах байдал, хуулийн ~, тоолуурын ~
**заалхай** I.15.1 ●●○ [ж.н] зарга тэмцэл, зарга ~; өчүүхэн зай
**заалхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] байн байн заах, заaж зааварлах
**заам** I.9.1 ●●● [ж.н] дээл, хувцасны энгэр харааны уулзвар
**заамал** ●●○ [тэ.н] зааж хийсэн байдалтай
**заамгай** ●○○ [тэ.н] заахдаа сурамгай
**заамд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] энгэр заамаас атгах
**заамтгай** ●●○ [тэ.н] зааж зааварлах дуртай
**заамхай** ●○○ [тэ.н] заах зантай, заахдаа сайн
**заан** I.2.1 ●●○ (амь.) [ж.н] урт хошуутай, хоёр том соёотой, сүүгээр бойжигч амьтан
**заан** I.2.1 ●●○ [ж.н] монгол бөхийн цол
**заар** I.5.1 ●●● [ж.н] эр амьтны шинхэг; эр хүдрийн хүйсний дэргэд байх өвөрмөц үнэртэй бөм
**заар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] заадлаараа салах, мултрах
**заараг** I.22.1 ●●○ [ж.н] дагтаршиж хатуурсан газрын үе
**заард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] морины ихээр ангайж эвшээх
**заармаг** I.6.1 ●●○ [ж.н] багсарсан гурил
**заармаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] санчиг шанаанд ургасан үс
**заармагла-** II.10.1 ●●○ [ү й.ү] гурил багсрах; үс бууралтах
**заармагт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] заармаг байдалтай болох
**заармагш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] заармаг шинжтэй болох
**заарт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] заартай болох; заарын үнэр шингэх
**заарцаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] шингэн зүйлийн өтгөрч зууралдсан байдал
**заарцаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] амьтны үлэмж олноор бөөгнөсөн нь
**заарцагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] загас сүрэглэх
**зав** I.1.1 ●●● [ж.н] чөлөө, зай завсар, сул цаг
**зав** I.1.1 ●○○ [ж.н] уулын завсар хоорондын гүн явцуу газар

**заваа** I.12.1 ●●○ [ж.н] аманд амтагдах эхүүн амт

**заваа** I.12.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] эш үндэс болсон ном, онол

**заваан** ●●● [тэ.н] хоол хүнсний амт шимтгүй; болхи бүдүүлэг, балиар

**заваанд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] заваан болох

**заваандуу** ●○○ [тэ.н] заваан байрын

**заваар-** II.5.1 ●●● [үй.ү] заваан болох, ам ~, ажил ~

**заваг** I.22.1 ●●○ [ж.н] туурганы хоолой, дээвэр хоёрын завсар

**завгүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] завгүй болох

**завд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] зав чөлөөнд амжуулах, хийж ~

**завд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хийх шахах, үйлдэн алдах

**завд** I.3.1 ●○○ [ж.н] завдахуйц хором, завдал

**завдаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] зай завсар, авхаалж самбаа

**завдал** I.17.1 ●●○ [ж.н] завдах үйлийн нэр, зав, зай

**завдамгай** ●○○ [тэ.н] гавшгай, хурдан шаламгай

**завдлага** I.18.1 ●●○ [ж.н] завдах үйлийн нэр, завдаа

**завдуу** ●○○ [тэ.н] бачим, давчуу

**завж** I.4.1 ●●○ [ж.н] хүн, амьтны амны хоёр сэжүүр, хоёр уруулын уулзвар; хайч, бахь зэргийн уг

**завж** I.4.1 ●○○ [ж.н] уулын ам, хөндийн хоёр хажуугийн газар

**завжуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] хүн, амьтны эрүүний хоёр хажуу тал

**завил-** II.4.1 ●●● [үй.ү] хоёр өвдөг нугалж, өлмий зөрүүлдэн суух

**завилал** I.17.1 ●○○ [ж.н] завилах үйлийн нэр

**завилгаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] завилах үйлийн нэр, завилан суух суудал

**заврууц** I.3.1 ●○○ [ж.н] ус, хаднаас гардаг нэгэн зүйл давс

**завсар** I.21.1 ●●● [ж.н] хоорондох зай, ан цав, чөлөө зав

**завсард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хоцрох, хийдэх, сургууль ~; завсартай болох

**завсардал** I.17.1 ●●○ [ж.н] завсардах үйлийн нэр

**завсардалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] завсардах үйлийн үр дүнг заасан нэр

**завсардмал** ●○○ [тэ.н] завсардсан байдал

**завсарла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] хөдөлгөөн буюу ажиллагаа түр зогсох

**завсарлага** I.18.1 ●●● [ж.н] засварлах үйлийн нэр, завсар чөлөө, завсарлагаа

**завсарлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] завсарлах үйлийн нэр

**завсарт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] завсар гарах, завсартай болох

**завсарчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] завсар чөлөө эрэх; завсартайгаар үзэх

**завх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] алга болох, алдагдах

**завхай** ●●● [тэ.н] самуун явдалтай, савсаг ~

**завхай** I.15.1 ●●○ [ж.н] даалууны хослох мод

**завхайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг завхай

**завхайд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] завхай болох

**завхайдуу** ●○○ [тэ.н] завхай байрын

**завхайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] даалууны мод хос хосоор нийлэх

**завхайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] самуурч садарлах, хөнгөн явдал гаргах

**завхайрал** I.17.1 ●●○ [ж.н] садарлал, самуурал

**завхар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] ажил буруудах, гажуу болох, балрах, төгсгөл болох

**завхрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] завхрах үйлийн нэр, гажуудал, алдаа ~

**завхруулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ажил үйлийг хийдүүлэгч этгээд

**завхруулга** I.18.1 ●○○ [ж.н] завхруулах үйлийн нэр

**завхуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] орон гэргүй, тэнэмэл; алдуул

**завчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] зав гаргах, завaараа амжуулах

**завш-** II.9.1 ●●● [үй.ү] хялбараар олох; зүй бусаар авах, ашиглах

**завшаал** I.1.1 ●○○ [ж.н] завшаах үйлийн нэр

**завшаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] боломж, бололцоо, нөхцөл; аз, зол

**завшаанч** ●○○ [тэ.н] завшааныг эрэгч, ~ зан

**завшаанчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] завшааныг ашиглах

**завшаач** ●●● [тэ.н] завшиж унагах зантай

**завшаачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] завшааныг ашиглах

**завшигч** I.4.1 ●●○ [ж.н] бусдыг мэхлэн олз омог олох этгээд

**завшимтгай** ●○○ [тэ.н] завших зантай

**завшимхай** ●○○ [тэ.н] завшихыг эрэлхийлдэг,

**завшуур** ●○○ [тэ.н] завшин далимдуулахдаа чадамгай

**завь** I.28.1 ●●● [ж.н] усанд явахад хэрэглэх жижиг гар онгоц

**завьжгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] иршимбэтэн овгийн олон наст өвслөг ургамал

**завьтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] завьтай хүн

**завьчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] завь жолоодогч хүн

**заг** I.6.1 ●●○ [ж.н] ~ хүйтэн, бэлгийн замаар дамжих халдварт өвчин

**заг** I.6.1 ●●○ (урга.) [ж.н] говьд ургах нэг зүйл мод

**загаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хувцасны зах хөвөөний эмжээр

**загаад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хувцсанд загаа хийх

**загаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хувцсанд загаа оёх, загаа хийх

**загаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] шөрөг, шивээ хашаа

**загагчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] загаг хийдэг хүн

**загал** ●●○ [тэ.н] цагаанд шарга холилдсон адууны зүсэм

3

**загалаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] арьс махнаа жирвэгэнэх нь мэдрэгдэхүй, загатнаа
**загалай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бүргэдтэй төстэй махчин шувуу
**загалмай** I.15.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] хэрээс тэмдэг, улаан ~
**загалмай** I.15.1 ●○○ [ж.н] үлээгүүр хөгжмийн нимгэн ялтсан хэл
**загалмайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] загалмай хэлбэртэй болгох
**загалмайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] залбирах; хүүхдийг загалмайгаар адислан ёслох
**загалмайлжин** ●○○ [тэ.н] загалмай хэлбэртэй; тоонолжин
**загалмайтан** I.20.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] загалмайн шашинтан
**загалт-** II.7.1 ●●● [үй.ү] загал өнгөтэй болох; хир буртаг болох, халтайх
**загар** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ятууны төрлийн шувуу
**загас** I.9.1 ●●○ (амь.) [ж.н] заламгайгаар амьсгалдаг, усанд оршдог амьтны ерөнхий нэр; ~ жараахай, алтан ~
**загасаж-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] загас ихтэй болох
**загасчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] загас барих
**загасчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] загас барьж аж төрөгч
**загасчлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] загасчлах үйлийн нэр
**загатна-** II.10.1 ●●● [үй.ү] хүн, амьтны биеийн арьс сэрвэгэнэн жирвэгэнэж, тэсгэл алдуулах
**загатнаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] загатнах үйлийн нэр
**загатнуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] загатнах өвчин
**загвар** I.5.1 ●●● [ж.н] үлгэр, хэв маяг
**загвард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] загвар маягийг дуурайх
**загварла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] загвар болгох, үлгэрлэх
**загварчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] загвар гаргах, загвар болгох, загварт оруулах
**загварчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] юмны үлгэр загварыг зохиогч хүн
**загварчлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] загварчлах үйлийн нэр
**загд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] салахгүй зуурах, дэлээс ~
**загж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] заг их ургах
**загзай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] хүйтний улмаас бүх бие агжийж жихүүцэх
**загзалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] байн дахин загзганах
**загзгай** ●○○ [тэ.н] өвс, мод, гэзэг үсний сахлаг, сагсайн ургасан арзгар байдал
**загзгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] загзгар юмны хөдлөх; даарч чичрэхийн наагуур болох
**загзгар** ●●○ [тэ.н] бие тагдгар, богино, үс арзгар; өвс, мод, сагсайн ургасан байдал
**загзгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] загзгар болох
**заглагар** ●○○ [тэ.н] сагсгар, загзгар
**загли-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] чанасан, буцалгасан халуун юмны уур намжиж хөрөх, царцанги болох
**загна-** II.10.1 ●●● [үй.ү] аашилж зандрах
**загна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] гуталд зан тавих
**загс-** II.7.1 ●●● [үй.ү] өтгөн аглиун болох, царцанги болох, өрөм ~
**загсаал** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] элсэнд ургадаг нэг зүйл бут мод
**загсалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] загсах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**загт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] заг хүйтэн өвчин тусах
**загшуун** ●○○ [тэ.н] өтөлсөн боловч бие чийрэг, тэнхлүүн
**загьс-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] төл мал өөр эхийг хөхөх
**зад** ●●○ [д.д.ү] ~ татах, ~ гишгэх
**зад** I.3.1 ●○○ [ж.н] тэнгэрийн байдал гэнэт хувирах үзэгдэл
**зад** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цэцэг, иш, навч нь эмд ордог мод, буган булдуй
**задаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] өвчин хууч; гэнэт хөдлөх муу ааш, хилэн
**задал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] битүүмжилснийг нээх, онгойлгох, дугтуй ~
**задал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] ил болгох, нууц ~
**задал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] салгах, сарниулах, эвдэх, ноос ~
**задал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] ялган салгаж шинжлэх, бүтцийг ~
**задал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] бутлах, мөнгө ~
**задалгаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] задлах үйлийн нэр
**задар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] задгай болох, тайлагдах
**задар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] тэнгэр муухайрах, тэнгэр ~
**задаргаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] задарсан юм, задаргах үйлийн нэр
**задархай** ●●○ [тэ.н] нэгэнт задарсан, хагархай, задгай
**задархайдуу** ●○○ [тэ.н] задархай байрын
**задархайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] задархай яриа ярих
**задач-** II.16.1 ●●○ [үй.ү] байн байн задлах
**задач** I.31.1 ●○○ [ж.н] зад барьдаг хүн
**задгай** ●●● [тэ.н] хаалт бэхлээгүй, ил, сул чөлөөтэй
**задгайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг задгай
**задгайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] задгай болох
**задгайдуу** ●●○ [тэ.н] арай задгай, задгай байрын, ~ яриа
**задгайл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] задгай болгох, энгэр ~
**задгайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] задгай болох; эмх замбараагаа алдах
**задгайрал** I.17.1 ●●○ [ж.н] задгайрах үйлийн нэр
**задгайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] задгай байдалд автах
**задгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] задганан хөдлөх
**задгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сул задгай юмны олонтоо хөдлөх
**задлаг** ●○○ [тэ.н] ерөнхийгөөс тусгайд чиглэн шинжлэх арга

**задлагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] задлаг аргаар судлах
**задлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] задлах үйлийн нэр
**задлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] задлах хэрэглүүр
**задрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] задрах үйлийн нэр, ~ бутрал
**задрангуй** ●○○ [тэ.н] задархай байдал
**задранхай** ●●○ [тэ.н] задархай болсон нь
**задруу** ●○○ [тэ.н] задрах зантай
**задруул** I.1.1 ●○○ [ж.н] биед хуримтлагдсан эд эсэд хортой нэгдлийг задалдаг хүчин зүйл
**задруулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] задгай болгогч, нууцыг ~
**задуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] өвс бордоо хэрчих багаж
**задууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] задуугаар хэрчих
**задууль** I.23.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ногоон өнгөтэй нэгэн зүйл бялзуухай
**задь** I.24.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл модны үр
**заж** I.4.1 ●○○ [ж.н] хүний санчиг тушаа газар
**зажил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] шүдээр няцчих; ир нь даахгүй хэгэх, хайч ~
**зажилбар** I.5.1 ●●○ [ж.н] шим шүлт, амт шимт; хазахад тэсэх даац
**зажлуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] зажилбар, ~ багатай
**зажуу** ●○○ [тэ.н] хашир догь зан сурах, ~ суух
**зажуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] хүн, амьтны завжны дотор тал
**зазалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] зазгар юмны байн байн хөдлөх
**зазга** ●○○ [тэ.н] тэвдүү, сандруу; санд мэнд
**зазгадуу** ●○○ [тэ.н] яаруу, тэвдүү байрын
**зазгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] зазгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**зазгар** ●●○ [тэ.н] бие бага,үс ноос нь сахлаг байдал
**зазгат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тэвдэх, бачимдах, бажгадах
**зай** I.15.1 ●●● [ж.н] юмны хоорондох хол, ойрын хэмжээ
**зай** I.15.1 ●●● [ж.н] цахилгааны бичил эх үүсвэр, тэжээл
**зай** I.15.1 ●●○ [ж.н] завсар чөлөө, зав
**зай** I.15.1 ●●○ [ж.н] юмны багтаамж, сул хоосон газар
**зай** I.15.1 ●○○ [ж.н] заль мэх, самбаа
**зайв-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хэлбийх, харайх
**зайв** ●○○ [тэ.н] уудам их, уужим том
**зайвар** I.21.1 ●○○ [ж.н] бэрх жим, уулын ~
**зайварла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] зайвраар явах
**зайвгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хазайж хайвах
**зайвгар** ●○○ [тэ.н] хэлбэрүү, хазгар маягтай
**зайвч** I.32.1 ●●○ [ж.н] завсар, зай
**зайгуул** ●●○ [тэ.н] тэнүүл, ~ амьтан
**зайгүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] зай багатай болох
**зайд** ●●○ [тэ.н] хол, алс, буйд
**зайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] эхнэр хүний үс, гэзгээ шанхлах
**зайдагна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] зайдан унах
**зайдал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] зайдан унах; юман дээр мордох; мод ~
**зайдалла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] зайдагнах, морь малыг эмээлгүй унах
**зайдан** ●●● [тэ.н] моринд эмээл тохомгүй мордох байдал
**зайданд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] зайдан болох
**зайдас** I.26.1 ●●● [ж.н] малын гэдэс, олгой зэрэгт цус цутган хийсэн хоол
**зайдас** I.26.1 ●○○ [ж.н] тариа ногооны чих, найлзуур
**зайдасла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] зайдас хийх
**зайдмал** I.1.1 ●○○ [ж.н] самнасан үсний хагалбар
**зайдуу** ●●○ [тэ.н] зайтай байрын
**зайл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] дутааж холдох, хойш сууж хойргоших
**зайл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] усаар ~, усаар булхах
**зайл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] шингэн зүйлийг сэгсэрч, найруулах
**зайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ургамлын найлзуур зэргийг өөр газар шилжүүлэн ургуулах
**зайлаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] монгол бөхийн мэх
**зайламгай** ●○○ [тэ.н] зайлж дутаах зантай
**зайламтгай** ●●○ [тэ.н] бултамтгай, дутаамтгай, ажлаас ~
**зайламхай** ●○○ [тэ.н] зайлж хойш суудаг зантай
**зайлдас** I.26.1 ●○○ [ж.н] сав суулга угаасан бохир ус
**зайлсхий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] ажил үүргээс ~, хариуцлагаас ~
**зайлуул** ●●○ [а.ө] өрөвдөхөд гарах аялга
**зайлуулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] зайлуулж хөөгч
**зайлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] угаах зайлах, ариутгахад хэрэглэх эм
**зайлуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] зайлуураар сав суулга өнгөлөх
**займ-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] усан дээр хөвж байгаа юмны хэлбэлзэх
**займар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] зайлсхийх, бултрах, ажлаас ~
**займраа** I.12.1 ●●○ [ж.н] займрах үйлийн нэр
**займраач** ●○○ [тэ.н] займрахдаа гаргууна
**займрагч** ●○○ [тэ.н] зайлж, займрахдаа дадамгай
**займц-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] доороо хөдлөх, суурин дээрээ хөдлөх
**займцаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] займцах хөдөлгөөн
**займч-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] олонтоо займах
**зайр** I.5.1 ●●○ [ж.н] усан дээгүүр өрөмтөн хөлдсөн мөс
**зайр** I.5.1 ●○○ [ж.н] өчүүхэн жижиг юм, ~ зоос, ~ чулуу
**зайр** I.5.1 ●○○ [ж.н] нүдэнд гүйлгэнэх нулимс
**зайран** I.16.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] бөө мэргэлийн арван гурван чанарыг дүүргэсэн эрэгтэй хүн
**зайранч** I.4.1 ●○○ [ж.н] далаар мэргэлэгч
**зайрд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] нүдэнд зайр гүйх; гол мөрний ус зайртай болох

3

**зайрмаг** I.6.1 ●●● [ж.н] дутуу хөлдсөн юм; мөхөөлдөс
**зайрмагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] үйрмэг зайрмаг болгох; мөстөж эхлэх
**зайрмагт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] зайрмаг тогтох; нулимс гүйлгэнэх
**зайрмагш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] зайрмаг шинжтэй болох
**зайрт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] зайр тогтох, зайрмагтах
**зайсаг** ●○○ [тэ.н] зай, багтаамж хүсэмтгий
**зайсан** I.16.1 ●○○ [ж.н] Юан, Мин улсын үе, ноёны зэрэг тушаал, хэргэм цол
**зайт-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] зай, завсар гарах
**зайтмал** I.17.1 ●○○ [ж.н] авгай хүний самнасан үсний хагалаа
**зайц-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] зайчлах, зайтай болох
**зайц** I.3.1 ●○○ [ж.н] монгол гэрийн туурга хийгээд хаалганы хацрын уулзвар; дээлийн оноо, өмдний захын сэртгэр
**зайч-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] биеийн цээжин хэсгийг займчих
**зайчил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] зайтай болгох
**зайчуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] зөрүүлэг уулзвар
**зал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] засах, залруулах, жолоодох, чиглүүлэх, тэгшитгэх
**зал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] мал бэлчээхийн хүндэтгэл, сүрэг ~
**зал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] урьж ирүүлэх, бурхан ~
**залаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] малгайн цацаг; өвс ургамлын түрүүнд ургах сахал; тахианы ~
**залаа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал, зэрлэг арвай
**залаад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] залаанаас атгах, залаанаас барьж авах; уурлаж омгорхох
**залаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] залаа бий болох, залаа гаргах
**залаатас** I.26.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл өвслөг ургамал
**залагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] залах үйлийн эзэн
**залалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] залах үйлийн үр дүнг заасан нэр, бөмбөг ~
**залам** I.17.1 ●○○ [ж.н] уях хадаг бөс; бөөгийн хэнгэрэг дохиурт уях бүч, залаа
**заламгай** I.15.1 ●●○ [ж.н] загасны амьсгалах эрхтэн
**заламгайтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] заламгайгаар амьсгалагч амьтад
**залан** I.16.1 ●○○ [ж.н] хошуу захирах гуравдугаар тушаалтан
**залар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] засрах, сайжрах
**залар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] ирэх, очих, үхэхийн хүндэтгэл утга
**залба-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] балбах, занчих
**залбай** I.15.1 ●●○ [ж.н] хүн амьтны цээжний хөндий, хэвлийн хөндийг зааглсан булчинлаг хальс, өрц
**залбир-** II.5.1 ●●○ (шаш.) [үй.ү] шүтээн сахиусандаа сүслэн даатгах, аврал соёрхол эрэх
**залбирал** I.17.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] залбирах үйлийн нэр, ~ үйлдэх
**залга-** II.1.1 ●●● [үй.ү] нийлэх, хил ~; үргэлжлэх, ажил ~; гүйцэлдүүлэх, өл ~; утсаар ~
**залгаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] залгасан хэсэг, зэрэгцээ
**залгаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] зэргэлдээ, зэрэгцээ
**залгаадас** I.26.1 ●●○ [ж.н] залгаас, холбож залгасан юм
**залгаас** I.9.1 ●●○ [ж.н] залгасан юм, залгаж холбосон хэсэг, уурганы ~, гэзэгний ~
**залгавар** I.21.1 ●●○ [ж.н] залгах хэсэг, ~ бүтээвэр, нөхцөл ~
**залгаварла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] холбон залгах
**залгавч** I.32.1 ●○○ [ж.н] нэг ургамлын мөчрийг нөгөө ургамлын иш салаатай залгаж ургасан мөчир
**залгагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] залгах хүн, шугам ~
**залгалдаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] юмны дараа дараагаар үргэлжилсэн нь
**залгамал** ●●○ [тэ.н] залгах аргаар бүтсэн байдал, ~ хэл
**залгамж** I.4.1 ●●○ [ж.н] хэрэг явдал, үйл ажиллагааны үргэлжлэл, ~ халаа, үе ~
**залгамжил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] уламжлан залгах, өв ~, удам ~
**залгамжлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] залгамжлах хүн, хойчийг ~
**залгамжлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] залгамжлах үйлийн нэр
**залгамцар** I.21.1 ●○○ [ж.н] өөрөөс доош долоодугаар үеийн үр хүүхэд
**залги-** II.2.1 ●●● [үй.ү] ундааны зүйлийг хоолойгоороо давуулах, шүлс ~
**залгиач** ●○○ [тэ.н] залгихдаа гаргууд
**залгигч** I.4.1 ●○○ [ж.н] залгих үйлийн эзэн, залгигч этгээд
**залгил-** II.4.1 ●●● [үй.ү] шингэн юмыг түргэн түргэн залгих
**залгиур** I.5.1 ●●○ [ж.н] амны хөндийн амьсгалах, хоол унд залгих үүрэгтэй хөндий гуурс
**залгуур** I.5.1 ●●● [ж.н] холбож залгах хэрэглүүр, утасны ~
**залгуурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хоёр юмыг залгуураар холбох
**залиг** I.6.1 ●○○ [ж.н] халуун, илч, газрын ~
**залил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] заль хэрэглэх, мэхлэх
**залилан** I.16.1 ●●○ [ж.н] залилах, мэхлэх гэмт хэрэг
**залир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] тэнгэрийн муухай арилах; хүний сэтгэл тайтгарах
**залирхаг** ●○○ [тэ.н] заль мэх ихтэй
**заллага** I.18.1 ●●● [ж.н] урилга, ~ айлтгах, номын ~
**залрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] залрах үйлийн нэр
**залруулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] залруулан үйлдэгч
**залруулга** I.18.1 ●●○ [ж.н] буруу ташаа бичсэн ярьсныг зөвтгөсөн явдал, номын ~

3

**залтас** I.26.1 ●○○ [ж.н] хагачиж хугачсан мод, модны хагадас
**залтасла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] залтас болгох
**залуу** ●●● [тэ.н] амьд юмны нас бага идэр байгаа нь, ~ нас, ~ мод, ~ үе
**залуувтар** ●○○ [тэ.н] арай залуу
**залууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] залуу учир нас үл тэнцэх, амьдралын туршлага дутах
**залуудуу** ●○○ [тэ.н] залуу байрын
**залууж-** II.8.1 ●●● [үй.ү] залуу байдалтай болох, өнгө зүс орох
**залуумсаг** ●○○ [тэ.н] залуу зантай, залуу байдалтай
**залуур** I.5.1 ●●● [ж.н] зүглүүлэх хэрэглүүр, жолоо, онгоцны ~
**залуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] залуураар залах, онгоц ~
**залуурх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] залуудаа эрдэх; настай боловч залуу байдал гаргах
**залуурч** I.4.1 ●●○ [ж.н] онгоц, тэрэг зэргийн залуур баригч, жолоодогч
**залуурчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] онгоцны залуур баригч
**залх-** II.7.1 ●●● [үй.ү] уйдаж цөхөх, бэрхшин цөхрөх, хашрах
**залхаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] нэг янзын байдлаас уйдах сэтгэл
**залхаал** I.1.1 ●○○ [ж.н] хүнийг нэгэн хэвийн байдалд уйдаах, хашрал ~
**залхаалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] залхаах үйлийн үр дүн заасан нэр, залхаах байдал
**залхаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] суулга өвчний үед гарах ёлхдос
**залхаг** ●●○ [тэ.н] залхуу, заваан
**залхаг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] усны амьтан, далайн ~
**залхагдуу** ●○○ [тэ.н] залхаг байрын
**залхагт** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст өвслөг ургамал
**залхай** ●○○ [тэ.н] салан задгай, назгай
**залхайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг залхай
**залхайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] залхай болох
**залхайдуу** ●○○ [тэ.н] залхай байрын; назгай, цалгар
**залхайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] залхай байдал гаргах
**залхуу** ●●● [тэ.н] залхаг, хойрго
**залхуувтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг залхуу
**залхууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хэт залхуу болох
**залхуудуу** ●●○ [тэ.н] залхуу байрын, залхуу шинжтэй
**залхуур-** II.5.1 ●●● [үй.ү] залхуу хүрэх, ажил үйлээс хойш суух
**залхуурагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ажлаас хойш суугч, залхууран алхайгч
**залхуурал** I.17.1 ●●○ [ж.н] залхуурах үйлийн нэр, назгайрал, хойргошил
**заль** I.23.1 ●●○ [ж.н] галын дөл, сор
**заль** I.23.1 ●●○ [ж.н] хүний сэргэлэн хурц ухаан, арга мэх
**зальд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] залиар эрхшээх, мэхлэх, хуурах
**зальжин** ●●○ [тэ.н] хулжин, залирхаг
**зальсаг** ●○○ [тэ.н] залилан мэхлэхдээ дадамгай
**зальт** ●●○ [тэ.н] заль бүхий, ~ шар үнэг
**зальтан** I.20.1 ●●○ [ж.н] зальт этгээд
**зальхай** ●●○ [тэ.н] зусар хулжин; харгис тэрслүү
**зальхайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг зальхай
**зальхайд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] зальхай зан гаргах
**зальхайдуу** ●○○ [тэ.н] зальхай байрын
**зальхайл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] зальхай загнах, булхайлах
**зальхайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] зальхай зантай болох; тэрслүү зальхай этгээд болох
**зальхайч** ●○○ [тэ.н] зальхай булхай хийдэг зантай
**зам** I.1.1 ●●● [ж.н] ором, мөр, харгуй, арга ~, ~ мөр, шороон ~
**зам** I.1.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сүм хийдийн тогооч лам, цай базаагч
**замаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] орны дээд талд татах хөшиг
**замаг** I.22.1 ●●○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл усны ургамал
**замаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] буу сумладаг эд анги, бууны ~
**замагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] бууны замгаас барих
**замагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] замаг ихтэй болох, замагших
**замагж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] замаг ихтэй болох
**замагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] буудахад бэлтгэн замгийг хийх
**замагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] усны замаг нэмэгдэх
**замагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] морь мал тогтож ядан аашлах
**замаглаг** ●●○ [тэ.н] замаг ихтэй
**замагт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] замагтай болох, гол ~
**замагш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] замаг ихтэй болох, замаг мэт шинжтэй болох
**замар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] өнгөрөх, төгсөх, ор мөргүй болох; буруу замаар орох, бүтэлгүйтэх
**замба** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл гүрвэл
**замбаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] болсон арвайн гурил
**замбага** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] мөнх ногоон бут мод, түүний хуйт цэцэг
**замбагана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] намаг усанд ургадаг нэг зүйл цэцэг
**замбал** I.1.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] эдийн эзэн сахиус
**замбалзгүй** I.15.1 ●○○ [ж.н] үүд, орон савд өлгөх чимэг
**замбараа** I.12.1 ●●● [ж.н] эмх цэгц, учир ~
**замбараагүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] замбараагүй нь хэтрэх
**замбараагүйдэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] замбараагүйдэх үйлийн нэр

3

**замбараагүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] замбараагүй болох
**замбараагүйтэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] замбараагүйтэх үйлийн нэр
**замбатив** I.1.4 ●●○ [ж.н] замбуулин, орчлон хорвоо
**замбир** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нимбэгийн мод
**замбуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] гурван ертөнцийн дундах хүний ертөнц
**замбуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] мөнх ногоон бут мод
**замбуулин** I.16.1 ●●○ [ж.н] манай дэлхийн өөр нэр, ~ хорвоо
**замгархаг** ●○○ [тэ.н] замаг ихтэй, ~ нуур
**замгархуу** ●○○ [тэ.н] замгийн шинжтэй, замаг мэт
**замгүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] явах замгүй болох, аргагүйдэх
**замла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нэгэн замаар явах, зорчих, аялах; аливаа үйл, үзэл онолыг уламжлан үргэлжлүүлэх
**замлин** I.16.1 ●○○ [ж.н] ~ хорвоо
**замна-** II.10.1 ●●● [үй.ү] зам хөөх, замаар зорчих; баримтлан дагах
**замнал** I.1.1 ●●○ [ж.н] замнах үйлийн нэр, явц, амьдралын ~
**замх** I.3.1 ●○○ [ж.н] эмх замбараа, эмх ~
**замхар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] оргүй болох, зэрэглээнд ~, бодол ~; завхрах
**замхар** I.21.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цайвар хүрэн, сайхан үнэртэй цэцэг
**замхраа** I.12.1 ●○○ [ж.н] замхран арилсан явдал
**замхрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] замхрах үйлийн нэр
**замч** I.4.1 ●○○ [ж.н] зам заагч; зам засагч
**замчил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] замч болон явах, заах, газарчлах
**замчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] зам тавих, засах ажилчин
**зан** I.16.1 ●●● [ж.н] ааль, авир; гутлын уланд бэхлэх төмөр, шир
**зана-** II.10.1 ●●● [үй.ү] хонзон санах, өших
**зана** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эр, эм нь өнгөний ялгаатай нэг зүйл шувуу
**занаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] ам захиа
**занаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хорсол занал
**занал** I.1.1 ●●○ [ж.н] хадгалсан хорсол
**заналт** ●●○ [тэ.н] заналтай, занасан нь, ~ этгээд, ~ дайсан
**заналхийл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] хорсол заналаар сүрдүүлэх
**заналхийлэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] заналхийлэх үйлийн нэр
**занангүй** ●○○ [тэ.н] өшиж занасан байдалтай
**занар** I.5.1 ●●○ [ж.н] нэг зүйл чулуулаг
**занарлаг** ●○○ [тэ.н] занарын шинж, чанар бүхий
**занга-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] цохлон заах, гараар дохих, гараар хүрч хөндөхөөр завдах
**занга** I.25.1 ●●○ [ж.н] ан агнахад хэрэглэх хавх, урхи, тор, ~ тавих
**занга** I.25.1 ●○○ [ж.н] бөхийн хүзүүнд хийх чимэг
**занга** I.25.1 ●○○ [ж.н] нялх хүүхдийн нэхий өлгий, манцуй
**зангаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] дохиогоор илэрхийлэх гарын хөдөлгөөн
**зангад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] занга тавьж ан агнах
**зангаж** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] тэмээн хөх гэх ургамал
**зангал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] байн байн зангах
**зангал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] занга зүүх, хоргоож хорих
**зангал** ●○○ [тэ.н] их уудам; сул задгай
**зангал** I.1.1 ●○○ [ж.н] зангах явдал
**зангалай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**зангалай** I.15.1 ●○○ [ж.н] хүрдний хигээсний завсрын зай
**зангалай** ●○○ [тэ.н] амандаа юм үмхчихсэн юм шиг байдалтай
**зангалайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] үг хэлэлцэхэд түгдрэх
**зангарга** I.18.1 ●●● [ж.н] хүний жудаг, төлөв байдал
**занги** I.8.1 ●●○ [ж.н] сураг, чимээ, мэдээ ~
**занги** I.8.1 ●●○ [ж.н] зангидсан уяа, зангилаа
**занги** I.8.1 ●○○ [ж.н] хошууны доторх сумыг захирагч
**занги** I.8.1 ●○○ [ж.н] нум сумны гичир
**зангиа** I.12.1 ●●● [ж.н] уяа дээсний зангилаа; хүний хүзүүнд зүүх нэгэн зүйл чимэглэл
**зангиал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] зангиа зүүх
**зангид-** II.6.1 ●●● [үй.ү] залгаж уях, бэхлэх, боох, ногт ~; хөмсөг ~
**зангидмал** ●○○ [тэ.н] дээс, утас зэргийг сүлжиж зангидсан байдал, ~ товч, ~ тор
**зангил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] зангилаа гаргах, дээс ~
**зангилаа** I.12.1 ●●● [ж.н] зангиас, ~ тайлах, ~ гаргах
**зангилаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] уулзвар газар, төмөр замын ~
**зангилаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] хэрэг явдлын гол ээдрээ, ~ асуудал, учир ~
**зангилаас** I.9.1 ●●● [ж.н] зангидсан уяа
**зангир-** II.5.1 ●●● [үй.ү] зангилаа улам чангарах
**зангир-** II.5.1 ●●● [үй.ү] зангирсан мэт санагдах, тээглэх, хоолой ~
**зангираа** I.12.1 ●●○ [ж.н] зангирсан юм
**зангираас** I.9.1 ●○○ [ж.н] зангираа, зангирч багцарсан юм
**зангирал** I.17.1 ●●○ [ж.н] булчингийн ~
**зангисга** I.18.1 ●○○ [ж.н] малгайн оройд хаддаг, товч мэт зангидсан улаан сампин
**зангит** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] гургуулын нэг зүйл, хяргуул
**зангуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] хувцасны бие биедээ наалддаг нэгэн зүйл товч
**зангуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] усан онгоцны ~, ~ хаях

3

**зангуу** I.12.1 ●●○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**зангуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] баавгай, мангис зэрэг амьтныг агнах зэвсэг
**зангууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] баавгай зэргийг зангуу тавьж агнах
**зангуудай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] араат гөрөөсний зулзага
**зангуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] зангуу мэт салахгүй наалдах
**зангуурга** I.18.1 ●○○ [ж.н] мангис, илбэнх зэргийг агнах зэвсэг
**зангуургад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] зангуургаар агнах
**зангуургал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] амьтныг зангуургаар агнах
**зангуут-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] зангуу наалдах
**зангүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] ааш зан муудах, авир төрх тааруу болох
**зангүйтэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] ааш зан, авир төрх тааруу хүмүүс
**занд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] өндөр дуугаар зандрах
**зандаллага** I.18.1 ●○○ [ж.н] аллага, хядлага
**зандалч** ●●○ [тэ.н] дээрэм, тонуул зэрэг харгис муу үйл үйлдэгч
**зандалчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] цаазаар хороох үйлийг гүйцэтгэгч
**зандан** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] дулаан оронд ургадаг анхилам үнэрт мод
**занданлаг** ●○○ [тэ.н] зандансаг маягийн
**зандантан** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хос хэлтэст ургамлын овог
**занданш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] үнэрт ургамал, эмийн бодис, шарил зэргийн хатах
**зандар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] өндөр дуугаар загнах
**зандач-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] байн байн зандрах
**зандрангуй** ●○○ [тэ.н] зандарсан байдалтай, ~ аястай
**занлун** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нарийн хотонхор
**зантай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] зантгар болох, урьдынхаас томрох
**занталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] зантгар юмны байн байн хөдлөх
**зантга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**зантгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] зантгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**зантгануур** ●○○ [тэ.н] зантганан хөдөлдөг
**зантгар** ●○○ [тэ.н] толгой данхгар, данхар том
**зантгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] зантгар болох
**зантгардуу** ●○○ [тэ.н] зантгар байрын
**зантуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] яндаа, утгуур
**занх** I.3.1 ●○○ [ж.н] усны үхрийн эврээр хийсэн нум
**занхай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] занхгар болох
**занхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] байн байн занхганах
**занхалзуур** ●○○ [тэ.н] занхалзан хөдөлдөг
**занхгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] занхгар юмны үргэлжлэх хөдлөх
**занхгар** ●○○ [тэ.н] зантгар, загзгар
**занхгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] занхгар болох
**занхгардуу** ●○○ [тэ.н] занхгар байрын, занхгар байдалтай
**занхлай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] лууванги йн цэцэг
**занч-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] зодох, цохих
**занчуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] занчих хэрэглүүр, нүдүүр, түншүүр
**занчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] байн байн занчих
**занчлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] занчих үйлийн нэр
**занш-** II.9.1 ●●● [үй.ү] хэвшиж тогтох
**заншил** I.17.1 ●●● [ж.н] ёс журам болсон юм, зан ~, ёс ~
**заншил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] заншил суртал сонирхож сурвалжлах; тагнах
**заншлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] зан заншил, хэвшил
**заншлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] заншлан тагнах үйлийн нэр
**заншлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тагнуул, нууцаар мэдээлэгч
**заншлай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл удвал цэцэг
**запаас** I.9.1 ●●● [ж.н] бэлтгэл нөөц, сэлбэг хэрэглэл
**зар** I.1.1 ●●● [ж.н] зарлан мэдээлэх үг, мэдээ
**зар** I.1.1 ●○○ [ж.н] эрхийн бичиг
**зар** I.1.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл гэдэсний халдварт өвчин
**зар-** II.3.1 ●●● [үй.ү] худалдах борлуулах; хэрэглэх зарцуулах
**зар-** II.3.1 ●●○ [үй.ү] зарцлах, ажилд дайчлах
**зараа** I.12.1 ●●○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл амьтан
**зараал** I.1.1 ●●○ [ж.н] албан ажилд зарагдаж яваа хүн
**зарав** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бут мод, тавилгана
**зараг** I.22.1 ●●○ [ж.н] айраг агуулах модон торх
**зараг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл цууцаль шувуу
**зарай-** II.1.1 ●●● [үй.ү] бие жихүүцэх, арзайх
**зарам** I.17.1 ●○○ [ж.н] үсгүй буюу тачир үстэй арьс
**зарам** I.17.1 ●○○ (амь.) [ж.н] загас хэлбэртэй хорхой
**зарам** I.17.1 ●○○ [ж.н] гурил, тариа зэргийг шигшихэд үлдсэн бүдүүхэн үйрмэг ширхэг
**зарам** I.17.1 ●○○ (амь.) [ж.н] жижиг загас жараахай; ~ загас
**зарам** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл маалинга
**зарга** I.18.1 ●●○ [ж.н] ~ заалхай, ~ тэмцэл, ~ хагалах, ~ мэдүүлэх
**заргал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] зарга хийх
**заргалд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] зарга хийх, заалдах
**заргалдаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] заргалдах үйлийн нэр

3

**заргалдаач** ●●○ [тэ.н] заргач, заргалдахдаа сурамгай
**заргалдагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] зарга хийгч, заалдагч
**заргач** ●●● [тэ.н] зарга хийхдээ дадамгай
**заргач** I.4.1 ●○○ [ж.н] эртний монголын хууль цаазын хэргийг эрхэлсэн их сайд
**заргуй** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эртний бичигт гардаг элээтэй төстэй шувуу
**зардал** I.17.1 ●●● [ж.н] зарж хэрэглэх эд мөнгө, замын ~, гадаад ~
**зардам** I.17.1 ●○○ [ж.н] хужирлаг газар
**зардас** I.26.1 ●○○ [ж.н] зарц; элч зараалын хүн, үүлэн ~
**зардсан** I.2.1 ●○○ [ж.н] зардас бологч, зарц эмэгтэй
**зарим** I.1.1 ●●● [тө.ү] ялгах үг, ~ хүн, ~ нутаг; хагас, өрөөл, ~ сар
**заримдаа** ●●● [ц.н] үе үе, хааяа
**заримдаг** ●●○ [тэ.н] хагас дутуу, алдаг оног, ~ хэлбэр, ~ гийгүүлэгч
**заримдагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] зэмдэглэх, хагас дутуу орхих
**зарла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] олонд тунхаглан мэдүүлэх, нийтэд ~, хурал ~, дайн ~
**зарлаач** ●○○ [тэ.н] зарлан явагч
**зарлага** I.18.1 ●●● [ж.н] зарцуулсан юм, зардал, орлого ~
**зарлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] ажилд зарагдах хүн, зараал
**зарлагад-** II.6.1 ●●● [үй.ү] зарлага гаргах; зардалд оруулах
**зарлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] зарлан хэлэгч
**зарлал** I.1.1 ●●● [ж.н] сонины ~, ~ тараах, ~ наах
**зарлиг** I.6.1 ●○○ [ж.н] эш ~, хааны ~, ~ буулгах
**зарлигд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] зарлиг буулгах
**зарлигла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] зарлиг болгох, зарлиг буулгах
**зарлигч** I.4.1 ●○○ [ж.н] захирч албадах сурталтан
**зарлигчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] зарлиг болгох, ~ ан тунхаглах
**зарс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**зарсхий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] цочирдон бие эвгүйцэх
**зартиг** I.6.1 ●○○ [ж.н] монгол бичгийн үсгийн махбод
**заруд** I.3.1 ●○○ [ж.н] Өвөр Монголын нэг аймгийн нэр
**заруул** I.1.1 ●○○ [ж.н] албаны ажлыг залгуулахаар яваа хүн, ~ын хүн
**зархаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] илэг, сарьс мэтийн халцархай арьс
**зарц** I.3.1 ●●○ [ж.н] ажилд зарагдах хүн, ~ боол
**зарц-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] зарж хэрэглэх
**зарцаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ойр зуурын ул хэрэглэх юмаа худалдах
**зарцал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] бусдыг зарц болгон хэрэглэх
**зарцуулал** I.17.1 ●○○ [ж.н] зарцуулах үйлийн нэр
**зарцуулалт** I.3.1 ●●● [ж.н] зарцуулах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**зарч** I.4.1 ●○○ [ж.н] зар түгээх хүн
**зарчим** I.17.1 ●●● [ж.н] ёс ~, дэглэм ~
**зарчимгүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] журамгүйдэх, дэглэмгүйдэх, хэв ёсгүйдэх
**зарчимла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] зарчимтай болгох, зарчим баримтлах
**зарчимт** ●○○ [тэ.н] ёс зарчмыг чанд сахидаг
**зарчимч** ●●○ [тэ.н] зарчмыг чандлан баримтлагч
**зарь** I.23.1 ●○○ (амь.) [ж.н] агталсан цаа буга
**зас-** II.6.1 ●●● [үй.ү] янзлах, бэлтгэх, ширээ ~
**зас-** II.6.1 ●●● [үй.ү] залруулах, зөв болгох
**зас-** II.6.1 ●●● [үй.ү] өтгөн, шингэн мөр үзэх, бие ~
**зас-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] эдгээх анагаах, өвчнөө ~, домоор ~
**зас-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] амьтныг агтлах
**засаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хүн амьтны им, гадар бөөр
**засаг** I.22.1 ●●● [ж.н] ~ төр, ~ захиргаа, цааз ~
**засаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] албат нарыг захирах захирагч, ~ ноён
**засагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] төр барих, засан тохинуулах
**засагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] яллан шийтгэх
**засаглал** I.1.1 ●●● [ж.н] засаглах үйлийн нэр, төрийн ~, ерөнхийлөгчийн ~
**засагч** I.4.1 ●●● [ж.н] засч залруулах хүн, эдийн ~
**засагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] засгийн эрх баригч
**засал** I.17.1 ●●● [ж.н] гоёл чимэг, барилгын дотоод ~, ~ чимэглэл
**засал** I.17.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] засах үйлийн нэр, сувилгаа, арчилгаа, ном ~, дом ~
**засалт** I.3.1 ●●● [ж.н] засах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**засалч** I.4.1 ●●○ [ж.н] засал хийгч, мэс ~
**засамж** I.4.1 ●○○ [ж.н] бага зэргийн засвар
**засамжил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] алдааг засах, арилгах
**засамжлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] засамжлан гүйцэтгэгч
**засар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] өөрөө засагдах, сайжирч дээрдэх, өвчин ~
**засвар** I.5.1 ●●● [ж.н] засах үйлийн нэр, сэлбэж шинэтгэхүй, ~ хийх, ~ оруулах
**засварла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] засвар хийх
**засварчин** I.20.1 ●●● [ж.н] засварлах ажилчин
**засдаг** ●○○ [тэ.н] зулгуйдан тал засах зантай
**засмаг** ●○○ [тэ.н] засах төлөвтэй, агталсан
**засмагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] оронцоглон засах
**засмал** ●●○ [тэ.н] зассан байдалтай, ~ зам
**засмалж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] засмалжтай болох
**засрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] засрах үйлийн нэр, засрал авах нь

**засуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] бөхийн ~
**засуулч** I.4.1 ●●○ [ж.н] засуул, ~ хүн
**затгас** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл зэрлэг төмс
**зах** I.3.1 ●●● [ж.н] худалдаа хийх газар, ~ зээл; хөвөө, ирмэг, нутгийн ~
**зах** I.9.1 ●●● [ж.н] дээлийн ~; бүхэл толгой бараа: ~ торго, ~ даавуу
**зах** I.3.1 ●●○ [ж.н] ах ~
**захад-** II.15.1 ●●○ [үй.ү] захнаас нь барьж авах
**захад-** II.15.1 ●●○ [үй.ү] захад орших
**захал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] зах гаргах; зах хөвөөгөөр явах; дээлэнд зах хийх
**захалгаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] захлах үйлийн нэр
**захдуу** ●○○ [тэ.н] зах хавьцаа
**захиа** I.12.1 ●●● [ж.н] захих юм, ~ занаа, захидал, ~ үг, ~ зарлиг
**захиал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] захиж бэлтгүүлэх, сонин ~
**захиалагч** I.4.1 ●●● [ж.н] захиалах хүн, уншигч ~
**захиалга** I.18.1 ●●● [ж.н] захиалах үйлийн нэр, ~ өгөх, ~ авах
**захиас** I.9.1 ●●● [ж.н] захисан юм, ~ үг
**захиачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] захидлын хэлбэрээр бичих
**захидал** I.17.1 ●●● [ж.н] ~ бичих, ~ илгээх, ~ харилцаа
**захимж** I.4.1 ●○○ [ж.н] захиж хэлсэн үг, сургаал
**захимжил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] захиа үг, сургаал хэлэх
**захин** I.16.1 ●○○ [ж.н] монгол гэрийн хавтсан үүд
**захир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] тушаан ~
**захирагдагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] захирагдах хүн
**захирагдал** I.17.1 ●○○ [ж.н] хамааргадал, харьяалагдал
**захирагч** I.4.1 ●●● [ж.н] хошуу ~, хотын ~
**захирал** I.17.1 ●●● [ж.н] сургуулийн ~, харуулын ~
**захирамгай** ●○○ [тэ.н] захирах онцгой чадвартай
**захирамж** I.4.1 ●●● [ж.н] тушаах албан бичгийн нэг зүйл, хотын даргын ~
**захирамжил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] захирамж гаргах
**захирамтгай** ●●○ [тэ.н] захирах зантай
**захирамхай** ●○○ [тэ.н] үргэлж хүн захиргаадах шинжтэй
**захирангуй** ●●○ [тэ.н] захирсан байдалтай, ~ хэлэх, ~ дуу
**захиргаа** I.12.1 ●●● [ж.н] засаг ~, албан ~
**захиргаад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] захиргаагаар түрэн албадах
**захиргаадалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] захиргаадах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**захчин** I.2.1 ●●○ [ж.н] Монгол угсаатны бүлгийн нэр
**захь-** II.14.1 ●●● [үй.ү] захиас хэлэх
**зашаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] байшинд тасалгаа гаргасан модон таславч
**зашин** I.16.1 ●○○ [ж.н] голомт тойруулан хаших дөрвөлжин модон хүрээ
**зашин** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл дэглий шувуу
**зая** I.7.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] төгс ялсан; ~ гэгээн, ~ бандида
**заяа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] хувь тохиолоор учрах, бий болох, эцгээс ~
**заяа** I.12.1 ●●● [ж.н] оногдсон тавилан, хувь ~, ханийн ~
**заяад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хүлээж чадахгүй самгардан тэвдэх
**заяахай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл модлог ургамал, гандгаарь
**заяач** I.4.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөөгийн ёсны хувь заяа ивээгч тэнгэр
**заяд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] үнээг хайдагшуулан саах
**зинбэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог нэг зүйл ургамал
**зиндаа** I.12.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] дацанд нэгэн ангид шавилагч; зэрэг дэв, түвшин, дээд ~
**зиндаарх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] зиндаагаар бардах, зиндаагаар ялган үзэх
**зиндаачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] зиндаа зиндаагаар болгох
**зираа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нийлмэлтэн овгийн өвслөг ургамал, гоньд
**зов-** II.4.2 ●●● [үй.ү] зүдрэх, ядрах, амаргүй байх
**зовлог** I.6.2 ●○○ (урга.) [ж.н] өлөн цагаан өвс
**зовлого** I.18.2 ●●○ [ж.н] туранхай эцэнхий мах; биеийн доромж нэр
**зовлогор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] зовлого болох
**зовлогош-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] зовлого шинжтэй болох
**зовлон** I.16.2 ●●● [ж.н] жаргал ~, ~ зүдгүүр, ~ бэрхшээл
**зовни-** II.2.2 ●●● [үй.ү] зовох, шаналах, сэтгэл ~
**зовнил** I.1.2 ●●○ [ж.н] зовних үйлийн нэр, энэлэл
**зовнингүй** ●○○ [тэ.н] зовнисон байдалтай
**зовомтгой** ●○○ [тэ.н] ичиж ~, санаа ~
**зовомхой** ●○○ [тэ.н] ичимтгий, нэрэлхүү
**зовонги** ●○○ [тэ.н] яданги, зүдэнгэ
**зовонгидуу** ●○○ [тэ.н] зовонги байрын
**зовонгуй** ●○○ [тэ.н] зовсон байдалтай
**зовонгуйр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] зовонгуй болох
**зовуурил-** II.4.1 ●●● [үй.ү] шаналж зүдрэх, өвчиндөө эвэршээх
**зовуурь-** II.4.1 ●●○ [ж.н] ~ шаналгаа, сэтгэлийн ~

3

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **зовуурь** | зов- үйл язгуурт **-уурь** гэсэн нэр үг бүтээх дагаврыг шууд залгаж зовуурь гэж бичнэ. зовь гэсэн язгуур үг байдаггүйг анхаарна уу. |
| × | **зовиур** | |

**зовхи** I.13.2 ●●● [ж.н] нүдний дээд, доод аньсаганы нэр
**зовхис** I.5.2 ●●● [ж.н] дөрвөн зүг, найман ~
**зог** ●○○ [д.д.ү] ~ тусах, явж байгаад гэнэт зогсох байдал
**згдор** I.21.2 ●●● [ж.н] тэмээний хүзүү хоолойд ургасан урт хялгасан үс
**зогдор** I.21.2 ●○○ (урга.) [ж.н] өвслөг ургамал, ~ өвс
**зогдоргоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] шулуун иштэй, ороон асаж ургадаг олон наст модлог ургамал
**зогдорд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] зогдроос нь татах
**зогдорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] зогдрыг авах
**зоглом** I.1.2 ●○○ [ж.н] улаавтар өнгийн нэг зүйл чулуу
**зоглом** I.1.2 ●○○ [ж.н] чулуулгаас гарах улаан өнгөтэй будаг, шунх
**зогой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] могойн зулзага
**зогоо-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] аргацаах, гол ~, амь ~
**зогс-** II.7.2 ●●● [үй.ү] босож ~, номхон ~,
**зогс-** II.7.2 ●●● [үй.ү] үйл хөдөлгөөн болих, саарах; бороо ~, ажил ~
**зогсол** I.17.2 ●○○ [ж.н] зогсох үйлийн нэр
**зогсолт** I.3.2 ●●○ [ж.н] зогсох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**зогсолт** I.3.1 ●○○ [ж.н] найман хөллийн нэг, уулыг төлөөлнө
**зогсонги** ●●○ [тэ.н] хөгжил хөдөлгөөнгүй, ~ байдал
**зогсонгидуу** ●●○ [тэ.н] зогсонги байрын
**зогсонгиж-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] зогсонги болох, хөгжил хөдөлгөөн саарах
**зогсонгир-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] хөгжил хөдөлгөөн зогсонги болох
**зогсонгуй** ●●○ [тэ.н] зогсох төлөвтэй, зогсон буй
**зогсонгуйр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] зогсонгуй болох
**зогсоо** ●●○ [тэ.н] зогсож байгаа байдал
**зогсоол** I.1.2 ●●● [ж.н] зогсох газар, галт тэрэгний ~
**зогсоц** I.19.2 ●○○ [ж.н] түр зогсох агшин
**зогьс-** II.7.2 ●●● [үй.ү] хүний дээш гүйх хий тасалдан дуугарах
**зогьсолт** I.3.2 ●●○ [ж.н] зогьсох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**зогьсоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] зогьсох үйлийн нэр, ~ гаргах
**зод** I.3.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] зоч болохын тулд үздэг ном, жаяг
**зод-** II.6.2 ●●● [үй.ү] цохиж нүдэх, занчих
**зод** I.3.2 ●○○ (урга.) [ж.н] эмийн ургамал, өрөмтүүл
**зодвон** I.16.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл цацаг, унжлага
**зодог** I.22.2 ●●● [ж.н] монгол бөхийн өмсгөл, ~ шуудаг
**зодог** I.22.2 ●○○ [ж.н] модны холтос
**зодогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] зодгоос нь барих
**зодогло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] барилдах бөхчүүд зодгоо өмсөх
**зодолдомтгой** ●○○ [тэ.н] зодоон цохионд оролцомтгой
**зодолдомхой** ●○○ [тэ.н] зодолдох дур хүсэлтэй, зодоонд амархан татагддаг
**зодолдоон** I.2.2 ●●○ [ж.н] зодолдох үйлийн нэр
**зодолдооч** ●○○ [тэ.н] зодолдоход сурамгай, зодолдох дуртай
**зодон** I.16.2 ●○○ [ж.н] нэхмэл нэгэн зүйл бөс
**зодоон** I.2.2 ●●● [ж.н] ~ нүдээн, ~ цохион
**зодоонч** ●●○ [тэ.н] зодоонд гарамгай, ~ нохой
**зодоч** I.31.2 ●○○ [ж.н] зод тавьдаг хүн
**зодуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] зодох хэрэглүүр; ~ даах
**зожгир-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] зожиг болох
**зожиг** ●●○ [тэ.н] олноос саланги, нийтэч бус, ~ хажиг
**зожигдуу** ●●○ [тэ.н] зожиг байрын
**зожигло-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] зожиг зан байдал гаргах
**зожигш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] зожиг шинжтэй болох
**зожиргоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] газар зулсан иштэй сөөглөг ургамал
**зол** I.1.2 ●●○ [ж.н] ~ заяа, ~ эрэх
**золбин** ●●○ [тэ.н] эзэнгүй завхуул, ~ нохой, ~ үг
**золбиндуу** ●○○ [тэ.н] золбин байрын
**золбинт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] хүн амьтан золбин тэнүүчлэх
**золбинш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] золбинтох
**золбир-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] золбин болох
**золбишир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] золбин шинжтэй болох
**золбоо** I.12.2 ●●● [ж.н] цог ~, жавхаа ~, ~ хүүхдүүд
**золбоолог** ●○○ [тэ.н] золбоотой, жавхаатай
**золго-** II.10.2 ●●● [үй.ү] уулзах, учрах
**золголт** I.3.2 ●●○ [ж.н] золгох үйлийн үр дүнг заасан нэр, золгох ёс, ~ хийх
**золгүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] золгүй явдал тохиолдох, азгүйдэх, гэнэтийн ослоор эндэх
**золд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] золтой үйл тохиолдох
**золиг** I.6.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] золиос гаргах шашны зан үйл; хараалын үг
**золигло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] золигт гаргах
**золигт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] дамшиглах, золигийн зан гаргах
**золио** I.12.2 ●○○ [ж.н] золих үйлийн нэр, ~ солио
**золиод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] золионд гаргах
**золиос** I.9.2 ●●● [ж.н] золио хийх юм, ~ болгох

3

**зэсэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] зэсээр бүрэх, үйлдэх
**зэт** I.3.4 ●○○ [ж.н] хумсны угийг дарж байх арьс мах, зэтэр
**зэтгий** I.15.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл жад
**зэтгэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] мэрийх; хагалж сэтлэх
**зэтгэгэр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хувцас хунарын оноо, түүнийг бэхэлсэн оёо
**зэтгэнэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] гүзээлзгэний нэг нэр
**зэтгэр** I.5.4 ●●○ [ж.н] гай тотгор
**зэтгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] гай болох
**зэтгэрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] харш саад учруулах
**зэтгээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] хөр цасаар барьсан саад
**зэтэв** ●○○ [д.д.ү] сураг чимээ халти сонстох байдал
**зэтэр** I.21.4 ●○○ [ж.н] гар хөлийн хумсны уг
**зэтэрт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] зэтэр ургах
**зэх-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] урьдаас бэлтгэж бэлэн болгох; базаах, төхөөрөх; бэлдэх ~
**зэхий** ●○○ [тэ.н] хүйтэвтэр, муухан, барагтайхан, ~ эд
**зэхийвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг зэхий
**зэхийд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] зэхий болох
**зэхийдүү** ●○○ [тэ.н] зэхий байрын
**зэхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] бага зэрэг хөргөх
**зэхийр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] зэхий болох, бага зэрэг хөрөх
**зэхийт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] зэхий байдал гаргах
**зэхмэл** ●○○ [тэ.н] бэлдмэл, зэхсэн байдалтай
**зэхрүүн** ●○○ [тэ.н] жихүүн хүйтэн
**зэхүүн** ●○○ [тэ.н] зэхрүүн; жихүүн
**зэхэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] сур харвах бэлтгэл
**зэхэр** ●○○ [д.д.ү] ~ хэхэр хийх, гэх
**зэхээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] зэхэх үйлийн нэр
**зэхээс** I.9.4 ●●○ [ж.н] зэхсэн юм, бэлэн, бэлхэн
**зээ** I.30.4 ●●● [ж.н] төрсөн охин болон эгч, охин дүүгийн хүүхэд
**зээ** ●○○ [а.ө] бусдын хэлснийг хүлээн зөвшөөрөхөд хэрэглэгдэх аялга, за ~
**зээ** I.30.4 ●○○ [ж.н] хамгийн дээд зэргийн хас чулуу
**зээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] харвуулын сумны зэвийн таван нүхт булцуу
**зээг** I.5.4 ●●○ [ж.н] юмны захаар нь тойруулан хадсан оёсон дээс, утас
**зээг** I.5.4 ●●○ [ж.н] дээс утас, нарийн дээс
**зээглэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] зээг барьж оёх
**зээглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] жигдрэн зэргэцэх
**зээгт** ●●○ [тэ.н] зээг бүхий, ~ наамал
**зээгч** ●●○ (амь.) [тэ.н] зээрд зүсмийн гүү
**зээл** I.1.4 ●●● [ж.н] гудамж ~, зах ~
**зээл** I.1.4 ●●● [ж.н] дараа төлөхөөр тохирч авсан юм
**зээл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] зээл авах
**зээлбэр** I.5.4 ●○○ [ж.н] зээлэх явдал, зээлэн авах юм
**зээлд-** II.7.4 ●●● [үй.ү] зээлэх, зээлээр авах
**зээлдлэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] зээлдэх үйлийн нэр; зээл
**зээлдмэл** ●○○ [тэ.н] зээлсэн нь, ~ үг
**зээлдүүлэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] мөнгө, эд зүйлээ зээлээр өгөгч
**зээлдэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] зээл авагч
**зээллэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] ~ авах, ~ өгөх
**зээлмэл** ●○○ [тэ.н] зээлсэн, ~ үг
**зээлүүлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] зээлүүлэх хүн
**зээлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] зээлэх хүн
**зээлээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] зээлэх үйлийн нэр
**зээнцэр** I.21.4 ●●○ [ж.н] зээгийн хүүхэд
**зээнэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, шүүргэнэ
**зээр** I.5.4 ●●○ (амь.) [ж.н] салаа туурт, сүүгээр бойжигч амьтан, цагаан ~
**зээргэнэ** I.18.4 ●●○ (урга.) [ж.н] эмд ордог мөнх ногоон бяцхан бутлаг ургамал
**зээрд** ●●○ [тэ.н] адууны зүс
**зээрдэгч** ●●○ [тэ.н] зээр зүсэм
**зээрэнхий** ●○○ [тэ.н] хавтгай дугуй хэлбэртэй
**зээрэнхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] зээрэнхий хэлбэртэй болгох
**зээрэнхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] ардын язгуур урлагийн нэгэн зүйл, зээрэнцэг наадах гэнэ
**зээрэнц** I.3.4 ●○○ [ж.н] зээрэн малгай өмсөж тоглох тоглоомоос үүссэн бүжгийн нэр
**зээрэнц-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хөөцөлдөн тоглох наадах
**зээрэнцэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] бөөрөнцөг ~, ~ шидэх
**зээтүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] газар ухах малтах зэрэгт хэрэглэх багаж зэвсэг
**зээтүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] зээтүүгээр үйлдэх
**зээх** I.3.4 ●●○ [ж.н] суусрын төрлийн нэг зүйл араатан

3

# И



**ив-** II.4.4 ●●● [үй.ү] өндөрлөх, хөндийлөх, чулуу ~
**ив** ●○○ [д.д.ү] цөм, цоо, нэвт, ~ цохих
**ив** ●○○ [а.д.ү] таг чиг, ~ чив болох
**ив** ●○○ [баймж.] ~ ил
**ивлэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] хөхөнд сүү орох, үнээ ~
**ивлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цөмлөж цоолох, сэтлэх, мөс ~, хана ~
**ивлэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] ивлэх үйлийн нэр
**иврэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] цөмрөл, иврэлт
**иврэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] газар ивэрч нурахуй
**иврэнгэ** ●○○ [тэ.н] ивэрсэн байдалтай, цөмөрч унах дөхсөн байдалтай
**ивт** ●○○ [д.д.ү] нэвт, цөм, ~ хатгах
**ивтнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] жижиг амьтны хөдлөх, хорхой ~
**ивүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] ивэх юм
**ивэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] хазгай, хэлтгий юмны доор түшиг болгон хийх зүйл
**ивэр** ●○○ [а.д.ү] ~ шивэр хийх, шивгэнэх
**ивэргэнэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] эмийн найрлагад ордог олон наст өвс
**ивэрхий** I.15.4 ●●○ [ж.н] хэвлийн хөндийн цоройн булчин язрах, урагдах өвчин
**ивэрхий** ●○○ [тэ.н] юмны ивэрсэн байдал, цөмөрхий
**ивэрхийд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] ивэрхий өвчин үүсэх
**ивээ-** II.1.4 ●●● [үй.ү] тэнгэр ~, өршөөж ~, тэтгэн ~
**ивээгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] гэрэлтүүлж гийгүүлэгч зүйл; энэрэл, хайр халамж, тусламж дэмжлэг хүртээгч
**ивээл** I.1.4 ●●● [ж.н] ивээх үйлийн нэр, хайр хамгаалал, ач тус
**ивээлт** ●●○ [тэ.н] ивээл бүхий, ээлтэй; ~ нөхөр
**ивээс** I.9.4 ●●● [ж.н] ивж тавьсан юм
**ивээсэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] юманд ивээс хийх
**иг** I.5.4 ●●○ [ж.н] нэхмэлийн ээрүүл
**игд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] игээр утас ээрэх
**иглэр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] аглуун идээнд хүн хахах, цацах; юм бөглөрөх
**игтэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] эмгэнэх, шаналах, сэтгэл ~
**игэргэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] морь мал муухан ергөх, цогих
**игэргэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] эв хавгүй ярих
**игэргэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] эхэр татан уйлах
**ид-** II.6.4 ●●● [үй.ү] хүн, амьтан юмыг зажлан, хоол тэжээл болгон хэрэглэх
**ид-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] гүйцэж түрүүлэх; шатар даам наадахад айлынхаас авах
**ид** I.3.4 ●●○ [ж.н] гарамгай давуу хүч, чадал чадвар, ~ хав; ер бусын арга ухаан, ~ шид
**идлэг** I.5.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шонхор шувуу
**идмэл** ●●○ [тэ.н] идэгдсэн нь; ~ хөрөнгө, завшсан нь
**идмэл** I.1.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хөдөг шувуу
**идмэр** I.5.4 ●○○ [ж.н] юмны элэгдэл хорогдол; хараал хүрмээр этгээд
**идмэрт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] олс дээс зэргийн элэгдэх, тамтрах
**идрүүн** ●○○ [тэ.н] идэрхэг, дорвилог, чийрэг, торниун
**идрээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] сэв гортон
**идрээ** I.12.4 ●○○ (урга.) [ж.н] гашуун амттай өвслөг ургамал
**идрээт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] гортон суух, идрээтэй болох
**идтэн** I.2.4 ●●○ [ж.н] рид шидтэн
**идүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] нохойн хоол идэх сав
**идүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] амт шимт, шим тэжээл
**идшил-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] мал, амьтан бэлчиж өвс ногоо идэх, бэлчээрлэх
**идэвх** I.3.4 ●●● [ж.н] мэрийлт чармайлт, ~ зүтгэл, ~ санаачилга
**идэвхгүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] идэвхгүй болох, идэвх муудах
**идэвхгүйдүү** ●○○ [тэ.н] идэвхгүй байрын
**идэвхжил** I.17.4 ●●○ [ж.н] идэвхжих үйлийн нэр
**идэвхжилт** I.3.4 ●●○ [ж.н] идэвхжих үйлийн үр дүнг заасан нэр, нарны ~
**идэвхжүүлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] идэвхжүүлэх юм
**идэвхийл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] идэвх гаргах
**идэвхийлэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] идэвхийлэх үйлийн нэр
**идэвхт** ●●○ [тэ.н] идэвх бүхий
**идэвхтэн** I.20.4 ●●○ [ж.н] идэвх зүтгэл бүхий хүн
**идэвхшил** I.17.4 ●○○ [ж.н] идэвхжих шинж өрсөн байдал
**идэвхэж-** II.16.4 ●●○ [үй.ү] идэвхтэй болох, идэвх нэмэгдэх
**идэгдмэл** ●●○ [тэ.н] юманд идэгдэж элэгдсэн байдал
**идэгдэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] юмны идэгдсэн нь, сүйтгэл, элэгдэл, хорогдол
**идэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] бяр хүчээ гаргах
**идэмтгий** ●○○ [тэ.н] идэх нь их
**идэмхий** ●○○ [тэ.н] идэхдээ ховдог, шунахай, идэх дуртай; ~ үхэр, ~ хий
**идэнгэ** ●●○ [тэ.н] хоол болох, цатгах шинж чанар; зогсоо чөлөөгүй идэх байдал
**идэнгэр** ●○○ [тэ.н] идэнгэ, ~ сайтай, ~ муутай
**идэнгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] идэнгэр болох
**идэнгэрт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] идэнгэртэй болох

И

**идэнгэш-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] идэнгэ шинж орох
**идэр** ●●● [тэ.н] ~ залуу, ~ чийрэг, ~ хүдэр
**идэрлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] идэр байдал гаргах
**идэрсэг** ●○○ [тэ.н] идэр насны байдалтай, шинжтэй
**идэрх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] ид хаваар омгорхон аашлах
**идэрхүү** ●○○ [тэ.н] идэрхэх зан байдал бүхий
**идэрхэг** ●○○ [тэ.н] ~ хүчирхэг, ~ түрэмгий
**идэт** ●○○ [тэ.н] ид хав, хүч бүхий; ид шидэт
**идэш** I.27.4 ●●● [ж.н] хүн амьтны хоол болгон идэх юм, ~ ууш, өвлийн ~
**идээ** I.12.4 ●●● [ж.н] хүнсний зүйлийн ерөнхийлэн хүндэтгэсэн нэр
**идээ** I.12.4 ●●● [ж.н] нунтаг хуурай цай
**идээ** I.12.4 ●●● [ж.н] арьс шир боловсруулах уусмал, арьсны ~, ~ орох
**идээ** I.12.4 ●●○ [ж.н] ~ бээр, идээр
**идээл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] идээ татах, буглах, шарх ~
**идээл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] идээ орох, арьс ~, нэхий ~
**идээлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] арьс идээлэх үйлийн нэр
**идээмэр** I.21.4 ●○○ [ж.н] яр шархны идээр
**идээмэрт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] идээмэртэй болох, яр шарх буглах
**идээр** I.5.4 ●●○ [ж.н] яр шархны бээр идээ
**идээрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] яр шарх баалж идээ татах
**идээт** ●●○ [тэ.н] идээ бээртэй
**идээш-** II.8.4 ●●● [үй.ү] цай аагшиж идээших
**идээш-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] харь нутагт суурьшин дасах
**идээш-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] жимсний идээ цөм нь боловсорч гүйцэх
**идээшил** I.17.4 ●○○ [ж.н] идээших үйлийн нэр
**идээшил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] идээшилтэй болох
**идээшилт** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны юманд идээшил бүхий
**идээшилт** I.3.4 ●○○ [ж.н] идээших үйлийн үр дүнг заасан нэр
**идээшлэг** ●●○ [тэ.н] мал идээших, бэлчих байдал; хүн, амьтны газар нутагт дасан суурьшсан нь
**идээшмэл** ●●○ [тэ.н] идээшсэн байдал, ~ нутаг
**иж** ●●○ [тэ.н] бүрэн төгс, гүйцэд, ~ бүрдэл
**ижил** ●●● [тэ.н] хоёр юмны хоорондоо адил шинж
**ижил** ●●○ [тэ.н] хүн, амьтны юманд дасан ээнэгших байдал; ~ дасал
**ижилгүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] хүн, амьтны ганцаардах, ижилгүй болох
**ижилд-** II.7.4 ●●● [үй.ү] ижилдэн дасах
**ижилд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] юмны хэлбэр, өнгө, утга адил болох, дүрс ~
**ижилдүү** ●○○ [тэ.н] ижил байрын
**ижилс-** II.7.4 ●●● [үй.ү] адил, ижил болох, дээл хувцсаар ~
**ижилсүү** ●○○ [тэ.н] ханьсаг, ижилсэг
**ижилсэг** ●○○ [тэ.н] хань ижлээ санадаг
**ижилсэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] харилцан ижил болсон юм
**ижилт** I.3.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**ижилхэн** ●●● [тэ.н] адилхан, ~ төрх, ~ зан
**ижилш-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] ижил дасал шинжтэй болох
**ижилш-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] адил шинжтэй болох
**ижилшил** I.17.4 ●●○ [ж.н] ижил дасал болох үйлийн нэр
**ижилшил** I.17.4 ●○○ [ж.н] адилсал
**ий** ●●○ [а.ө] ~ ~ гэх: уйлах аялга; хүүхдийг айлгах аялга
**ийвч** ●○○ [тө.ү] хэрхэвч, явавч
**ийг** ●○○ [а.ө] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: үхэр цуучалийн дуугарах дуун
**ийглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] үхэр цууцаль дуугарах
**ийж** ●●○ [тө.ү] яаж ~ байгаад
**ийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] ойлж, цойлох, газарлах
**ийлдэс** I.26.4 ●●○ [ж.н] ихэс ба цуснаас гаргаж авах эмийн бодис
**ийлдэст** ●○○ [тэ.н] ийлдэс агуулсан
**ийм** ●●● [тө.ү] энэ мэт, ~ тийм
**иймэрхүү** ●●○ [тө.ү] энэ мэт төслүү хэмээн барагласан үг
**ийн** ●●○ [тө.ү] ~ тийн, ~ өгүүлэх
**ийнхүү** ●●● [тө.ү] ~ тийнхүү
**ийнэн** ●○○ [а.ө] нааш ир гэж дуудсан аялга
**ийр** ●○○ [а.д.ү] ~ чийр хийх, гэх: чахран дуугарах чимээ
**ийх** ●○○ [тө.ү] яах хэмээх үйлийн давтан хоршсон хэлбэр, яах ~
**ийхэр** ●○○ [тэ.н] ~ шийхэр
**ийш** ●●○ [тө.ү] ~ тийш
**ийшил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] ийш болох
**ил** I.1.4 ●○○ [ж.н] бугын тугал, илий
**ил** ●●● [тэ.н] тодорхой, далд бус, ~ тод
**ил-** II.4.4 ●●● [үй.ү] ~ таалах, толгойг нь ~
**илаарь** I.23.1 ●●○ [ж.н] өвчний эдгэрэл, сайжрал
**илаарьш-** II.9.1 ●●● [үй.ү] илаарь болох
**илбүүр** ●○○ [тэ.н] бусдыг мэхлэх хуурмаг зантай, бялдууч зантай
**илбүүрд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] уран үгээр бусдыг хууран мэхлэх, илбүүр зан гаргах; бялдуучлах
**илбүүрч** ●○○ [тэ.н] мэхлэн хуурдаг зантай
**илбэ** I.18.4 ●●● [ж.н] ~ шид, ~ узүүлэх
**илбэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] аргадан засах
**илбэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] илбэн таалах
**илбэгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хээрийн онгон зэрлэг амьтны цойлон цахилах; юмны нялцгай улцгай байх, илбэлзэх
**илбэгэр** ●○○ [тэ.н] юмны нялцгай улцгай байдал
**илбэд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] илбэ үзүүлэх; хууран

И

мэхлэх
**илбэдэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] илбэдэн үйлдэгч
**илбэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] морь, малын хавьтахаас халширч дөлөх, цочисхийн дагжих; нялцгай улцгар болох
**илбэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] илбэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**илбэнх** I.3.4 ●●● (амь.) [ж.н] үнэгтэй адил нэгэн зүйл үслэг амьтан
**илбэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] юмны тааламжтай зохистой, ээ дагуу болох
**илбэрүү** ●○○ [тэ.н] таатай, аятай
**илбэрхий** ●○○ [тэ.н] ая дагамтгай
**илбэс** ●○○ [д.д.ү] ~ дэлбэс хийх, гэх
**илбэч** ●○○ [тэ.н] илбийн үзүүлбэр гүйцэтгэгч, илбэ үзүүлэгч
**илбэчин** I.20.4 ●●○ [ж.н] илбэ үзүүлдэг хүн
**илбээр** ●○○ [тэ.н] үс ширхгийн дагуу байдал, ~ үстэй дээл
**илбээс** I.9.4 ●○○ [ж.н] хавхны нурууг хөшиж торгоох тэвх
**илбээс** I.9.4 ●○○ [ж.н] загас барих өгөөш
**илбээсэд-** II.15.4 ●○○ [үй.ү] илбээсээр загас гөхдөх
**илбээсэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] гөхийд илбээс өлгөх; хавхны нурууг илбээсээр хөшиж торгоох
**илгий** I.15.4 ●○○ [ж.н] хүний доод уруул
**илгээ-** II.1.4 ●●● [үй.ү] бусдад явуулах, хүн ~, захидал ~
**илгээгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] илгээх үйлийн эзэн
**илгээлт** I.3.4 ●●● [ж.н] илгээх үйлийн үр дүнг заасан нэр, илгээн явуулсан томилолт, баярын ~, ~ бичиг
**илгээмж** I.4.4 ●●● [ж.н] илгээж буй юм, ~ хүргэх
**илд** I.3.4 ●○○ [ж.н] сэлмээс өргөн бөгөөд охор нэг зүйл зэвсэг; ~ өвс
**илдтэн** I.2.4 ●○○ [ж.н] илд агсагч, илдээр тулалдахдаа гарамгай цэрэг
**илдэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] хэргэм, цол
**илдэт** ●○○ [тэ.н] илд бүхий, ~ баатар
**илдэч** I.31.4 ●○○ [ж.н] илдээр тулалдагч
**илжиг** I.26.4 ●●● (амь.) [ж.н] адуунаас багавтар, толгой данхгар, урт чихтэй, үнсэн саарал өнгөтэй нэг зүйл битүү туурайтан
**илжигт** I.3.4 ●○○ [ж.н] нэгэн зүйлийн хөсөг
**илжил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] норгох, нойтон болгох
**илжимж** I.4.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл сармагчин
**илжир-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] илжирхий болох, ялзарч тамтрах
**илжирхий** ●●○ [тэ.н] илжрэл бүхий, ялзархай
**илжмэг** ●○○ [тэ.н] ялзмаг, ~ хөрс
**илжмэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] илжмэг болгох
**илжмэгт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] илжмэг бүхий болох
**илжрэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] илжрэх үйлийн нэр, ~ ялзрал
**илжрэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] илжрэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**илий** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] бугын үр төл, ил
**илий** ●○○ [а.ө] цочин харамсах аялга, ~ халаг, ~ минь
**илим** ●○○ [а.д.ү] ~ жилэм хийх, гэх: чимээ аниргүй
**илим** ●○○ [тэ.н] бялхаж дүүрсэн байдал
**иллэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] байн байн илэх
**иллэг** I.5.4 ●●● [ж.н] илэх засал, ~ хийлгэх, гарын ~
**иллэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] илэх засал үйлдэгч
**илмүүр** ●○○ [тэ.н] дүүрэн боловч овоолом биш, аяга ~ будаа
**илрүүлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] илрүүлэн үйлдэгч
**илрүүлэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] илрүүлэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц, гэмт хэргийн ~
**илрэл** I.1.4 ●●● [ж.н] илрэх үйлийн нэр, сэтгэлийн ~
**илрэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] илрэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, илэрсэн зүйл, юм
**илт** I.3.4 ●○○ [ж.н] бэрх зүдгүүрийг үзэж туулаагүй хүн
**илт** ●●● [тэ.н] илэрхий, тодорхой, ~ давуу
**илтгэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] үзэл санаа, учир явдлаа үг яриа, үсэг бичиг, үйл хөдөлгөөнөөр илэрхийлэх, мэдэгдэх
**илтгэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] илтгэх үүрэг бүхий этгээд, уран ~
**илтгэл** I.1.4 ●●● [ж.н] тодорхой сэдвээр нийтийн өмнө илтгэх зүйл, мэдээлэл; ~ тавих, ~ хэлэлцэх
**илтгэлцүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] илтгэлцэн хамжилцах нэгж
**илтгэлч** I.4.4 ●○○ [ж.н] илтгэл, яриа хийхдээ авьяастай хүн
**илтгэмж** I.4.4 ●○○ [ж.н] илтгэж буй мэдээлэл
**илтгэц** I.3.4 ●○○ [ж.н] илтгэх зүйл, илтгэх чадвар
**илтэс** I.19.4 ●○○ [ж.н] аливаа юмны үелсэн нимгэн хэсгүүд
**илүү** ●●● [тэ.н] давуу, үлүү, ахиу
**илүүвтэр** ●○○ [тэ.н] арай илүүхэн
**илүүд-** II.6.4 ●●● [үй.ү] илүү гарах
**илүүдүү** ●●○ [тэ.н] илүү байрын
**илүүдэл** I.17.4 ●●● [ж.н] илүү гарсан юм, тослогийн ~, ~ бүтээгдэхүүн
**илүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] шаврыг илж түрхэх хэрэглүүр, нийвий
**илүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] монгол адууны тамга
**илүүрх-** II.7.4 ●●● [үй.ү] бүх талаараа давамгай байх
**илүүрч** I.4.4 ●○○ [ж.н] илүүрээр илүүрдэх үйлийг гүйцэтгэгч этгээд; индүүчин
**илүүтэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] илүү зүйл бүхий этгээд
**илүүц** ●●● [тэ.н] хэрэгцээнээс илүү гарсан, хэрэглээнээс үлдсэн; хэрэггүй, дэмий; илүү, ~ үг, ~ хэрэг
**илүүч** ●○○ [тэ.н] илүү харах зантай

**илүүчил-** II.11.4 ●●● [үй.ү] илүүд үзэж гадуурхах
**илхий** I.12.4 ●○○ [ж.н] хөмхий, ~ зуух
**илч** I.11.4 ●●● [ж.н] юмны халуун бүлээн хувь, хүч, галын ~, биеийн ~
**илч-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] байн байн илэх
**илчгүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] халуун бүлээний хувь буурах илчгүй болох, хоол ундны шим чанар багадах
**илчил-** II.11.4 ●●● [үй.ү] ил болгон дэлгэх, булхайг ~, нууцыг ~
**илчирхэг** ●○○ [тэ.н] илч сайтай
**илчит** ●○○ [тэ.н] илч бүхий, ~ тэрэг, ~ наран
**илчлэг** I.5.4 ●●● [ж.н] халуун бүлээн илч их, илчтэй; дулаан хэмжих нэгж, ~ ихтэй хүнс
**илчлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] илчлэн дэлгэх үйлийн эзэн
**илчлэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] илчлэх үйлийн нэр
**илчүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] ~ мод: халуун оронд ургах мөнх ногоон мод
**илчүүт** I.3.4 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ царс: нэг зүйл царс мод
**илэг** I.21.4 ●●● [ж.н] зүйлж элдсэн арьс, ~ бээлий, ~ дээл
**илэгд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] илгээр бүрэх, наах
**илэглэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] арьсны үсийг зүйлж илэг болгох
**илэн** ●○○ [тэ.н] ~ далангүй, нээлттэй
**илэр-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] илэрхий болох, нууц ~, булхай ~
**илэрхий** ●●○ [тэ.н] ил тодорхой, далд нууц биш, ~ мэдрэгдэх
**илэрхийд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] илэрхий байх, улайм цайм болох
**илэрхийл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] илэрхий болгон өгүүлэх, талархал ~, эмгэнэл ~
**илэрхийлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] илэрхийлэн гаргагч, илэрхийлэн хэлэгч
**илэрхийлэл** I.17.4 ●●● [ж.н] илэрхийлэх үйлийн нэр, тоон ~
**илэрц** I.3.4 ●●○ [ж.н] хэрэг юмны илэрсэн хэмжээ; уулын малталт, эвдрэл, элэгдлээр газрын гадаргууд ил гарсан чулуулгийн гарц
**илээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] хураах цагаас өмнө боловсорсон олс
**илээс** I.9.4 ●○○ [ж.н] хана хэрмийг өнгөлсөн нимгэн шаваас
**илээсэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] байшин, хана туурга зэргийг өнгөлөн илж шавах
**илээч** I.4.4 ●○○ [ж.н] илж засдаг хүн
**им** I.1.4 ●●○ [ж.н] малын чихэнд хайчилж гаргасан тэмдэг
**им** I.1.4 ●○○ [ж.н] засаа, гадар бөөр
**имгий** I.15.4 ●○○ [ж.н] эрхий хурууны уг дахь хотгор
**имж** I.4.4 ●●○ (амь.) [ж.н] сүүгээр бойжигч уутат амьтан
**имлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] малыг агтлах, имлэх
**имнүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] имнэх хэрэглүүр
**имнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] засах, агтлах, хөнгөлөх
**имнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] им тэмдэг тавих
**имрэс** I.5.4 ●○○ (амь.) [ж.н] үхэртэй адил нэг зүйл амьтан
**имсгэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] сумны өд
**имч-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] байн байн имрэх, имчих
**имэнгэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл мод, багтар цай
**имэр-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] хуруугаар ~, утас зэргийг эрчлэх
**ин** I.16.4 ●○○ [ж.н] ямар нэг зүйлийг хийх, үйлдэх дон
**ин** I.2.4 ●○○ [ж.н] дорно дахины хүндийн хэмжээ
**ин** I.16.4 ●○○ [ж.н] амуу цайруулах тээрмийн чулуу
**инанги** I.8.1 ●○○ (амь.) [ж.н] далайд оршдог улаан загас
**ингүүмэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] цайруулан талхалсан үнэрт өвс ургамлын зүйл
**ингүүмэл** ●○○ [то.н] арван найман оронтой тоо
**ингэ** I.25.4 ●●● (амь.) [ж.н] таван наснаас дээших эм тэмээ, төллөх насны тэмээ, ~н тэмээ
**ингэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] ~ чингэх, тэгж ~
**ингэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] зөөлрүүлэх, талхлах
**ингэд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] ёжлон хошигнох
**ингэл** I.1.4 ●○○ (амь.) [ж.н] үг хэлж чаддаг нэг зүйл тоть
**ингэмэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл торго
**ингэс** ●○○ [тө.ү] ~ хийх; ийн үйлдэн аядах байдал
**ингээхэн** ●○○ [тэ.н] бүрэн итгэж боломгүй; хуудуу, хуумгайхан
**инд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] ингээр тариа цайруулах
**индар** I.21.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл эмийн ургамал, тэмээн хөх
**индүү** I.12.4 ●●● [ж.н] илчээр төөнөн атираа үрчлээг толийлгох багаж
**индүүд-** II.6.4 ●●● [үй.ү] индүүгээр үйлдэх, зам ~, даавуу ~
**индүүдлэг** I.5.4 ●●○ [ж.н] индүүдэх үйлийн үр дүн, ~ хийх, ~ сайтай
**индүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] индэх хэрэглүүр
**индүүчин** I.20.4 ●○○ [ж.н] юм индүүдэх ажилтай хүн
**индэр** I.21.4 ●●● [ж.н] илтгэх тавцан; шат хэлбэрт зам
**индэрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] тавцан зэргийг индрийн маягтай өндөрлөх; индэрт гарах
**инж** I.11.4 ●●○ [ж.н] охиноо хадамд гаргахад дагуулах бэл хөрөнгө
**инждэй** I.12.1 ●○○ [ж.н] инжийн хүндэтгэл нэр
**инжил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] инж болгож өгөх
**инжир** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл жимст мод
**инт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] онцгой дур сонирхолтой болох, интэй болох

И

**инхлэг** I.5.4 ●●○ [ж.н] монгол бичигт хэлний хойгуурх, урдуурх "н" авиануудыг тэмдэглэсэн үсгийн нэр
**инч** I.4.4 ●○○ [ж.н] хуруугаар инчдэх цагийн хэм, ирмэлийн аравны нэг хувь
**инч** I.4.4 ●○○ [ж.н] ин тээрэм хөдөлгөгч хүн
**инчдэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] инчдэх үйлийн нэр
**инчид-** II.15.4 ●○○ [үй.ү] хурууны өндөг хавсран дуугаргах, нярслах, шавдах
**инчрэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] шагай харвах наадмын зүйл
**инэвхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] дуугүй инээх, инээвхийлэх
**инэвэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] инээх царай илрэх, мөшилзэх
**инээ-** II.1.4 ●●● [үй.ү] баясах сэтгэл нүүр царай, дуу хоолойгоор илрэх
**инээвхийл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] царайд инээмсэглэл илрэх байдал, аяар инээмсэглэх
**инээвхийлэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] инээвхийлэх үйлийн нэр
**инээд** I.3.4 ●●● [ж.н] ~ хүрэх, ~ ханиад
**инээдэм** I.17.4 ●●● [ж.н] элэг доог, тоглоом тохуу; хошин наадам
**инээдэмт** ●●● [тэ.н] инээдэм бүхий, ~ жүжиг
**инээмсэглэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] нүүр царай инээх маягийн болох, баясан жуумалзах
**инээмсэглэл** I.1.4 ●●● [ж.н] инээмсэглэх үйлийн нэр
**инээмсэглэнгүй** ●●○ [тэ.н] инээмсэглэл тодорсон байдал
**инээмтгий** ●●○ [тэ.н] дандаа инээж байдаг
**инээмхий** ●○○ [тэ.н] инээх дуртай
**ир** I.9.4 ●●● [ж.н] хутганы ~; цавууны наалдаа; ид чадал, зориг
**ир-** II.3.4 ●●● [үй.ү] хүрч ~, ойртон ~, холоос ~
**ирвэг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**ирвэгэнүүр** ●●○ [тэ.н] ирвэгэнэж байдаг
**ирвэгэнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] сэрвэгэнэх, жирс жирс хийх, хөл чилж ~

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **ирвэгэнэх** | ирвэ- гэсэн идэвхгүй эгшгээр төгссөн үндсэнд **-гэнэ** гэсэн дагавар залгахад шууд залган ирвэгэнэ гэж бичнэ. Эгшгээр төгссөн үгэнд тодотгон холбох -х нөхцөлийг шууд залган бичнэ. |
| × | **ирэвгэнэх** | |
| × | **ирвэгнэх** | |

**ирвэгэр** ●○○ [тэ.н] ирвийсэн, ирвийн тогтсон
**ирвэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] байн байн ирвэгэнэх
**ирвэлэг** I.21.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл бялзуухай
**ирвэн** ●○○ [д.д.ү] ~ дэрвэн хийх, гэх
**ирвэс** I.5.4 ●●○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл амьтан, барс ~
**ирвэс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх, ~ ~ харагдах
**ирвэсхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] хоромхон зуур ирвэлзэх
**иргүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] хөрөө сүх зэрэг юмны иргүй болох, мохох
**иргүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] ховдог хомхой болох хүсэл, дур ихдэх
**иргүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] савны амсар зэргийн гадагш нугалсан ирмэг
**иргүүлт** ●○○ [тэ.н] иргүүл бүхий, ~ ваар, ~ тогоо
**иргэн** I.2.4 ●●● [ж.н] улсын хууль ёсны харьяалалтай хүн, Монгол улсын ~
**иргэнш-** II.9.4 ●●● [үй.ү] иргэний шинжтэй болох
**иргэншил** I.17.4 ●●● [ж.н] эдийн болон оюуны соёлын цэцэглэл, нийгмийн хөгжлийн түвшин, соёл ~, ~ мөхөх
**иргэнэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**иржгэнүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] иржгэнэн хөдөлгөх хүчин зүйл
**иржгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] иржгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **иржгэнэх** | ирж- гэсэн идэвхгүй дүрслэх язгуурт **-гэнэ** гэсэн дагавар залгаж бичихдээ шууд залгаж бичнэ. р эгшигт гийгүүлэгчийн ард ж заримдаг эгшиггүй бичигдэнэ. |
| × | **иржигнэх** | |

**иржгэр** ●●○ [тэ.н] жигд арзгар судал
**иржий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] иржгэр болох
**иржилз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] байн байн иржилзэх
**иржис** ●●○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**иржуухай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бөднө шувууны өөр нэр
**ирий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] ярайх, жагсаж ~
**ирлэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] ирийг нь хурцлах
**ирмүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] ирмүүн болох
**ирмүүн** ●●○ [тэ.н] зорилготой, чадалтай, эрч хүчтэй
**ирмүүс-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] ирмүүн болох
**ирмүүт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] ирмүүсэх
**ирмэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] аньсага цавчих, нүдээр дохиолох
**ирмэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] юмны амсар хөвөө, хяр өнцөг
**ирмэгд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] ирмэг тийш болох, өнцөгдөх, ирмэгт тулах, сандал ~, ширээ ~
**ирмэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] ирмэг барин явах, уул ~, ирмэгтэй болгох
**ирмэгт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] ирмэгтэй болох
**ирмэгт** ●○○ [тэ.н] ирмэг бүхий, хурц ~, ~ хад
**ирмэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] хугацааны нэгж, хормын аравны нэг
**ирмэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] ирмэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**ирт** ●○○ [тэ.н] ир бүхий , ~ мэс
**иртэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хүн, малын хамар сарталзах
**иртэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] эрч зоригтон, ид чадалтан
**иртэс** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**ирүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] ирэх үйлийн үр дүн
**ирүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] ~ тулаан, ~ бүрээ

**ирүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] ирсэн юм, ирмэл юм
**ирүүл** I.1.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл зүр
**ирүүлч** I.4.4 ●○○ [ж.н] урьдаас мэдэх, ухах хүн; зөнч
**ирхрээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] ирхрэх үйлийн нэр
**ирхэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] яр шарханд давс зэргийн юм хүрэхэд хорсож өвдөх
**ирхэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] архирах
**ирц** I.3.4 ●●● [ж.н] ирсэн байдал, хичээлийн ~, ~ бүртгэх
**ирчгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] ирчгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**ирчгэр** ●○○ [тэ.н] хатуу нягт юмны хотгор гүдгэр ар, атираа хунираа
**ирчилз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] ирчгэр юмны байн байн хөдлөх
**ирчис** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**ирш-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] ир суух, ир нэмэгдэх
**иршимбэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл эмийн ургамал
**ирэг** I.21.4 ●○○ (амь.) [ж.н] агталсан эр хонь
**ирэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] гэрийн дотор хаяа
**ирэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хурга, төлөг, хуцыг хөнгөлөх
**ирэм** I.17.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл мод
**ирээдүй** ●●● [тэ.н] одоо цагаас хойш үед тохиох цаг хугацаа, өнгөрсөн ~, хойч ~
**ис** I.3.4 ●○○ [ж.н] хөө тортог
**ис** I.3.4 ●○○ [ж.н] аргүй нэхсэн хар бараан торго
**ис-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] удаандаа гашуурах, хөөх, айраг ~, тараг ~, гурил ~
**исвэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] ичингүйрэн инээмсэглэх
**исгүүн** ●○○ [тэ.н] исгэлэн болсон нь
**исгүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] идээ ундааныг исгэлэн болгох буюу хөөлгөх хөрөнгө
**исгэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] исгэлэн болгох, исэг хийх
**исгэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] юмыг исгэх хөрөнгө, таргийн ~
**исгэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] исгэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**исгэлэн** ●●● [тэ.н] идээ ундааны хүчиллэг амт, ~ тараг
**исгэлэндүү** ●●○ [тэ.н] исгэлэн байрын
**исгэмэл** ●○○ [тэ.н] нэгэнт исгэсэн байдал
**исгэр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] шүдний завсраар үлээн дуугарах
**исгэр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] салхи шуугин дуугарах
**исгэрэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] исгэрэх үйлийн нэр
**исгэрэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] исгэрэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, исгэрээ
**исгэрээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] уруул, шүдний завсраар хийг хүчтэй үлээж гаргах, аялах авиа
**исгэрээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] исгэрэх чимээ
**исгэрээч** ●○○ [тэ.н] аялгуулан исгэрэгч
**исгэрээчин** I.20.4 ●○○ [ж.н] исгэрээч, исгэрэх урлаг эзэмшсэн хүн
**исгэч-** II.8.4 ●○○ [үй.ү] байн байн исгэрэх
**исгэчээ** ●○○ [тэ.н] байн байн исгэчих байдал
**исмэл** ●○○ [тэ.н] иссэн, исгэж хийсэн
**исрэг** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл хүчиллэг өвс
**ист-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] истэй болох, хөө тортог суух
**исэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] айраг цэгээ
**исэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] исгэх хөрөнгө, аливаа исгэлэн ундаа
**исэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] айраг таргийг хөрөнгөшүүлэх
**исэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] бодисын нэгдэх урвал
**исэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] нүүр царай хүйтэнд хайрагдах
**исэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] буруу исэж гашлах
**исэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] хөвөн ноос зэргийн сэвсгэр болох
**исэл** ●○○ [тэ.н] зүгээр, эгэл, сул, ~ өдөр
**исэлдүүлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] исэлдүүлэх хүчин зүйл, юм
**исэлдүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] исэлдэх бодисууд
**исэлдэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] исэлдэх үйлийн нэр
**исэлдэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] исэлдэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**исэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] исэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**исэр** I.21.4 ●○○ [ж.н] мухар сандал
**ит** I.3.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу, өвөөлж, ~ хэрээ
**итгэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] баттай гэж бодох, өөртөө ~, ирээдүйд ~
**итгэл** I.1.4 ●●● [ж.н] үнэмшил, найдлага, ~ найдвар, ~ үзүүлэх, ~ хүлээх
**итгэлгүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] итгэлгүй болох, итгэлийг алдах
**итгэлт** ●●● [тэ.н] итгэл бүхий, үнэнч, шударга; ~ шавь, ~ нөхөр
**итгэлцүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] тоон илэрхийлэлд үржүүлэгч тоо
**итгэлцэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] харилцан бие биедээ итгэх сэтгэл
**итгэмж** I.4.4 ●○○ [ж.н] итгэх найдлага, ~ муутай
**итгэмжил-** II.11.4 ●●● [үй.ү] итгэл найдлага хүлээлгэх
**итгэмжит** ●●○ [тэ.н] итгэмж бүхий, итгэлт; ~ сайд
**итгэмжлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] итгэмж хүлээсэн этгээд
**итгэмжлэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] итгэмжлэх үйлийн нэр, ~ олгох
**итгэмтгий** ●●○ [тэ.н] амархан итгэдэг, гэнэн цайлган
**итгэмхий** ●○○ [тэ.н] итгэхдээ хурдан
**итэм** I.17.4 ●○○ (амь.) [ж.н] тэжээвэр бяруу
**их** ●●● [тэ.н] хэмжээ том, илүү, давуу; баян элбэг
**ихдүүн** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг ихэдсэн байдалтай

И

**ихдэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] ихдэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**ихмэд** ●○○ [тэ.н] ууган, ахмад
**ихжээр** ●○○ [тэ.н] наснаасаа ахимаг, залуу
**ихсэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] ихсэх үйлийн нэр
**ихсэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] ихсэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, ихсэх үйлийн хувь байдал
**ихт** ●○○ [тэ.н] их бүхий
**ихэвтэр** ●○○ [тэ.н] их, ихээхэн
**ихэвчил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] ихэнхийг бүтээж дуусгах, ихэнхийг хамрах
**ихэвчлэн** ●●○ (баймж.) [үй.ү] юмны гол төлөв, дийлэнх хувь, голдуу, ихэнхдээ
**ихэд-** II.15.4 ●●● [үй.ү] их болох
**ихэд** ●●○ [тэ.н] ихээхэн, үлэмжхэн, ~ хичээх, ~ баясах
**ихэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] хэлбэр дүр морин хуур адил, баруун монголчуудын хуур хөгжим
**ихэлд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] ихэл хөгжмөөр тоглох
**ихэмсүү** ●●○ [тэ.н] ихэмсэг, биеэ тоосон маягтай
**ихэмсэг** ●●○ [тэ.н] бардам, хөөрүү байдалтай; ~ төрх, ~ зан
**ихэмсэгдүү** ●○○ [тэ.н] ихэмсэг байрын
**ихэмсэглэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] ихэмсэг зан байдал гаргах
**ихэнх** ●●○ [тэ.н] дийлэнх, олонх
**ихэнхдээ** ●●○ (баймж.) [тэ.н] ихэнх бүхий, ихэнх төлөв
**ихэр** ●●● [тэ.н] юмны адил, ижил, хос; ~ хүүхэд, ~ юм шиг
**ихэр** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ өвс, шувуун зангуу
**ихэрлэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] ихэр төрөх, хурга ~
**ихэрх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] их зан гаргах, биеэ ихэд бодох
**ихэрхүү** ●●○ [тэ.н] ихэрхэх бардам зан байдалтай
**ихэрхэг** ●○○ [тэ.н] ихэрхэх зантай, тоомсоргүй, дээрэнгүй зантай
**ихэрхэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] ихэрхэх үйлийн нэр
**ихэс** I.21.4 ●●● [ж.н] эхийн умай дахь ургийн тэжээлээр бий болсон түр зуурын бүрхэвч эрхтэн
**ихэс** I.21.4 ●●○ [ж.н] дээд тушаалтан; өвгөд настан, ~ дээдэс
**ихэс-** II.15.4 ●○○ [үй.ү] их болох
**ихэсгүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] ихэсгэх хэрэгсэл
**ихэсгэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] ихэсгэх үйлийн нэр, ихэсгэх арга маяг, ~ багасгал
**ихэтгэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] ихэтгэх үйлийн нэр
**ихээр** ●○○ [тэ.н] дээгүүр зантай, ихэмсэг
**ихээрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] ихэрхэх
**ихээрхэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] ихээрхэх үйлийн нэр
**ич** ●○○ [тэ.н] солгой гэдэгтэй эсрэгцсэн утга; зөв этгээд, баруун тал; санаа явдал нэг
**ич-** II.8.4 ●●● [үй.ү] нэрэлхэж гирвэших, сэтгэл зовох
**ич-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] амьтад ичээндээ орох
**ичгүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] ичих үйлийн нэр, ~ сонжуургүй
**ичгүүргүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] ичгүүргүй болох, ичгүүрээ алдах
**ичгүүрт** ●○○ [тэ.н] ичгүүртэй, сэтгэл зовмоор
**ичгүүртэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] ичгүүрт этгээд
**ичгэвтэр** ●●○ [тэ.н] ичгүүр бүхий, ичмээр
**ичдэс** I.9.4 ●○○ [ж.н] ичгүүр, ичих сэтгэл
**ичиг** ●●○ [а.ө] ичвээс зохилтой хэмээн шоолох аялга, ~ ~ гэх
**ичиглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] ичиг ичиг хэмээн дооглох
**ичил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] өт шавж арзалзах
**ичилж** ●○○ [тэ.н] өт шавж арзганах байдал
**ичимдэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] бэлгэ эрхтний эрүүлсэн дуудлага
**ичимдэг** ●○○ [тэ.н] нэн ичингүй зантай
**ичимтгий** ●○○ [тэ.н] ичих, ичингүйрэхдээ амархан
**ичимхий** ●●● [тэ.н] ичихдээ хялбар, амархан гирвэшдэг
**ичимхийд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] ичимхий болох
**ичимхийдүү** ●○○ [тэ.н] ичимхий байрын
**ичимхийр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] ичимхий байдал гаргах
**ичингүй** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг ичих байдалтай
**ичингүйр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] ичингүй байдал гаргах
**ичингүйрэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] ичингүйрэх үйлийн нэр
**ичир** I.21.4 ●○○ [ж.н] ичгүүр, сонжуур
**ичмэл** ●●○ [тэ.н] далд, нууц, нуугдмал; ~ амьтад
**ичрэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] хүний нууц орны хүндэтгэл нэр
**ичээ** I.12.4 ●●○ [ж.н] зарим амьтны өвлийн оромж, баавгайн ~
**ичээл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] ичээндээ орох
**ичээмэл** ●○○ [тэ.н] ичээндээ байгаа
**иш** I.4.4 ●●● [ж.н] юмны бариул, хутганы ~
**иш** ●●○ [а.ө] хөөрхийлөх аялга
**иш** I.4.4 ●○○ (шаш.) [ж.н] зурхайн ёсны жилийн өнгө
**ишгүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] юманд иш бариул үгүй байх, иш бариул хэрэгтэй болох
**ишиг** I.26.4 ●●● (амь.) [ж.н] ямаа, янгир зэрэг амьтны үр төл
**ишиглэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] ишиг гаргах
**ишид-** II.15.4 ●●○ [үй.ү] ишнээс нь барих; ишээр үйлдэх
**ишил-** II.11.4 ●●● [үй.ү] иш бариул хийх, сүх ~
**ишинцэр** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] үрт ургамлын хөврөл дэх ишийн үүсвэр
**ишит-** II.15.4 ●○○ [үй.ү] өвс, ургамлын иш урган гарах
**ишит** ●○○ [тэ.н] иш бариул бүхий; иш нуруу бүхий
**ишлэг** ●○○ [тэ.н] иш маягтай, иш сайтай
**ишрэг** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл мод

И

# К



**казах** I.3.1 ●●● [ж.н] Монгол улсын түрэг хэлт угсаатны бүлэг

# Л



**л** ●●○ [баймж.] салган онцлох утгатай баймж, ах ~ ирлээ
**лаа** I.12.1 ●●● [ж.н] тосоор хийсэн гэрэл гаргагч
**лаа** ●○○ [а.ө] бохир заваанаас сэжиглэх утгатай аялга
**лаав** I.1.1 ●○○ [ж.н] галт уулын хайлмал чулуулаг
**лаагалт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] өтгөн, заваан байдалтай болох
**лаагуу** ●○○ [тэ.н] зуурмаг өтгөн, лагшим
**лаагуу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хусуур хэлбэртэй нэг зүйл шавж
**лаагууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] лаагуу болох
**лаагуун** ●○○ [тэ.н] лаагуу, өтгөн
**лаагуут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] лаагуу болох
**лаад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] лаа түрхэх, лаагаар өнгөлөх, шал ~
**лаажуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл чинжүү
**лааз** I.9.1 ●●● [ж.н] нимгэн төмөр сав, усны ~
**лаазал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] лаазанд хийх
**лаасаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] нэгэн зүйлийн гялгар бөс
**лаахай** I.15.1 ●○○ [ж.н] тулгасан найдлага
**лаахайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] юмыг хэт найдан тулгах
**лаахайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] юмыг найдаж тулгах
**лаахгар** ●○○ [тэ.н] балхгар бүдүүн
**лаахгардуу** ●○○ [тэ.н] лаахгар байрын
**лав** I.1.1 ●●○ [ж.н] цавуу шиг наалданги зүйл, лац ~
**лав** I.1.1 ●●○ [ж.н] лаа хийх тослог эд; ~ тос: ургамлын тос
**лав** ●●○ [тэ.н] гарцаагүй, найдвартай, баталгаатай; бат бөх, гүн гүнзгий
**лав** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: ховдоглон үмхлэх
**лаваа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл цагаан хорхой
**лавай** I.15.1 ●●● (амь.) [ж.н] далайн дунгийн хүндэтгэл нэр
**лавай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] үндэс ба иш нь эмд орох нэг зүйл ургамал
**лавайч** I.4.1 ●○○ [ж.н] лавай үлээх хүн
**лавар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] буглаа хагарах, зөөлөн эд цоорох
**лавд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] гүн, лав болох
**лавд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лав түрхэх
**лавдал** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хув мэт шар өнгөтэй цэцэг
**лавдал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] юмны уг туйлыг олж мэдэх
**лавдар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] ихэд урагдах, навтрах
**лавдар** ●○○ [тэ.н] ~ савдар
**лавдуу** ●○○ [тэ.н] лав байрын
**лавдуу** ●○○ [тэ.н] хашир, томоотой, даруу зантай
**лавдуун** ●○○ [тэ.н] үнэн магад, бат чанга
**лавир** I.5.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бурхны өмнүүр унжуулан өлгөх чимэг
**лавла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] асууж магадлах, лавтай баттай болгох
**лавла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бугласан идээг хагалах, нимгэн юмыг цоолох
**лавлаа** ●○○ [тэ.н] лавлах зантай, лавлан асуумтгай
**лавлагаа** I.12.1 ●●● [ж.н] лавлах үйлийн нэр, ~ өгөх
**лавлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] лавлагаа
**лавламж** I.4.1 ●○○ [ж.н] ~ болгох
**лавлах** I.3.1 ●●● [ж.н] мэдээлэл өгөх ном сэтгүүл, мэдээлэх товчоо, утасны ~, ~ баримт
**лавмаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] хэрэгцээний зүйл хийх сав, эд
**лаврин** I.16.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] хутагт хувилгаад лам нарын суух орд байшин
**лавс** I.3.1 ●○○ [ж.н] малгайлан орох цасны сэвсгэр том ширхэг
**лавс-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] цас орох, цас малгайлан орох
**лавсаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] лавсан орсон цас
**лавсал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] цас малгайлан орох
**лавсга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**лавсгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] усны шувууны тэжээл болдог олон наст өвс
**лавсгар** ●○○ [тэ.н] навсгар
**лавтайяа** ●○○ (баймж.) [тэ.н] лавтайгаар, үнэхээр
**лавтал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] лавлан магадлах
**лавталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лавтгар юмны байн байн хөдлөх
**лавтан** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**лавтар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] навтрах, салбарах
**лавтар** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**лавтгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] лавтгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**лавтгар** ●○○ [тэ.н] навтгар, салбагар
**лавтгардуу** ●○○ [тэ.н] лавтгар байрын
**лавх** I.9.1 ●○○ [ж.н] нумын зэв сум агуулах дүгрэг хэлбэртэй арьсан сав
**лавх** I.9.1 ●○○ (амь.) [ж.н] намрын цагаар голд унах нэг зүйл цагаан хорхой
**лавш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] давхарлан ширж оёх, логших
**лавш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] амьтны ховдоглон идэх, нохой ~
**лавшаа** I.12.1 ●●● [ж.н] гурилтай шөл
**лавшаа** ●○○ [тэ.н] лавшин идэмтгий, ~ хурга; дэмий ярих дуртай, ~ хүн

**лавшиг** I.22.1 ●○○ [ж.н] лам хүний дээл, дээлийн хүндэтгэл нэр
**лавшига** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл олон наст өвс
**лавшир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] аажмаар лав гүн болох, гүнзгийрэх; өвчин хүндрэх
**лавшруулал** I.17.1 ●○○ [ж.н] лавшруулах үйлийн нэр
**лаг** ●●● [тэ.н] өтгөн лаагалдсан, зууралдсан, ~ хоол, ~ шавар
**лаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] зуун мянга, бум
**лаг** I.6.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл яст мэлхий
**лаг** I.6.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл далайн загас
**лаг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ инээх
**лаг** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**лага** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] цох мэт нэг зүйл шавж
**лага** I.18.1 ●○○ [ж.н] хүний толгойд гарах нэг зүйл яр
**лага-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] шавартай газраар шигдэн явах
**лага-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ховдог хүний идэх
**лагаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] лагах үйлийн нэр
**лагар** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ шош, дэлүүн шош
**лагдгар** ●○○ [тэ.н] лаглагар, ~ бүдүүн, ~ гахай
**лагдгардуу** ●○○ [тэ.н] лагдгар байрын
**лаглагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] лаглагар юмны үргэлжлэн хөдлөх; хөдөлж ядах, лазагнах
**лаглагар** ●○○ [тэ.н] бүдүүн лахгар
**лаглагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лаглагар болох
**лаглагардуу** ●○○ [тэ.н] лаглагар маягийн
**лаглай-** II.1.1 ●●● [үй.ү] лаглагар болох
**лагс** ●●○ [тэ.н] хүнд нүсэр, ~ хүүхэд, ~ бие
**лагсал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хүндийн төвөө алдаж ойчих
**лагсалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] байн байн лагсганах
**лагсан** ●○○ [тэ.н] лагсгар
**лагсар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] лагс болох
**лагсгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] лагсгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**лагсгар** ●○○ [тэ.н] лагс, биеийн жин ихтэй, хүнд
**лагсгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лагсгар болох
**лагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лаг болох
**лагуй** I.15.1 ●○○ [ж.н] гэлэн хүний номт дээл
**лагуу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл хорхой
**лагчаа** I.30.1 ●○○ [то.н] бум, арван түм
**лагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] идээ унд өтгөрч багших
**лагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] лаг мэт шинжтэй болох, наалданги болох; шавар ~
**лагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] нялуун нуршуу ярих
**лагшаа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] далайд орших хайрсгүй загас
**лагшил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] лав, гүнзгий болох
**лагшим** ●○○ [тэ.н] маш наалдамтгай, унжралдсан, зунгааралдсан байдал
**лагшин** I.16.1 ●●● [ж.н] биеийн хүндэтгэл нэр, ~ тунгалаг
**лад** I.3.1 ●○○ [ж.н] бүдүүн нэхээстэй нэг зүйл чисчүү
**лад** ●○○ [д.д.ү] яз, ~ дарах, ~ тавих
**ладар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] их ан цав гарах
**ладуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] эрс буурцаг, тогтуус, бор суйх зэргээр хийсэн холимог идээ
**лазагна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] лазан байдал гаргах, залхуурах
**лазан** ●●● [тэ.н] залхуу, хойрго
**лазант-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] залхуу хойрго байдал гаргах
**лай** I.15.1 ●●● [ж.н] уршиг, ланчиг, үйл ~
**лай** I.15.1 ●○○ [ж.н] хог буртаг, лаг
**лайвар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] амь тэмцэх, цухалдах
**лайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] худгийн шавар буртгийг цэвэрлэх
**лайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] буруугаа бусдад нялзайх
**лайдаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] худаг лайдах багаж
**лайдаа** ●○○ [тэ.н] эв дүйгүй, болхи
**лайдгар** ●○○ [тэ.н] бие нүсэр, хөдөлгөөн болхи
**лайдгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лайдгар болох
**лайдуу** ●○○ [тэ.н] лайдгар байрын
**лайж** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] бөмбөгөн нум мэт хэлбэртэй нэг зүйл жимс
**лайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] худаг лайдах
**лайр** I.5.1 ●○○ [ж.н] хөрсний ногоон, цэнхэр өнгийн тодорхой бүтэцгүй давхарга
**лайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] лай ланчигтай болох
**лайчин** I.16.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөө онгод оршигч
**лалапуд** I.3.4 ●○○ (урга.) [ж.н] бадган өвчнийг дарах эмийн ургамал, хөшигт үр
**лалигар** ●○○ [тэ.н] лалийсан байдалтай
**лалхгар** ●○○ [тэ.н] бие хүндэрч, залхуу хүрсэн байдалтай
**лам** I.1.1 ●●● (шаш.) [ж.н] шашны эрдэм ном, номлол, бясалгалаар гүн гүнзгий хувраг, ламын шашны санваар сахисан хүн
**ламарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ламын шинж байдал гаргах
**ламархуу** ●○○ [тэ.н] лам шинжтэй
**ламбугай** I.15.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам авгай хэмээх үгийн нийлэмж буюу ламыг хүндэтгэх дуудлага
**ламд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] ламын үйл хийх; ламд үзүүлэх, даатгах
**ламт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хийдийн хурлын үйлийг тэргүүлэн гүйцэтгэх
**ламтан** I.20.1 ●●● (шаш.) [ж.н] ламын хүндэтгэл дуудлага, гэгээн ~
**ламхай** I.15.1 ●●● (шаш.) [ж.н] бяцхан ламын хүндэтгэл нэр
**лан** I.16.1 ●●● [ж.н] хүндийн хэмжээ, жингийн аравны нэг хувь
**лан** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цахирмаа цэцэг

Л

**лан** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тахианы төрлийн нэг зүйл шувуу
**лангис** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл малар, цогондой
**ланжгар** ●○○ [тэ.н] том бүдүүн
**ланз** I.3.1 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**лантай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] алив юмс толгой, үзүүр хэсгээрээ бандайх, лантгар болох
**ланталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] байн байн лантганан хөдлөх
**лантан** I.16.1 ●○○ [ж.н] хувилахуйн ухааны махбод
**лантар** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**лантга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**лантгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] лантгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**лантгар** ●○○ [тэ.н] юмны толгой, үзүүр орой хэсэг нь бүдүүн, том байдал
**лантгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лантгар болох
**лантгардуу** ●○○ [тэ.н] лантгар байрын
**лантуу** I.12.1 ●●● [ж.н] юм цохиж давтах багаж
**лантууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] лантуугаар цохих
**ланчиг** I.22.1 ●○○ [ж.н] гай барцад, уршиг чирэгдэл
**ларжаа** ●○○ [тэ.н] үнэрхэх байдал; маяг намба гарган их дүр эсгэх байдал
**ларжаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ларжаа гаргах, ямбалах, үнэрхэх
**ларжаар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] ларжаа болох
**ларжаарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ямбархан сортоолох
**ларжаат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ларжаатай болох
**лас** I.3.1 ●○○ [ж.н] нунтаг зүйлийн шигшүүр
**ласад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] ласаар шигших
**ласал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] ласдах
**лат** I.3.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл идээ, ладуу
**лах** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] толгой хамшгар, сүүл шувтан, хайрсгүй загас
**лах** I.3.1 ●○○ [ж.н] гувчуур өөшний хоёр талд уях мод
**лах** I.3.1 ●○○ [ж.н] лаг шавар
**лахан** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**лахга** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**лахгар** ●○○ [тэ.н] бүдүүн, нүсэр том
**лахгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лахгар болох
**лахгардуу** ●○○ [тэ.н] лахгар байрын
**лац** I.9.1 ●○○ [ж.н] битүүмжлэхэд наалдуулах эд, ~ тавих
**лац** I.9.1 ●○○ [ж.н] модны давирхайгаар найруулсан эд
**лацад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] лац тавьж юмыг битүүмжлэх, хаах
**лашгар** ●○○ [тэ.н] лантгар, бүдүүн, тарган
**лашгардуу** ●○○ [тэ.н] лашгар байрын
**лиг** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] навчит мод, шар царс
**лийр** I.5.4 ●●○ (урга.) [ж.н] саргай цэцгийн язгуурын жимсний мод, түүний амтат жимс
**лийрэрхүү** ●○○ [тэ.н] лийр мэт хэлбэртэй
**лимбар** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйлийн бар
**лимбэ** I.25.4 ●●● [ж.н] хулсаар хийх нэг зүйл үлээвэр хөгжим
**лимбэд-** II.6.4 ●●● [үй.ү] лимбэ үлээх
**лимбэрхүү** ●○○ [тэ.н] лимбэтэй төстэй
**лимбэч** ●○○ [тэ.н] лимбэдэхдээ чадамгай
**лимбэчин** I.20.4 ●○○ [ж.н] лимбэ үлээх хөгжимчин
**лин** I.16.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл нимгэн торго, линс
**лис** I.3.4 ●●○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл жимсний мод, лисээ, чавга
**лислэг** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] иш, навч болон цэцгийн түрүү нь эмд орох олон наст өвс
**лисэз** I.12.4 ●○○ (урга.) [ж.н] гүйлс мэт иштэй нэг зүйл жимсний мод, түүний жимс
**лит** I.3.4 ●○○ [ж.н] цаг тооны бичиг
**личин** I.16.4 ●○○ [ж.н] хар тос
**лиш** I.4.4 ●●○ (урга.) [ж.н] хадаасан хэлбэрт нэгэн зүйл ургамлын үр, голт бор
**лишлэг** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] уруул хэлбэртийн язгуурын олон наст ургамал, бор жиргү
**ловил** I.1.2 ●○○ (урга.) [ж.н] халуун оронд ургадаг хонхтон овгийн өвслөг, сөөглөг ургамал
**ловолс** I.5.2 ●○○ (урга.) [ж.н] чоно хортон овгийн олон наст сөөглөг ургамал
**ловон** I.16.2 ●●○ (шаш.) [ж.н] хурал номын үйлийг эрхлэх хүн, ~ лам
**ловуу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бие жижиг нэг зүйл бялзуухай
**ловх** I.3.2 ●○○ [ж.н] усархаг хөрстэй, тариаланд тохиромжгүй газар
**ловхот-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] газарт ловх бий болох
**ловч** I.32.2 ●○○ [ж.н] хуяг, халхлах өмсгөл
**ловчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] ловч өмсөх
**ловшир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] новшрох, хог новш их болох
**лог** I.6.2 ●○○ [ж.н] алт, мөнгө хайлах тогоо; хог новш
**логлогор** ●○○ [тэ.н] лохгор, бандгар бүдүүн, лүглагар
**логлогорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] логлогор болох
**логлой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] лохойх, логлогор болох
**логоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] алт мөнгө хийж, хайлуулах сав
**логсуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] хэрэг явдлын будилаан, яршиг төвөг
**логсуул-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] логсуу гаргах
**логсуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] будилаантах, ээдрээтэх
**логтор** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**логш** I.4.2 ●○○ [ж.н] гахайн хэвтэш
**логш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] давхар ширж оёх
**логшоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] ширж оёсон оёос
**логшоос** I.9.2 ●○○ [ж.н] логшиж оёсон оёдол
**лой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] бүтэлгүйтэх, арчаа

Л

унхиагүй байх
**лоймол** ●○○ [тэ.н] унхиагүй бүтэлгүй, арчаа муутай, унжийж урвайсан
**лол** I.1.2 ●○○ (урга.) [ж.н] шар өнгөтэй, хавар цэцэглэдэг ургамал
**лолой** I.15.2 ●○○ [ж.н] гахайн шагай
**лондгор** ●○○ [тэ.н] лийр хэлбэртэй түнтгэр
**лонх** I.9.2 ●●● [ж.н] шингэн зүйл агуулах жижиг амсартай, нарийн хүзүүтэй шавар болон шилэн сав
**лонхгор** ●○○ [тэ.н] цүдгэр, цүрдгэр
**лонхгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] лонхгор болох
**лонхол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] лонхонд хийх, агуулах
**лонхонцор** I.21.2 ●○○ [ж.н] лонх аятай юм, лонхыг орлох чанаргүй эд
**лоовууз** I.9.1 ●●● [ж.н] нэг зүйл үстэй малгай
**лоозогно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] лоозон тавих, лоозонгоор сүржигнэх
**лоозон** I.16.2 ●●● [ж.н] уриа ~
**лоолой** ●●● [а.ө] гахайг дуудах аялга
**лооль** I.23.2 ●●● (урга.) [ж.н] хүнсний ногоо, улаан ~
**лоом** I.26.2 ●●● [ж.н] газар ухахад зориулсан төмөр зэвсэг, царил
**лоомь** I.23.2 ●○○ (урга.) [ж.н] бүгнэж хөгширсөн тутарга амуу
**лоосуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] булхай, үл бүтэх явдал, болохгүй зүйл; логсуу
**лоотуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] тэмээний тохмын урд дахь сур
**лоржуу** I.30.1 ●○○ [ж.н] үлгэрт үг
**лохгор** ●○○ [тэ.н] тарган, бүдүүн
**лохгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] лохгор болох
**лохгордуу** ●○○ [тэ.н] лохгор байрын
**лошго** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] сарнай цэцэгтэн овгийн олон наст өвс, тогоруу өвс
**лөднө** I.18.3 ●○○ (амь.) [ж.н] бөднийн ангаахай
**лөө** ●○○ [а.ө] ~ ~ , лөөлий
**лөөлгөр** ●○○ [тэ.н] өөвгөр, үзэмжгүй
**лөөлий** ●○○ [а.ө] бүтэхгүй юм болох, завхрах зэрэгт халаглах аялга, лөөлөө
**лувил** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмийн найрлагад орох нэг зүйл олон наст өвс, загасан сүүлт цэцэг
**лувхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] айхтар бүгчим, амьсгалах аргагүй болох
**луг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**лугжгар** ●○○ [тэ.н] том, тарган
**луглагар** ●○○ [тэ.н] тарган, бүдүүн, ~ эр
**луглагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] луглагар болох
**луглагардуу** ●○○ [тэ.н] лухгар байрын
**луглай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] луглагар болох
**лугчин** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] согсоолж ургамал
**лугш-** II.9.1 ●●● [үй.ү] судас дэлсэх, идээ буглаа чинэрч өвдөх
**лугшаа** I.12.1 ●●● [ж.н] лугших үйлийн нэр
**лугшил** I.17.1 ●○○ [ж.н] лугшаа, зүрхний ~
**лугшилт** I.3.1 ●●● [ж.н] лугших үйлийн үр дүнг заасан нэр, судасны ~
**лугшмал** ●○○ [тэ.н] лугшаа, лугшуун
**лугшуун** ●○○ [тэ.н] лугшиж байдаг, хүчтэй лугшдаг
**лужгар** ●○○ [тэ.н] бат бэх, суурьтай
**лужгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лужгар болох
**лужигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бүдүүн их дуу гарах; нужигнах
**лужир** ●○○ [тэ.н] бүдүүн хадуун
**луйвар** I.21.1 ●●● [ж.н] булхай, заль мэх; гужир, гүтгэлэг, гөр
**луйвард-** II.7.1 ●●● [үй.ү] мэхэлж гужирлэн авах
**луйвардал** I.17.1 ●○○ [ж.н] луйвардах үйлийн нэр
**луйварч** ●○○ [тэ.н] луйвардах зантай
**луйварчин** I.20.1 ●●● [ж.н] бусдын юмыг гужирлэн булаагч этгээд
**лундаа** I.12.1 ●●● [ж.н] хийморь, цог золбоо, сүр сүлд
**лундгар** ●○○ [тэ.н] том, тарган
**лунжгар** ●○○ [тэ.н] хэт том, лужир
**луниг** ●○○ [тэ.н] балтгар, зузаан том
**лунсуй** I.15.1 ●○○ [ж.н] тариа тэжээл идүүлэхгүйн тулд малын хошуунд нь зүүх тор
**лунсуйл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] лунсуй зүүх, торомтоглох, ухэр ~, илжиг ~
**лус** I.3.1 ●●● [ж.н] газар дэлхий, уул усны эзэд, ~ савдаг, ~ын дагина
**лут** ●●● [тэ.н] бат бэх; агуу их
**луу** I.12.1 ●●● (амь.) [ж.н] арван хоёр жилийн тав дахь нь
**лууван** I.16.1 ●●● (урга.) [ж.н] хүнсний ногоо, улаан ~, шар ~, цагаан ~
**лууванлаг** ●○○ [тэ.н] лууван шиг хэлбэртэй
**луугар** I.5.1 ●○○ [ж.н] гол зам, аян жингийн зам
**луугар** ●○○ [тэ.н] хүнд нүсэр, ~ наймаа, ~ тэрэг
**луугарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] луугар аян хийх
**луугарчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] луугар наймаа хийдэг хүн, луугар жин тээгч
**луудан** I.16.1 ●○○ [ж.н] бүдүүлэг нэхсэн зузаавтар бөс бараа
**луужин** I.16.1 ●●○ [ж.н] зүг чиг заагуур
**лууль** I.23.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал, нэг зүйлийн шарилж
**луус** I.9.1 ●●○ (амь.) [ж.н] илжиг гүү хоёрын үр төл, хачир
**луут** ●○○ [тэ.н] лууны дүрс бүхий, ~ магнаг
**луух** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас, лах
**луучин** I.16.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл зуны гутал
**лухай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] лухгар болох
**лухгар** ●○○ [тэ.н] том тарган
**лухгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] лухгар болох
**лухгардуу** ●○○ [тэ.н] лухгар байрын
**лүв** ●○○ [а.д.ү] амьсгал битүүрмээр бүгчим халуун байдал
**лүвч** I.4.4 ●○○ [ж.н] өвч хуяг

Л

**лувчил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] өвч бүрэн болох
**лувчтэн** ●○○ [тэ.н] лувч бүхий; өвч хуяг, дуулга бүхий
**луг** ●○○ [а.д.ү] байн байн лугших, ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**лугва** I.30.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ цэцэг, хулганын сүүл
**луглий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] хүнд юмны унахад гарах чимээ
**луглэгэр** ●○○ [тэ.н] элбэг том, лухгар, ~ дээл
**луглэгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] луглэгэр болох
**луглэгэрдүү** ●○○ [тэ.н] луглэгэр байрын
**лугхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] ~тэл буух
**лугчин** I.16.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, тагийн гол гэсэр
**лууд** I.3.4 ●○○ (шаш.) [ж.н] гурилаар хийсэн золиг
**лужисгэлэн** I.16.4 ●○○ (урга.) [ж.н] иш навч нь уулын цайтай төстэй, үнэр ихт цэцэг, лүзэсгэлэн
**луйжин** I.16.4 ●○○ (шаш.) [ж.н] муу юм шүглэсэн газарт түүнийг тонилгохоор ном унших зан үйлийн нэр
**лун** ●○○ [а.д.ү] хүчтэй тэсрэх, газар хүчтэй доргих дуу чимээ, ~ ~ хийх
**лун** I.16.4 ●○○ [ж.н] бошго, удирдуулсан зарлиг, эш үндэс, ~ тавих
**лундэгнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] лүндэн буулгах
**лундэн** I.16.4 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал, зүлгэн чимэг
**лундэн** I.16.4 ●○○ [ж.н] зарлиг заавар, эш бошго, ~ буулгах
**лунтэн** ●○○ [тэ.н] гилтгэнэсэн хар өнгө
**лунтэн** I.16.4 ●○○ (урга.) [ж.н] лууны нүд хэмээх нэг зүйл ургамлын үр
**лус** ●○○ [а.д.ү] хүнд жинтэй юмны унах, ~ хийх
**лхаарамба** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] дамжаа барьсан гавж
**лхагва** I.18.1 ●●● [ж.н] буд гараг, долоо хоногийн гурав дахь өдөр
**лэврэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] илэрч лэвэрсэн явдал, үзэгдэл
**лэвш-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] лэврэх янз орох
**лэвэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] цоолох, задлах
**лэвэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] идээт яр хагарах; зөөлөн юм цоорох
**лэвэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] далд муу хэрэг илрэх
**лэг** ●○○ [тэ.н] ~ бөхтэй тэмээ, унанги бөхтэй тэмээ
**лэглий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] лэглэгэр болох
**лэглэгэр** ●○○ [тэ.н] зузаан бүдүүн
**лэглэгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] лэглэгэр болох
**лэглэгэрдүү** ●○○ [тэ.н] лэглэгэр байрын
**лэгсгэр** ●○○ [тэ.н] лэглэгэр
**лэгш-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] тэмээ зогдроо хөдөлгөн явах
**лэгээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] цагаа, хөлх, нүдний үүл
**лэгээт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] нүдэнд лэгээ бий болох
**лэмбэгэр** ●○○ [тэ.н] махлаг, сул мах ихтэй
**лэнсий** ●○○ [тэ.н] хэл дарвигнуулсан, аагтай, хурц; нялуун
**лэнсий** I.15.4 ●○○ [ж.н] жижиг наймаа
**лэнсрэй** I.15.4 ●○○ (шаш.) [ж.н] гүн ухаанд мэргэжсэн гавж нарт олгох цол
**лэнтгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] лэнтгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх, лэнтэг лэнтэг хийх
**лэнтгэр** ●○○ [тэ.н] бахим зузаан, махлаг тарган, бүдүүн байдал
**лэнтгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] лэнтгэр болох
**лэнтэг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**лэнтэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] байн байн лэнтгэнэх
**лэнш-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] маханд үнэр орж, амт муудах
**лээ** ●●○ [баймж.] билээ, дурсан дурдах утгатай баймж, чиний цүнх тэнд л байна ~
**лянхуа** I.12.1 ●●○ (урга.) [ж.н] анхилуун үнэртэй, усанд ургадаг олон наст өвс, бадам

Л

# М



**маавраг** I.6.1 ●○○ (амь.) [ж.н] үнэгний гавар
**маага** I.18.1 ●○○ [ж.н] урианхай нарын өмсдөг гутал, ~ гутал
**маагуу** ●○○ [тэ.н] мангуу, мааналг
**маагуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] маагуу болох
**маагуут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] маагуу байдал гаргах
**маадай** I.15.1 ●○○ [ж.н] бүдүүн ширхэгтэй олсоор нэхсэн уут
**маадай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] сэтгэл хангалуун байдал гаргах
**маадалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] онгироо сагсуу зангаа дахин дахин илэрхийлэх
**маадар** ●○○ [тэ.н] ихэмсэг, маадграр байдал
**маадгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] маадграр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**маадграр** ●○○ [тэ.н] сэтгэл ханамжтай, бардам ихэмсэг зантай
**маадгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] маадграр болох
**маадгардуу** ●○○ [тэ.н] маадграр байрын
**мааж** ●○○ [тэ.н] нүүр дүүрэн нөрөөтэй, цоохор
**мааж-** II.8.1 ●●● [үй.ү] урэх, шүргэх, самардах
**маажил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] байн байн маажих, толгойгоо ~
**маажин** I.16.1 ●●○ [ж.н] будаг зуурах, ширдсэн юмыг өнгөлөх тос
**маажинд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] юманд маажин түрхэж өнгөлөх
**маажуур** I.5.1 ●●● [ж.н] нэг зүйл арьсны өвчин
**маажуур** I.5.1 ●●● [ж.н] маажих, хамах хэрэглүүр
**маажуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] жигнэж хийсэн нэг зүйл гурилан боов
**маажуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] маажуураар маажих, үрэх; хамж малтах
**маажуурт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] маажуур өвчин тусах
**мааз** ●○○ [тэ.н] марзан, алиа, ёргио
**маазалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] маазгар юмны байн байн хөдлөх
**маазар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] мааз зан гаргах
**маазгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] маазрах, марзганах
**маазгар** ●○○ [тэ.н] марзан зантай
**маазгардуу** ●○○ [тэ.н] маазгар байрын, маазгар зан байдалтай
**маалигар** ●○○ [тэ.н] мааннагар, хэнэггүй
**маалинга** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл өвслөг ургамал
**маалинга** I.18.1 ●●○ [ж.н] олс, хялгасаар нэхсэн том шуудай
**маалинга** ●○○ [тэ.н] эрээгүй, бүдүүлэг яриатай
**маалингадуу** ●○○ [тэ.н] бүдүүлэг байрын
**маалингар** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал, тоорцог өвс
**маалингар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] маалинга зан гаргах
**маалингат** ●○○ [тэ.н] маалинга бүхий
**маамгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] шоолох, шоовдорлох
**маамуу** I.30.1 ●●● [ж.н] хүүхдийн өхөөрдөл нэр
**маанаг** ●●○ [тэ.н] эргүү, тэнэг, дүйнгэ
**маанагар** ●○○ [тэ.н] маанаг, дүйнгэ
**маанагар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] маанаг байдал гаргах
**маанагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] маанагар байдал гаргах
**маанагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] маанаг болох
**маанагдуу** ●○○ [тэ.н] маанаг байрын
**маанагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] маанаг байдал гаргах, тэнэглэх, дүйнгэдэх
**маанагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] маанаг зан гаргах, дүйнгэтэх
**маанай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] маанагар болох, мансуурах
**маани** I.8.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] буддын шашны нэг зүйл гол уншлагын ном, ~ унших

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | маани | Утга зүйд суурилсан дүрмийн бичлэгтэй үг. маани мэгзэм гэж бичээд нэгдүгээр биед хамаатуулах маань нөхцөлөөс ялгана. |
| × | маань | |

**маапаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] ээдрээ, будилаан, самуурал
**маапаант-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] маапаан гарах
**маар** I.5.1 ●●○ [ж.н] утаст хөгжмийн тэвх, ятгын ~
**маар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] дэмий суух, гиюүрэх
**маарал** I.17.1 ●●● [ж.н] сиймхий бөс, самбай даавуу
**маарамба** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] уламжлалт анагаах ухаанаар мэргэшсэн хүнд олгох цол
**маарганц** I.3.1 ●○○ [ж.н] хувилахуйн ухааны махбод
**мааргар** ●○○ [тэ.н] залхуу хойрго байдал
**мааргардуу** ●○○ [тэ.н] мааргар байрын
**мааарш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] халуунд үнэр орж, муудах
**мааарш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] ухэх, гол нь тасрах
**маасай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] бусдад таатай эсэхийг хайхралгүй инээмсэглэх
**маасалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] байн байн маасайх
**маасгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] саваагүй зан байдал гаргах
**маасгануур** ●○○ [тэ.н] саваагүй, шалиг зантай
**маасгар** ●○○ [тэ.н] маадгар, маасайн инээсэн

М

байдалтай
**маатан** I.16.1 ●○○ [ж.н] үр тариагаар хольж хийсэн чихэрлэг идээ
**маахай** I.15.1 ●●○ (амь.) [ж.н] нас гүйцсэн эр баавгай
**маахай** I.15.1 ●○○ [ж.н] шаахай маягийн гутал
**маахайц-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] шагай наадахад газрыг сунгаж дахин харвуулах
**маахуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] нэг зүйл мушгиа боов
**мааюур** I.5.1 ●●○ [ж.н] нэг зүйл нарийн боов
**маг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ инээх, эг ~ хийх
**магаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] малын үс зулгарах өвчин
**магагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] магаг өвчин тусах
**магад** ●●○ [тэ.н] үнэн, лавтай, гарцаагүй, болзошгүй
**магадал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] үнэн магадыг хянан тогтоох, илрүүлэн мэдэх
**магадалгаа** I.12.1 ●●● [ж.н] үнэн болохыг баталсан албан ёсны баримт бичиг, нотолгоо
**магадлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хянан шалгаж, нягтлан үзэх хүн, магадлан шалгагч
**магадлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] магадлах үйлийн нэр
**магадлалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] магадлах үйлийн үр дүнг заасан нэр, магадалсан үр дүн
**магадлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] юмны гол шинжийг заасан хэмжээ
**магайц-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ясны үе эвдрэх
**магжгар** ●○○ [тэ.н] хүзүүгээрээ хүчлэх мэт гүлдгэр байдал
**магнаг** I.6.1 ●●● [ж.н] алт мөнгөн утас оруулж нэхсэн нэг зүйл торго
**магнай** I.15.1 ●●● [ж.н] духны хүндэтгэл нэр, ~ тэнийх; тэргүүн, манлай, бөхийн ~, түрүү ~
**магнайвч** I.32.1 ●○○ [ж.н] дуулганы магнайд хадах төмөр, магнайн чимэг
**магнайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тэргүүн эхэнд нь гарах
**магнайл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] тэргүүлэх, хошууучлах
**магнайт** ●○○ [тэ.н] магнай бүхий
**магт-** II.7.1 ●●● [үй.ү] сайшаан өгүүлэх, бичих
**магтаал** I.1.1 ●●● [ж.н] ~ сайшаал, ерөөл ~
**магтаалч** I.4.1 ●●● [ж.н] магтаал хэлдэг хүн, ерөөлч ~
**магтангуй** ●○○ [тэ.н] магтах аястай
**магтуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] магтаал үг, дуу
**магтууч** I.4.1 ●○○ [ж.н] магтуу бичих буюу магтууг аялгуулан унших хүн
**мад** ●●○ [а.ө] шатрын ноёныг зайлах нүүдэлгүй болгох хожил
**мад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] гурил хөөж исэх
**мадаг** I.22.1 ●●● [ж.н] эргэлзээтэй зүйл, алдаа ~
**мадагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хянан тохиолдуулах, алдаа мадгийг нь шүүх
**мадал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] мад тавих
**мадиг** I.6.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам нар биеийн доод хэсгээрээ өмсөх хувцас
**маж** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] элсэрхэг буюу шимтэй хөрсөнд ургадаг нэг наст өвс
**мажий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] үхэх, нас барах
**мажуул-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] биеэ дэмий магтах
**маз** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] бор ~: нэг зүйл мод
**мазаалай** I.15.1 ●●● (амь.) [ж.н] говийн баавгай
**мазаргана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст өвс
**май** I.15.1 ●●○ [ж.н] баагьсан их утаа, ~ тавих
**май** I.15.1 ●●○ (амь.) [ж.н] далайд орших нэг зүйл жижиг загас
**май** ●●○ [а.ө] хонь, ямааны дуугарах дуу
**май** ●●○ [а.ө] юм өгөхөд хэлэх аялга
**майга** ●●○ [тэ.н] хөлийн шилбэ хэвийн бус, муруйсан байдал
**майгавтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг майга
**майгадуу** ●○○ [тэ.н] майга байрын
**майгалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] майга хөлтэй хүн, амьтны явах
**майгууд** I.3.1 ●○○ [ж.н] мялаалга
**майд-** II.6.1 ●●● [үй.ү] май утаа тавих
**майжга** ●●● [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**майжгана-** II.10.1 ●●● [үй.ү] майжга юмны үргэлжлэн хөдлөх; майга хөлтний алхлах
**майжгар** ●○○ [тэ.н] майжгий, ~ яйжгар
**майжгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] майжгар болох
**майжгардуу** ●○○ [тэ.н] майжгар байрын
**майжгий** ●●● [тэ.н] майжга, майжгар
**майжгийвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг майжгий
**майжгийдуу** ●○○ [тэ.н] майжгий байрын
**майжий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] майжга болох, гадна тийш хазайх, мурийх
**майжилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] майжгар юмны байн байн хөдлөх
**майжис** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**майл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хонь ямаа май май хэмээн дуугарах; уйлан хайлах
**майлаа** ●○○ [тэ.н] юмны түрүүнд майлах зантай
**майлаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] уйлаан ~
**майлалдаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] майлалдах үйл, ~ сонстох
**майламтгай** ●○○ [тэ.н] майлах дуртай
**майланхай** ●○○ [тэ.н] үе үе майлах зантай
**майлгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**майлиг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас, ~ загас
**майлс** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] арцны язгуурын мөнх ногоон тураг мод
**майлц** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] зэгс шиг навчтай нэгэн зүйл ургамал
**маймар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] шудгүй хүн юм зажлах; хазганах, майжилзан алхах
**маймар** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ зажлах; ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**маймгалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] шүдгүй буюу шүд муутай хүн юм зажлан умганах
**маймгар** ●○○ [тэ.н] шүд унаж, уруул

М

шамбийсан байдал
**маймий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] шуд унаж, уруул ам нимгэрэх
**майр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] ир мохож эмтрэх; шуд унах буюу хөдөлж сийх
**майраг** ●○○ [тэ.н] ир мятархай; шуд нь майрсан
**майрга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**майргар** ●○○ [тэ.н] том хөлтэй
**майргардуу** ●○○ [тэ.н] майргар байрын
**майталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] майтгар юмны байн байн хөдлөх
**майтга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**майтгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] майтгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**майтгар** ●○○ [тэ.н] хөлийн гадагш муруй байдал
**майтгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] майтгар болох
**майтгардуу** ●○○ [тэ.н] майтгар байрын
**майхавч** I.32.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөө нарын толгойн өмсгөлийн арын бүч
**майхай** I.15.1 ●○○ [ж.н] малын магнайн арьс
**майхан** I.20.1 ●●● [ж.н] бөс даавуугаар хийсэн, модон багана нуруутай оромж
**мал** I.1.1 ●●● (амь.) [ж.н] таван хошуу ~, ~ аж ахуй
**малар** I.21.1 ●○○ (амь.) [ж.н] махан идшит хөхтөн; ~ мануул
**маларх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] мал олонтойдоо омгорхох
**малархаг** ●○○ [тэ.н] мал ихтэй
**малархуу** ●○○ [тэ.н] малтай төстэй
**малгай** I.15.1 ●●● [ж.н] толгойд өмсөх өмсгөл, үнэгэн ~, цаасан ~
**малгайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] малгайнаас нь барих, муу нэр зүүлгэх; худал магтан хөөргөх
**малгайл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] цас ~
**малгайт** ●○○ [тэ.н] малгай бүхий
**малж-** II.9.1 ●●● [үй.ү] мал олонтой болох
**малжил** I.17.1 ●○○ [ж.н] мал олшрох хандлага
**малжилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] малжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**малзан** ●○○ [тэ.н] ихээхэн халзан
**малиа** I.12.1 ●●○ [ж.н] морь мал гуядах хэрэгсэл, ташуур
**малиад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ташуураар дэлсэх, цохих
**малига** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цэцэг, мэлрэг цэцэг
**малигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] малигар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**малигар** ●○○ [тэ.н] нүүрний өргөн, махлаг байдал
**малигардуу** ●○○ [тэ.н] малигар байрын
**малий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] малигар болох, малигар царайлах
**малилз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] малигар юмны байн байн хөдлөх; байн дахин малийн инээх
**малилзуур** ●○○ [тэ.н] малилзан ая тал засан бялдуучилсан зантай
**малис** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**малла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] мал адуулах; хүүхэд асрах; мэхлэх залилах
**маллагаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] маллах арга, ажиллагаа
**маллагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] мал хариулагч
**малс-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] олон малтай болохыг хүсэх
**малсаг** ●●○ [тэ.н] малд элэгтэй, ~ хүүхэд
**малт-** II.7.1 ●●● [үй.ү] ухах, эрэх, газар ~, хор шар ~
**малтаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] ухлаадас, дээлийн ~
**малтаахай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**малтагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] малтах үүрэг бүхий хүн, нүүрс ~
**малталт** I.3.1 ●●● [ж.н] малтах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**малтац** I.19.1 ●○○ [ж.н] цанаар явахад барих тулгуур таяг
**малтац** I.19.1 ●○○ [ж.н] малтаж гаргасан юм; малтсан хэмжээ ба ором
**малтлага** I.18.1 ●●● [ж.н] малталт, ~ хийх
**малтмал** I.1.1 ●●● [ж.н] малтаж авсан юм, ашигт ~
**малтуур** I.5.1 ●●● [ж.н] юм малтахад хэрэглэх багаж зэвсэг
**малтууш** I.4.1 ●○○ [ж.н] малтагдах юм
**малуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] архины жижгэвтэр сав
**малч** ●●● [тэ.н] мал адуулахдаа чадамгай, дадлагатай
**малчин** I.20.1 ●●● [ж.н] мал хариулагч
**малчирх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] малч зан байдал гаргах
**мам** I.1.1 ●○○ [ж.н] эм шуламс
**мамуна** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бараан өнгөтэй, молтогчин туулайтай төстэй амьтан
**ман** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйлийн хоргүй аварга могой
**мана** I.18.1 ●●● [ж.н] цахирын төрлийн хагас үнэт чулуу; ~н хөөрөг
**мана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] анхилам үнэртэй, эмд ордог ургамал
**мана-** II.10.1 ●●● [үй.ү] манаанд гарах, адуу ~
**мана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хучиж битүүлэх, хаяа ~
**манаа** I.12.1 ●●● [ж.н] манаач, харуул ~
**манаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] манасан юм, дараас ~
**манаадас** I.26.1 ●○○ [ж.н] манасан юм, манаас
**манаас** I.9.1 ●●● [ж.н] дарж хучсан юм, хаяаны ~
**манаач** I.4.1 ●●● [ж.н] юмыг харгалзан сахих хүн, дэлгүүрийн ~
**манал** I.1.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] оточ ~ бурхан
**маналз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дүрэлзэн асах; хурдлах
**маналт** I.3.1 ●○○ [ж.н] манах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**манамгай** ●○○ [тэ.н] хэрсүү, хянамгай
**манан** I.16.1 ●●● [ж.н] газрын гадаргуу, усны

М

мандал дээр тогтсон цагаан өнгөтэй усны уур
**манан** I.16.1 ●○○ [ж.н] тоос утаа; улаан ~ татуулах
**манант-** II.7.1 ●●● [үй.ү] манан татах
**мананцар** I.21.1 ●○○ [ж.н] үүл, манан мэт зүйл
**манар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] будангуйрах, балардах, тоос ~, толгой ~
**манараа** I.12.1 ●●○ [ж.н] манарч унадаг өвчин
**манараа** ●○○ [тэ.н] манарсан байдалтай
**манаранги** ●○○ [тэ.н] манарч мэгдсэн нь
**манарт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] манарах байдал илрэх, мэдэгдэх
**манас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**манач** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тахианы өөр нэр
**мангар** ●●● [тэ.н] сэтгэн бодох чадвар муутай, эргүү балай
**мангард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] мангар болох
**мангардуу** ●○○ [тэ.н] мангар байрын
**мангарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] мангар болох, дүйнгэрэх, мангуурах
**мангарт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тэнэг байдал гаргах, мангарлах
**мангас** I.5.1 ●●○ (амь.) [ж.н] үлгэр, туульст гардаг хүн дүрст, үлэмж биет махчин
**мангина** I.18.1 ●●○ (урга.) [ж.н] ургамал, мангирын нэг зүйл
**мангир** I.5.1 ●●● (урга.) [ж.н] сонгины төрлийн ааглаг ургамал
**мангис** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл мангир
**мангис** I.9.1 ●○○ (амь.) [ж.н] дорго
**мангуу** ●●○ [тэ.н] тэнэг мунхаг, дүйнгэ мааназ
**мангууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] мангуу нь дэндэх
**мангуудуу** ●○○ [тэ.н] мангуу байрын
**мангуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] мангуу болох
**мангуут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] мангуу байдал гаргах
**манд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] дэгжих, дээшлэх, хөгжих, алдарших
**мандаа** I.12.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] тахил тавиглалын дугуй суурь хэрэгсэл
**мандал** I.17.1 ●●● (шаш.) [ж.н] нэг зүйл тахил тавиг, ~ өргөх; цэцгийн ~
**мандал** I.17.1 ●●● [ж.н] бадрал, хөгжил; усны түвшин, нуурын ~
**мандал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] ус дээшлэх, оргилох
**мандал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] өрнөх, бадрах
**мандалд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] мандаллах
**мандалла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хүүр хайлуулан оршуулах
**мандалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] мандах үйлийн үр дүнг заасан нэр, бадран ~
**мандалт** ●○○ [тэ.н] мандал бүхий
**мандарваа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] сайхан үнэртэй үзэмжийн цэцэг
**мандгар** ●○○ [тэ.н] бандгар
**мандгардуу** ●○○ [тэ.н] мандгар байрын
**мандир** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл мод
**манж** ●●○ [тэ.н] хуурмаг зантай
**манж** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бие гүйцсэн эр хандгай, бойр
**манж** I.4.1 ●○○ [ж.н] зүрчид угсааны аймаг
**манжиг** I.22.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] дархад бөөгийн манжлага, зүүсгэл
**манжигла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] цацаг чимэг зүүх; доош цацаглан ургах
**манжил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] манж зан гаргах
**манжин** I.16.1 ●●● (урга.) [ж.н] хүнсний ногоо, улаан ~, чихрийн ~, шар ~
**манжир** I.21.1 ●○○ [ж.н] эмд ордог олон өнгийн талст чулуу
**манжлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] хувцсанд унжуулан зүүх чимэг
**манжлагад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] манжлагатай болох
**манжуухай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цэцэг
**манз** I.3.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] лам нарын унд цай
**манзал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] манз барих
**манзач** I.31.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] манз хүргэгч, манз баригч
**манзушир** I.5.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] язгуурын гурван бурхны нэг, оюун билгийг тэтгэн соёрхогч
**манзшига** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цав цагаан өнгөтэй нэгэн зүйл цэцэг
**манигар** ●○○ [тэ.н] нүүр махлаг, нүд анигар
**манигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] манигар болох
**манигардуу** ●○○ [тэ.н] манигар байрын
**манигарт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] манигардуу болох
**манин** ●●○ [тэ.н] бэлгийн эрхтэн саармаг
**манлай** ●●● [тэ.н] дээд зэргийн, тэргүүн, магнай
**манлайвч** I.32.1 ●○○ [ж.н] малгайн хоёр хажуугаар унжуулах чихний халхавч
**манлайл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] тэргүүлэх, дээд сайн, тэргүүн зэрэгт тооцогдох, хошуучлах
**манлайлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] манлайлах этгээд, хамт олноо ~
**манлайлал** I.17.1 ●●○ [ж.н] манлайлах үйлийн нэр
**манлайрх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] манлай болсондоо бахархах
**мансуу** ●○○ [тэ.н] мансуурал д автсан байдал
**мансуур-** II.5.1 ●●● [үй.ү] ухаан жолоогоо алдан автах, мансуу болох
**мансуурагч** I.4.1 ●●● [ж.н] мансуурч буй этгээд
**мансуурал** I.17.1 ●●○ [ж.н] мансуурах үйлийн нэр
**мансууралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] мансуурах байдал
**мансуурангүй** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг мансуурсан байдал
**мансууруулагч** I.4.1 ●●● [ж.н] хүний оюун ухааныг хордуулагч бодис
**мантай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] мантгар болох,



М

нялхсын мяраалах

**мантгар** ●○○ [тэ.н] толгой том, нүүр махлаг; үзүүр этгээд бүдүүн монцгор

**мантгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] мантгар болох

**мантгардуу** ●○○ [тэ.н] мантгар байрын

**мантуу** I.12.1 ●●● [ж.н] гурил хөөлгөн жигнэсэн нэг зүйл хоол

**мануул** I.1.1 ●●● (амь.) [ж.н] хээрийн муур, малар

**мануул** I.1.1 ●○○ [ж.н] манууxай; манаа гүйцэтгэх хүн

**манууxай** I.15.1 ●●○ [ж.н] өлзийхүү, ~ босгох; чадал муутай, өөрийн толгойгүй хүн

**манхаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] эмийн уут

**манхагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] манхагт агуулах

**манхагчин** I.20.1 ●●○ (амь.) [ж.н] манхан халзан үнээ

**манхай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] гэгээ орох, үүр ~

**манхан** I.20.1 ●●● [ж.н] хайрхаг элстэй дов газар, элсэн ~

**манхан** ●●○ [тэ.н] магнай халзан, манхар; морины магнай, нүд орчим цагаан зүсэм

**манханж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] манхан ихтэй болох

**манхар** ●○○ [тэ.н] толгой, нүд, ам орчим цагаан үс ургасан халзан зүс

**манхгар** ●○○ [тэ.н] магнай өргөн, түхийсэн; халзандуу; манхар

**манхим** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хар сүүлтийн эр

**манхин** I.2.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл цагаан галуу, ~ галуу

**манхлас** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ууль болон хараацайтай төстэй, цагаан өнгөтэй шувуу

**манцар** I.21.1 ●○○ [ж.н] чулуулгийн нунтаг

**манцуй** I.15.1 ●●● [ж.н] хүүхдийн өлгий

**манцуйд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] өлгийдөх, манцуйд боох

**манцуйл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] хүүхдээ өлгийдөн боох

**манцуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] цай зэргийг бяцлах уур нүдүүр, манцуурга

**манцууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] манцуугаар үйлдэх

**манцуурга** I.18.1 ●○○ [ж.н] нүдүүр, шийдэм

**манцуургад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] манцуургаар занчих

**манцуургал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] манцуургадах

**манчин** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог хортой ургамал

**манчуу** I.12.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам нарын орхимж

**маншил** I.17.1 ●○○ [ж.н] гал болор

**маншуун** ●○○ [тэ.н] дүйрэнгэ, мангуу

**мар-** II.3.1 ●○○ [үй.ү] маажиж урах, муур ~

**мар** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ инээх, гэх

**мараа** I.12.1 ●○○ [ж.н] марз, хужир

**марааж-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] хужир мараа элбэгтэй болох

**мараалаг** ●○○ [тэ.н] мараа ихтэй

**марагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] бүдүүлэг, мараг зан гаргах

**марал** I.17.1 ●●○ [ж.н] гурван ~ од

**марал** I.17.1 ●○○ (амь.) [ж.н] азарган илжиг

**марал** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нийлмэл цэцгийн язгуурын эмд ордог ургамал

**марал** I.17.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бугын эмэгчин, согоо

**маралхай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл өвс

**марга-** II.10.1 ●●● [үй.ү] үг булаалдан тэмцэх

**маргаан** I.2.1 ●●● [ж.н] ~ мэтгээн, хэрүүл ~

**маргаанч** ●○○ [тэ.н] дандаа маргаж байдаг зантай

**маргаач** ●○○ [тэ.н] маргаж зөрж ярихдаа дуртай

**маргааш** ●●● [ц.н] ирэх өдөр

**маргад** I.3.1 ●●○ [ж.н] ~ эрдэнэ

**маргалдаан** I.2.1 ●●● [ж.н] маргалдах үйл, ~ мэтгэлцээн

**маргамтгай** ●○○ [тэ.н] маргах зантай, ихэд маргадаг

**маргамхай** ●○○ [тэ.н] маргахдаа хурдан

**маргасар** I.5.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сарны зурхайн хорин найман одны нэг, мэргэшир

**марз** I.3.1 ●○○ [ж.н] хужир мараа

**марзай** I.15.1 ●○○ [ж.н] хурдан морийг хөгжөөх гийнгооны нэгэн төрөл

**марзай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] марзгар болох

**марзайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] марзай аялгуулах

**марзал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] мал адгуус хужир марзтай газар орох

**марзалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] байн дахин марзганах

**марзан** ●●○ [тэ.н] ~ зан, алиа ~

**марзандуу** ●○○ [тэ.н] марзан байрын

**марзгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] марзгар юмны марзга марзга хөдлөх, аашлах

**марзгар** ●○○ [тэ.н] шүд арзгар; марзан

**марзлаг** ●○○ [тэ.н] хужир марз ихтэй

**мариа** I.12.1 ●●● [ж.н] мах ~, ~ татрах

**мариаж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] мариатай болох

**мариал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] мах мариатай болох; таргалах

**мариалаг** ●●● [тэ.н] мариа ихтэй, ~ хүүхэд

**марил** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] улаан өнгөтэй нэг зүйл жимс

**марлигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] марлигар юмны үргэлжлэн хөдлөх

**марлигар** ●○○ [тэ.н] эв хавгүй том нүүртэй

**марлигардуу** ●○○ [тэ.н] марлигар байрын

**марлий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] марлигар болох

**译мармаа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ сугас: улаавтар бидэртэй далайн загас

**мармагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] мармагар юмны үргэлжлэн хөдлөх

**мармагар** ●○○ [тэ.н] эв хавгүй, хавтгай хамар нүүртэй

**мармагардуу** ●○○ [тэ.н] мармагар байрын

**мармалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] мармагар юмны байн байн хөдлөх

**марсай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] арзайн инээх

**марсалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] марсгар юмны

М

байн байн хөдлөх
**марсгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] марсгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**марсгар** ●○○ [тэ.н] арзайн инээдэг
**март-** II.7.1 ●●● [үй.ү] умартах, санаж ~, таг ~
**мартал** I.17.1 ●○○ [ж.н] мартах үйлийн нэр
**мартамтгай** ●●○ [тэ.н] байнга мартдаг
**мартамхай** ●●○ [тэ.н] мартахдаа амархан
**марчгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] марчгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**марчгар** ●○○ [тэ.н] нүүр царай нөрөө ихтэй, барзгар
**марчгардуу** ●○○ [тэ.н] марчгар байрын
**марчилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] марчгар юмны байн байн хөдлөх
**мат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] далдуур бусдын гэмийг мэдэгдэх
**мат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] муруй махир болох, ухаж ~
**матаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] тохой хэрийн урт махир хутга
**матаас** I.9.1 ●●○ [ж.н] бусдын гэмийг эчнээ мэдүүлсэн хов
**матаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] матгар болгосон хэсэг
**матаач** ●●○ [тэ.н] далдуур матаж байдаг зантай
**матал** I.17.1 ●○○ [ж.н] модны үндсээр хийсэн сав
**маталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] матгар юмны байн байн хөдлөх
**матамтгай** ●○○ [тэ.н] хүнийг далдуур байнга муулдаг ховч зан
**матамхай** ●○○ [тэ.н] хүнийг далдуур муулах дуртай
**матар** I.21.1 ●●● (амь.) [ж.н] хэвлээр явагч махчин амьтан
**матарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] шоглон зурах
**матархай** I.15.1 ●○○ [ж.н] нарийн нуруу
**матас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**матвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] матгар юмны хөдлөх
**матга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**матгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] матгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**матгар** ●○○ [тэ.н] махир, муруй
**матигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] матийж муруйн хөдлөх
**матигар** ●○○ [тэ.н] матгар, матийсан нь
**матигардуу** ●○○ [тэ.н] матигар байрын
**матий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] матигар болох
**матир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] аяндаа матийх
**матлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] матах үйл явц
**матмал** ●○○ [тэ.н] матаж хийсэн, ~ сандал
**матуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] матах багаж
**мах** I.9.1 ●●● [ж.н] яс ~, тураг ~, өрөөл ~, ~ шөл, ~ хоол, ~ тарга
**махаж-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] мах мариа суух, дэлгүүр хоршоонд мах элбэг болох
**махал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] мах мариа нэмэгдэх, таргалах
**махал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] зовоох, ядраах
**махар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] ихэд мэрийн чармайх
**махархаг** ●○○ [тэ.н] мах ихтэй, махлаг байрын
**махархуу** ●○○ [тэ.н] махтай төстэй
**махас-** II.15.1 ●●○ [үй.ү] мах идэхийг хүсэх
**махбод** I.3.2 ●●● [ж.н] аливаа бодисын бүтсэн эд эс; амьд зүйлийн бие цогц
**махгал** I.1.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сахиулсан бурхны алдар
**махигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] махигар юмны байн байн хөдлөх
**махигар** ●○○ [тэ.н] махир, тахигар
**махигардуу** ●○○ [тэ.н] махигар байрын, махирдуу
**махий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] махир болох
**махилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нахилзах үйл хөдлөл, бургас ~
**махир** ●●○ [тэ.н] ~ тахир, ~ муруй
**махир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] махир болох
**махирдуу** ●○○ [тэ.н] махир байрын
**махирла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] махир болгох
**махирс** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өргөст сөөглөг бут, чонын хармаг
**махлаг** ●●○ [тэ.н] мах мариа ихтэй
**махлаг** I.6.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл гөрөөс
**махлагдуу** ●○○ [тэ.н] махлаг байрын
**махрангуй** ●○○ [тэ.н] ажилд зүтгэл чармайлттай
**махранз** I.3.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] шашны ёсны үйл сахигч их хаан
**махруу** ●●○ [тэ.н] шамдан мэрийлтгий, нөр хичээлтэй
**махрууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] махруу нь дэндэх
**махруун** ●○○ [тэ.н] махруу шинжтэй
**махсаг** ●○○ [тэ.н] мах идэх дуртай
**махсуу** ●○○ [тэ.н] маханд дуртай
**махчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] ном бичгийг үг үсгийн алдаагүй буулгах
**махчин** I.20.1 ●●○ (амь.) [ж.н] махаар хооллогч, ~ амьтан
**махь** I.24.1 ●○○ (амь.) [ж.н] усны үхэр
**мац-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] авирах, дээш ~, оргил өөд ~
**мац-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] мэрийх, хичээх
**мацаг** I.22.1 ●●● (шаш.) [ж.н] буддын шашны ёсонд мах идэхийг цээрлэх санваар
**мацагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] мацаг барих
**мацалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] мацах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**мацамтгай** ●○○ [тэ.н] мацах дуртай
**мацамхай** ●○○ [тэ.н] үе үе мацах зантай
**мацаргана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**мацуу** ●○○ [тэ.н] зүдүү, мөчиг тачиг
**мачий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] чармайх, чадлаараа хичээх
**маш** I.4.1 ●○○ [ж.н] цахиур бууны гал үүсгэх хавчуур төмөр

М

**маш** ●●● [баймж.] нэн, тун, ~ их, ~ сайн
**машид** ●●○ [ц.н] үүрд, нэгмөсөн, бүрмөсөн, ~ баясах
**машуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] хоол хэтэрснээс үүдэх өвчин, хоолны хордлого
**машуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] машуу өвчтэй болох
**машуут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] машуу өвчин тусах
**маяа** I.12.1 ●○○ [ж.н] далны ясны нарийн үзүүр
**маяа** I.12.1 ●○○ [ж.н] ховилтой тосуур, цорго
**маяг** I.6.1 ●●● [ж.н] хэлбэр загвар, янз ~; ааш аяг
**маяг** I.6.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам нарын доод биеэр өмсөх хувцас
**маягла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] элдэв ааш маяг гаргах, аальгүйдэх
**маяглал** I.1.1 ●○○ [ж.н] маяглах үйлийн нэр
**маяглангуй** ●○○ [тэ.н] маягласан байдалтай
**маягт** I.6.1 ●●● [ж.н] тогтсон хэв загвар бүхий албан баримт
**мигуй** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эм муур
**мижилз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] үл мэдэг доголох, хазганах
**мий** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] муурын ерөнхий нэр
**минаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] нэг зүйл богино ташуур
**минж** I.11.4 ●●○ (амь.) [ж.н] мэрэгчийн багийн хулганатай төстэй үнэт үст хөхтөн амьтан
**минжинсэрэв** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нянг нядлах эмийн ургамал, шар түрүү
**минчгэр** ●○○ [тэ.н] хөөнгөрч чинэсэн нь, чинэж улаан хүрэн болсон нь
**минчгэрдүү** ●○○ [тэ.н] минчгэр байрын
**минчий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] минчгэр болох
**минчир-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] чинэж чилж өвдөх, мэдээгүйтэх, мэдээ алдах
**минчүүр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] бие бадайрах, мэдээ алдах
**минчүүрүүлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] эд эрхтэнд эм, тариа хэрэглэн, мэдээ алдуулах арга
**минь** ●●○ [баймж.] ялган дуудах утгатай баймж, аав ~, өл буурал хангай ~
**мис** I.3.4 ●○○ (урга.) [ж.н] гашуун амттай нэг зүйл жимс
**мишвэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] инээмсэглэх, жуумалзах
**мишгэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] үл ялиг инээвхийлэх
**мишил** I.17.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл сэлэм
**мишилз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] инээмсэглэх, мөшилзөх
**мишээ-** II.1.4 ●●● [үй.ү] инээхийн хүндэтгэл
**мовор** I.21.2 ●○○ (амь.) [ж.н] үс нь ноорхой барс
**мовь** I.23.2 ●○○ (урга.) [ж.н] сайхан үнэртэй гоёлын цэцэг
**могдгор** ●○○ [тэ.н] богино болоод чийрэг
**могдой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] могдгор болох
**могжгор** ●○○ [тэ.н] богино тагдгар, ~ хөл
**могжгор** ●○○ [тэ.н] юмны үзүүр огцом муруйсан охор байдал
**могжгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] могжгор болох
**могжгордуу** ●○○ [тэ.н] могжгор байрын
**могжой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] могжгор болох
**могой** I.15.2 ●●● (амь.) [ж.н] урт хорхой, аварга ~, хорт ~; арван хоёр жилийн нэг
**могойдаш** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог, шүхэр хэлбэртийн язгуурын ургамал, халгацай
**могойлзой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] могой загас
**могойт** ●○○ [тэ.н] могой бүхий
**могойчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] могой мэт мурилзан хөдлөх, явах
**могол** I.1.2 ●○○ [ж.н] монгол төрөл хэлтэн
**моголзой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] цөөрмийн шавар, элсэн ёроолын жижиг загас
**моголзуур** ●○○ [тэ.н] малын эвэр нүд рүүгээ мушгиран ургасан нь
**моголцог** I.22.2 ●●○ [ж.н] хүн, амьтны биеэс унжсан, үзүүр мухар, гонзгой, бөөрөнхий зүйл; үзүүр мухар, хэвийн хэмжээнээс богино, гонзгой бөөрөнхий
**моголцогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] моголцог болох
**моголцогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] моголцог болгох
**мототор** ●○○ [тэ.н] мухар, эвэргүй
**моготорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] моготор болох
**моготорло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] моготор болгох
**могц** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**могцгор** ●○○ [тэ.н] богино, могжгор
**могцгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] могцгор болох
**могцой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] могцгор болох
**могьс-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хий бөглөрөн өвдөх
**мод** I.3.2 ●●● [ж.н] уртын хэмжээ
**мод** I.9.2 ●●● (урга.) [ж.н] ой ~, ~ ургамал
**мод** I.9.2 ●●○ [ж.н] даалууны ~, хөзрийн ~
**модгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] сүүлээ өргөн ийш тийш хөдөлгөх
**модгор** ●○○ [тэ.н] богинохон, жижиг
**модлог** ●●○ [тэ.н] ~ ургамал, ~ иш
**модож-** II.16.2 ●○○ [үй.ү] мод элбэгтэй болох
**модой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] модгор болох, хатууран хатах
**модол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] эд бараа, газрыг хэмжээст модоор хэмжих
**модолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] модгор юмны байн байн хөдлөх
**модос** I.26.2 ●○○ [ж.н] модны нягт нарийн хэсэг
**модот** ●○○ [тэ.н] мод бүхий
**модоч** ●○○ [тэ.н] модоор юм хийхдээ сайн, чадамгай
**модош-** II.16.2 ●○○ [үй.ү] модны шинжтэй болох
**модруу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] малын идээд үлдсэн өвсний уг, язгуур; харгана мэт жижиг мод
**модхой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] модны нохой
**модчин** I.2.2 ●○○ [ж.н] мод огтлох, тээвэрлэх ажилтай хүн
**можгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] богино бүдүүн

М

зүйлийн дахин дахин хөдлөх
**можгордуу** ●○○ [тэ.н] можгор байрын
**мойл** I.9.2 ●○○ (урга.) [ж.н] моносны жимсгэнэ
**мойний-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] шулуун биш болох, тахийх
**мойно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] мойногрох, мойног болох
**мойног** ●○○ [тэ.н] моголцог ургасан бүдүүн мухар байдал
**мойногдуу** ●○○ [тэ.н] мойног байрын
**мойногор** ●○○ [тэ.н] үзүүр мухар, богинохон
**мойногор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] мойног болох
**мойногш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] мойног шинжтэй болох
**мойрог** ●○○ [тэ.н] юмны зөөлөн, жижиг байдал
**мойтго** ●○○ [тэ.н] мойтгор, ~ ~ алхах
**мойтгор** ●○○ [тэ.н] хөлийн борви бүтэн тэнийхгүй байдал
**мол** I.1.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] сарны зурхайн хорин найман одны нэг, мүл
**молиго** I.18.2 ●○○ [ж.н] хууран мэхлэх нь, заль, ~ үмхүүлэх
**молигод-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] хуурах, залилах, мадлах
**молмолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] мэлмэлзэх
**молой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ жимс, жигмэд жимс
**молор** I.21.2 ●○○ [ж.н] ~ эрдэнэ
**молтгор** ●○○ [тэ.н] үсгүй мөлгөр
**молтог** ●○○ [тэ.н] гэзэг үс тавиагүй; эвэргүй
**молтогчин** I.20.2 ●●○ (амь.) [ж.н] нэг төрлийн туулай
**молхи** ●○○ [тэ.н] эрдэм номгүй, дорой буурай; болхи, бүдүүлэг
**молцог** I.22.2 ●●○ [ж.н] хазаарын сагалдарга, хөмөлдрөгт унжуулсан чимэг; зарим адгуус амьтны хүзүүнд унжиж ургасан ур
**молцогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] юмнаас молцог мэт зүүгдэн тогтох
**молцогт** ●○○ [тэ.н] молцог бүхий
**монгол** I.1.2 ●●● [ж.н] ~ туургатан, ~ улс, ~ хэл
**монголж-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] монгол нутаг, хэл, зан заншилд идээших
**монголжуу** ●●○ [тэ.н] монголжсон, монголтой төстэй, ~ төрх
**монголорх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] монголоороо бардамнах
**монголч** I.4.2 ●●○ [ж.н] монголыг судалдаг эрдэмтэн
**монголчил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] монголоор орчуулах, монгол аргаар үйлдэх
**монголш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] монгол шинжтэй болох
**монгор** I.5.2 ●○○ [ж.н] монгол төрөл хэлтний нэг
**мондгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] бөөрөнхий зүйлийн бондгонон хөдлөх
**мондгор** ●○○ [тэ.н] бяцхан бондгор, товгор
**мондгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] мондгор болох
**мондгордуу** ●○○ [тэ.н] мондгор байрын
**монди** I.8.2 ●○○ [ж.н] золиг; чөтгөрийн нэгэн зүйл; мөн мониогийн олны утга
**монж-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] хонжин завших
**монжоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] ашиг, хонжоо
**монжуу** ●○○ [тэ.н] мангуу, дүйнгэ
**монио** I.12.2 ●○○ (амь.) [ж.н] сармагчны зулзага
**монос** I.9.2 ●○○ (урга.) [ж.н] навчит мод, жимсийг нь мойл гэнэ
**монтгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] монтгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**монтгор** ●○○ [тэ.н] үзүүр этгээд нь болцгор, бондгор хэлбэртэй
**монтгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] монтгор болох
**монтолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] монтгор юмны байн байн хөдлөх
**монтоохой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] цагаан могой загас
**монхго** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**монхгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] монхгор хамартай хүний элдвээр авирлах, аашлах
**монхгор** ●○○ [тэ.н] хамар нь дундуураа овойж товойсон байдал
**монхгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] монхгор болох
**монхгордуу** ●○○ [тэ.н] монхгор байрын
**монхой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] монхгор болох, хамар нь ~
**монхолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] монхгор хамартай хүн авирлах
**монхор** ●●○ [тэ.н] хамар өндөр бөгөөд бөгтрөгтэй
**монхорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] монхор болох
**монхордуу** ●○○ [тэ.н] монхор байрын
**монцго** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**монцгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] монцгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**монцгор** ●○○ [тэ.н] бөмбийж бөндийсөн бөөрөнхий хэлбэр дүрс, бонцгор
**монцгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] монцгор болох
**монцгордуу** ●○○ [тэ.н] монцгор байрын
**монцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] мал адгуусны эрүүн доор ургасан бонцгор ур; молцог шувууны толгой дахь чандар цацаг
**монцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] моринд зүүлгэх цацагтай чимэг
**монцогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] монцог зүүх, монцог гарах
**монцогт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] монцог ур бий болох
**монцой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] монцгор болох
**монцолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] монцгор юмны байн байн хөдлөх
**монцос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**мончоог** I.18.2 ●○○ [ж.н] түрэг гаралтай угсаатан
**монш** I.4.2 ●○○ (амь.) [ж.н] сармагчны зулзага
**моншгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] моншин байдал гаргах

М

**моншин** ●○○ [тэ.н] мангуу, дүйнгэ, ухаан муутай
**моншир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] моншин болох
**моод** I.9.2 ●○○ [ж.н] хувцасны хийц загвар
**моодгор** ●○○ [тэ.н] богиновтор, бага зэрэг богинохон
**моодой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] моодгор болох
**морд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] моринд ~, цэрэгт ~
**морд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] мордох мэх хийх
**мордол** I.17.2 ●○○ [ж.н] мордох үйлийн нэр
**мордомтгой** ●○○ [тэ.н] ямар нэгэн зүйл дээр үргэлж мордож явдаг зантай
**мордомхой** ●○○ [тэ.н] байн байн мордох дуртай
**морил-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] ихэс дээдсийн явах, ирэхийн хүндэтгэл; суухын хүндэтгэл; үхэхийн цээрлэл
**мориу** ●○○ [тэ.н] зожиг, зэлдэг бус
**морчгор** ●○○ [тэ.н] нүүр царайд үл таашаасан байдал илэрсэн нь
**морчий-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] морчгор болох
**морь** I.28.2 ●●● (амь.) [ж.н] засаж агталсан адуу, хүлэг ~
**морьсог** ●○○ [тэ.н] морь унах дур сонирхол ихтэй, моринд дуртай
**морьт** ●○○ [тэ.н] морь бүхий, ~ цэрэг
**морьтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] морь унасан хүн, ~ баатар
**морьч** I.4.2 ●○○ [ж.н] морь тэжээх хүн
**мох-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] зориг ~, ир ~, ухаан ~
**мохдой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] ноцоргоны овгийн нэг наст ургамал
**мохлог** I.6.2 ●○○ [ж.н] тоо бодох хэрэгсэл, ~ сампин
**мохол** I.21.2 ●○○ [ж.н] төгсгөл, шувтарга
**мохоо** ●●○ [тэ.н] иргүй, даац муутай, ~ өнцөг, ~ хутга
**мохоод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] мохоо болох
**мохоол** I.1.2 ●○○ [ж.н] хутга, сэлэм зэргийн мохоо ир
**мохоор** I.5.2 ●●○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл тамхины ургамал
**мохоор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] мохоо болох
**мохор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] зориг шантрах, халшрах
**мөв** ●○○ [баймж.] ~ мөлчгөр
**мөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] ханын дээд төгсгөлийн хэсэг; байшин барилгын дээврийг хөвөөлж хадсан хөвөө, янз
**мөглөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] магнайвч
**мөгөөрс** I.9.3 ●●● [ж.н] зарим эрхтний хатуу, уян бүрхүүл, холбох эд
**мөгөөрс** I.9.3 ●○○ [ж.н] нялх хүүхдийн буйланд гарсан яр
**мөгөөрст-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хүүхдийн буйланд юм гарах
**мөгөөрст** ●○○ [тэ.н] мөгөөрс бүхий, ~ амьтан
**мөгт** I.3.3 ●○○ (урга.) [ж.н] холтос, хальс нь эмд ордог багавтар тураг мод
**мөгүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] цонх, ширээний ирмэгт хөвөөлсөн мод
**мөгц** I.3.3 ●○○ [ж.н] балин будахад хэрэглэх тос
**мөгц** I.3.3 ●○○ (амь.) [ж.н] мөрөг загасны зулзага
**мөд** ●●● [ц.н] даруй, удахгүй, ~ ирэх
**мөдүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] харвуулын сумны ир
**мөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] бусдыг далдуур хорлон хөнөөх
**мөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] салаа мөчрийг мөчих; шиш зэргийн үрийг ишнээс нь салгах
**мөлгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] мөлгөр юмны гялалзах, гулгарах
**мөлгөр** ●●○ [тэ.н] хурц ирмэггүй, гөлгөр
**мөлгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мөлгөр болох
**мөлгөрдүү** ●○○ [тэ.н] мөлгөр байрын
**мөлж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] яснаас махыг салгаж авах; бусдыг дарлан хөлс хүчийг ашиглах
**мөлжигдөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] бусдад хөдөлмөрөө хэтэрхий бага үнэлүүлэн, дарлагдагч этгээд
**мөлжигч** I.4.3 ●●○ [ж.н] мөлжих этгээд, дарлан ~
**мөлжилт** I.3.3 ●○○ [ж.н] мөлжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**мөлжимтгий** ●○○ [тэ.н] мөлжих дуртай, мөлжиж байдаг зантай
**мөлжлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] мөлжих үйлийн нэр, дарлал ~
**мөлжүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] мөлжиж идэж болохоор мах бүхий яс; бусдыг хохироож олсон олз ашиг, мөлжвөр
**мөлий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] мөлгөр, гилгэр болох
**мөлийлгөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] гадаргуут нь тэгшлэн, өө сэвгүй болгох зориулалтын багаж
**мөлмөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мэлмэлзэх
**мөлөгд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хоосортол цөлмөх; ус, салхинд ирмэг ир нь элж мөлийх
**мөлөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мөлгөр юмны байн байн хөдлөх
**мөлт** ●○○ [д.д.ү] халти, мөчид, лав биш, ~ гишгэх
**мөлтөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] ямар нэгэн юмнаас салгах
**мөлтөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] мултрах, үе ~, аюулаас ~
**мөлтөс** ●○○ [д.д.ү] ам ~, санд мэнд
**мөлүү** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг хүйтэн байдал
**мөлүүн** ●○○ [тэ.н] хүйтэн, зэлгээн, мөлгөр
**мөлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] мөлөх багаж; нэг зүйл буу
**мөлх-** II.7.3 ●●● [үй.ү] хүүхэд ~, өвдгөөрөө ~
**мөлхмөл** ●○○ [тэ.н] мөлхөө
**мөлхөгч** I.4.3 ●●○ (амь.) [ж.н] мөлхөж явдаг амьтад
**мөлхөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] байн байн мөлхөх
**мөлхөлхийл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] байн дахин мөлхөх дүр байдал гаргах
**мөлхөө** I.12.3 ●○○ (урга.) [ж.н] мөлхөж

М

ургадаг нэг зүйл цэцэг
**мөлхөө** ●●○ [тэ.н] мөлхөж буй, ~ хүүхэд
**мөлхөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] хөл гэмтсэнээс гишгэж чадахгүй болох
**мөлчгөр** ●○○ [тэ.н] өө сэвгүй, гөлгөр
**мөлчий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] мөлчгөр болох, гөлийж ~
**мөн** ●●● [тө.ү] батлах утгатай үг
**мөн** ●●○ [хо.үг] ~ бас
**мөн** ●○○ [тө.ү] ~ чанар, уг чанар
**мөнгө** I.25.3 ●●● [ж.н] алт ~; ~ төгрөг
**мөнгөгүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] мөнгөгүй болох
**мөнгөж-** II.8.3 ●●○ [үй.ү] мөнгөтэй болох
**мөнгөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] юмыг мөнгөөр өнгөлөх, бүрэх
**мөнгөлөг** ●●○ [тэ.н] мөнгө шиг өнгөтэй, гялалзсан
**мөнгөр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] мөнгөн өнгөтэй болох
**мөнгөрх-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мөнгөтэйгөөр түрээ барин бардамнах
**мөндгөр** ●○○ [тэ.н] бөндийж, бөөрөнхий болсон нь
**мөндийл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] мөндгөр болгох
**мөндөл** I.17.3 ●●● (амь.) [ж.н] тарвага, бозлогийн зулзага
**мөнделлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] мөндөл гаргах
**мөндөр** I.21.3 ●●● [ж.н] бөөрөнхий үрэл хэлбэртэй буух тунадас
**мөндөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] мөндөр орох
**мөнөө** ●○○ [ц.н] саяа, одоо, өнөөх
**мөнөөх** ●●● [тэ.н] саях, мөн одоох, ~ этгээд
**мөнтгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] мөнтгөр юмны ургэлжлэн хөдлөх
**мөнтгөр** ●○○ [тэ.н] мөлчгөр; хүний нүүр дүгрэг мариатай; малын хондлой тарган
**мөнтөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мөнтгөр юмны байн байн хөдлөх
**мөнх** ●●● [тэ.н] юмс үзэгдлийн хувирахгүй, бат бөх орших чанар, үүрд, эгнэгт
**мөнх** I.3.3 ●○○ (шаш.) [ж.н] найман хөллийн нэг, тэнгэрийг төлөөлнө
**мөнхөж-** II.16.3 ●●○ [үй.ү] мөнх болох, үргэлжид оршин тогтнох
**мөнхөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] мөнхжүүлэх, мөнх болгох, алдар гавьяаг ~
**мөнхөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] мөнх болох, мөнхжих, түүхэнд ~
**мөнхрөө** I.12.3 ●○○ (урга.) [ж.н] зэлийн угт ургах, туулайн бөөр мэт амттай нэг зүйл жимс
**мөнхүү** ●○○ [хо.үг] басхүү
**мөнчлөн** ●○○ [хо.үг] мэдэж буй тэр ёсоор үйлдэх байдал
**мөө** ●●○ ~ ~, үхэр малын мөөрөхөд гарах дуу
**мөөг** I.9.3 ●●● (урга.) [ж.н] доод ургамал, цагаан ~, хортой ~
**мөөгөнцөр** I.21.3 ●●● (урга.) [ж.н] доод зэргийн иш, навчгүй, ногоон эдгүй нэг бүлэг ургамал
**мөөгөнцөрт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мөөгөнцөр бий болох, мөөгөнцрөөр өвчлөх
**мөөгт** I.3.3 ●○○ (амь.) [ж.н] хулсны ятуу
**мөөгт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мөөгөнцөр бий болох
**мөөгт** ●○○ [тэ.н] мөөг бүхий
**мөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] хатуу юмыг бага зэрэг үрэх
**мөөр** I.5.3 ●●○ [ж.н] дугуй юмны хүрээ
**мөөр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] үхэр ~
**мөөрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] тэргэнд мөөр хийх, мөөртэй болгох
**мөөрөлжин** ●●○ [тэ.н] мөөрөн хэлбэртэй
**мөөрт** ●○○ [тэ.н] мөөр бүхий
**мөөхий** I.15.3 ●●● [ж.н] ~ боов, өнгөт ~, цагаан ~
**мөр** I.1.3 ●●● [ж.н] ором, ор тэмдэг, зам ~
**мөр** I.9.3 ●●● [ж.н] дал ~
**мөр** I.1.3 ●○○ [ж.н] хутганы ирийн эсрэг тал
**мөргө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] бурханд ~; хаалга ~; ямаа ~
**мөргөл** I.1.3 ●●● [ж.н] мөргөх үйлийн нэр, сүсэгтэн олны лам хуврагт сүсэглэн даатгасан бишрэл, залбирал
**мөргөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] байн байн мөргөх
**мөргөлдөөн** I.2.3 ●○○ [ж.н] мөргөлдөх үйлийн нэр, тэмцэлдээн, зэвсэгт ~
**мөргөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] мөргөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**мөргөлтөн** I.20.3 ●○○ [ж.н] мөргөлтэй хүн
**мөргөлч** I.4.1 ●○○ [ж.н] мөргөлчин, сүсэгтэн
**мөргөлчин** I.20.3 ●○○ [ж.н] мөргөл хийхээр явaa хүмүүс
**мөргөмхий** ●○○ [тэ.н] мөргөхдөө сүсэгтэй
**мөргөөч** ●○○ [тэ.н] мөргөдөг зантай
**мөргөц-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] үхэр зэрэг амьтад мөргөлдөх
**мөргөцөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] тохойрсон газрын эргэцэг
**мөргүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] хажуу болон тохойрсон газрын эргэцэг
**мөрд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] зам мөрөөр орон явах; ёсчлон биелүүлэх, дагаж ~; гэмтнийг ~
**мөрдлөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] мөрдөх үйлийн нэр, ~ болгох, ~ хийх
**мөрдөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] мөрдөх тушаалтан, байцаан ~
**мөрдөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] мөрдөх үйлийн үр дүнг заасан нэр, ~ явуулах
**мөрдөс** I.26.3 ●●○ [ж.н] цагдаа, цэргийн дүрэмт хувцасны мөрөнд хадсан цолны дэсийг ялгах тэмдэг
**мөрдүүлэгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] араасаа мөрдөн хөөлгөгч
**мөрий** I.15.3 ●●● [ж.н] бооцоо, ~ тавих, ~ алдах
**мөрийц-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] мөрий тавилцах
**мөрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] эгнэн жагсах
**мөрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] монгол бөхийн мөрлөх мэх хийх
**мөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] зам мөрөөр орох,

дагах
**мөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] мөрөн дээрээ тавих тохох, мөрөвчлөх; мөрөөрөө цохих
**мөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] мэсийн мөрөөр нь цохих
**мөрлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] мөрөн дээгүүрээ даруулсан бүс, даруулга, мөрөвч
**мөрөвч** I.32.3 ●○○ [ж.н] үүрч хэдрэх оосор; эхнэр хүний дээлийн мөрөнд хийх махир мод
**мөрөвчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] юмыг мөрөндөө эгэлдрэглэх, мөрөвч зүүх
**мөрөг** I.21.3 ●●○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**мөрөгшин** I.16.3 ●○○ (амь.) [ж.н] бугын тугал
**мөрөн** I.20.3 ●●● [ж.н] голоос том, далай тэнгист цутгадаг урсгал их ус
**мөрөөд-** II.6.3 ●●● [үй.ү] хүсэн санах, дурсан санагалзах
**мөрөөдөл** I.17.3 ●●● [ж.н] ямар нэг зүйлийг хийхийг зөгнөн хүсэж буй нь, хүсэл ~, ~ төдий
**мөрөөс-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] хүсэх, мөрөөдөх
**мөрөөсөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] ямар нэг зүйлийг маш ихээр хүсэн мөрөөдөх нь, хүний ~ болох
**мөрт** ●○○ [тэ.н] мөр бүхий, буяны ~, цагаан ~, хар ~
**мөртөө** ●○○ [хо.үг] тийм байтлаа
**мөрч** I.4.3 ●○○ [ж.н] мөр хөөж мөшгөхдөө сайн хүн, нохой
**мөс** I.9.3 ●●● [ж.н] хөлдсөн ус, ~ хагарах; ~н: мөс шиг гөлгөр тунгалаг шинж
**мөс** I.9.3 ●●● [ж.н] хүн чанар, ханилгаа, хүний ~
**мөс** I.9.3 ●○○ [ж.н] сумны ~
**мөсөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] ямар нэг юмыг мөсөнд хадгалах
**мөст-** II.7.3 ●●● [үй.ү] мөс тогтох, гол мөрөн ~
**мөст** ●○○ [тэ.н] мөс бүхий
**мөстлөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] мөстөх үзэгдэл, ~ ийн үе
**мөстөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] мөстөх үйлийн нэр
**мөстөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] мөстөх үйлийн үр дүнг заасан нэр, мөстсөн байдал
**мөтөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] сумны хоёр этгээдийн ир
**мөх-** II.6.3 ●●● [үй.ү] бөхөх, сөнөх, устах
**мөхгөр** ●○○ [тэ.н] дотогшоо муригар, бөгтөр
**мөхгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мөхгөр болох
**мөхгөрдүү** ●○○ [тэ.н] мөхгөр байрын
**мөхлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] үр тарианы ширхэг
**мөхлөгдүү** ●○○ [тэ.н] мөхлөг мэт
**мөхлөгж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] мөхлөгтэй болох
**мөхлөгт** ●○○ [тэ.н] мөхлөг бүхий, ~ ургамал
**мөхлөгчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] нэг нэг мөхлөгөөр тоолох, ялгах шилэх
**мөхмөл** ●○○ [тэ.н] мөхсөн, үхмэл
**мөхөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] ~ сүйрэл
**мөхөөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] сүйрэл, сөнөөл
**мөхөөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] шингэн юмны зайрмагтахын өмнөх төлөв
**мөхөөлдөс** I.26.3 ●●● [ж.н] сүүг тусгай аргаар боловсруулж хөлдөөсөн хүнсний бүтээгдэхүүн
**мөхөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] мөхийсөөр тал цагариг мэт болох
**мөхөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] мухар болох; толгойгүй болох
**мөхөс** ●●● [тэ.н] дутуу, дорой буурай
**мөхөст-** II.7.3 ●●● [үй.ү] мөхөс болох, хүчин ~
**мөхөц** I.19.3 ●○○ (амь.) [ж.н] мөрөг загасны зулзага
**мөхрүү** I.12.4 ●○○ (амь.) [ж.н] гам загасны эм
**мөхсөд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] хүч ~, санаа ~
**мөч** I.11.3 ●●● [ж.н] гар хөл, үе ~, дөрвөн ~
**мөч** I.4.3 ●●● [ж.н] цаг хугацааны нэгж, цаг ~, баярт ~
**мөч-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] модны салаа мөчрийг цавчих
**мөчиг** ●●○ [тэ.н] арай чарай, дөнгөн данган; дутуу, ~ тачиг
**мөчигд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мөчиг болох
**мөчигдүү** ●○○ [тэ.н] мөчиг байрын
**мөчид** ●●○ [тэ.н] дутмаг
**мөчил** I.17.3 ●○○ [ж.н] давжаа жижиг биетэй хүүхэд
**мөчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] мөч мөчөөр салгах
**мөчилд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] давжаа жижиг болох
**мөчир** I.21.3 ●●● [ж.н] ургамлын салаа; аливаа юмны салаа салбар, ~ салаа
**мөчирлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] ургамлын мөчир салаалах; салбарлах
**мөчирлөг** ●○○ [тэ.н] мөчир ихтэй саглагар
**мөчирх-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] мөч чацаараа давуурхах
**мөчлөг** I.5.3 ●●● [ж.н] жарны тооллын ёсны арван хоёр жил; нэг үе
**мөчлөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] мөчлөг тохиолдох, жил орох
**мөчөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] мөрий, мэлзээ
**мөчөөрх-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] атаархах, сөргөлдөх
**мөчүү** ●○○ [тэ.н] арай дөнгөж, ~ тачуу
**мөчүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] мөчүү болох
**мөшгө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] мөрдөж ~
**мөшгө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] мөшгөөр хийх
**мөшгөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] мөшгөх үйлийн нэр
**мөшгөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] мөшгөх үйлийн үр дүнг заасан нэр, мөшгөө
**мөшгөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] мөшгөх үйл ажиллагаа
**мөшгөөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] хажаас, эмжээр
**мөшгөөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] мөшгөөр хийх
**мувга** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл жимс
**мугалзар** ●○○ [тэ.н] мал, амьтны эвэр чихнийхээ урдуур доош унжин ургасан гажуу байдал
**мугжгар** ●○○ [тэ.н] тарган пагдгар
**мугжий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] мугжгар болох
**мугуйд** ●●○ [тэ.н] зөрүүд тэнэг, мунайд
**мугуйд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хүчир авир гаргах, мундагдах, гутгэн гүжирдэх
**мугуйдад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] мугуйд болох
**мугуйдуу** ●○○ [тэ.н] мугуйд байрын

М

боловсруулаагүй алт
**нахь-** II.14.1 ●○○ [үй.ү] ахих, дахих
**нахь** I.24.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хуягт зараа: шоргоолжин идшитэн нэг зүйл амьтан
**нач** I.4.1 ●○○ [ж.н] алтан саагаар хээ гарган нэхсэн торго
**начигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дуу мэт маш доргилттой үргэлжилсэн чимээ гарах; хурдлах
**начин** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл махчин шувуу, ~ шонхор
**начин** I.20.1 ●●○ [ж.н] монгол бөхийн цол
**начуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] хавтаст торго, дагуу зурдас бүхий торго
**ная** ●●● [то.н] тооны нэр
**наяд** ●●● [то.н] тооны нэр, бум
**нивш-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] занчих, гөвших
**нившир-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] багшрах, дүүрэх
**нившир-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] залхуурах, нозоорох, ихэд зодох
**нигуут** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хулсны ятуу
**нигүүлс-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] энэрэх, өршөөх
**нигүүлсэл** I.17.4 ●●● [ж.н] энэрэл ~
**нигүүлсэнгүй** ●○○ [тэ.н] энэрэнгүй, нинжин сэтгэлтэй
**нигүүлсэхүй** ●●● [то.н] тавин дөрвөн оронтой тооны нэр
**нигүүлсэхүй** I.15.4 ●○○ [ж.н] нигүүлсэх үйлийн нэр, өршөөн ~
**нигш-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] эвгүй амт, үнэр орох
**нигшир-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] чанар муудах, ялзрах
**нигширмэл** ●○○ [тэ.н] чанар муудан, үнэр амт орсон нь
**нигшмэл** ●○○ [тэ.н] нигшсэн байдал
**нигшүүн** ●○○ [тэ.н] муудсан үнэр, эхүүн амттай
**нидрүүл** I.1.4 ●●○ [ж.н] нухаж үрэхэд зориулсан хэдрэгийн ир мэт хавтгай үрүүл
**нидрүүлд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нидрүүл хэрэглэх
**нидрүүлэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] нидэрч угаах хэрэгсэл
**нидрүүлэгд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нидрүүлгээр угаал үйлдэх
**нидрэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] нидрэх хэрэгсэл
**нидрэгд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нидрэгээр үйлдэх
**нидэр** I.21.4 ●○○ [ж.н] барим тавим бодит зүйл
**нидэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] хүчлэн дарж үрэх, нухах
**нидэргээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] нидрэх үйлийн нэр
**нидэч-** II.16.4 ●○○ [үй.ү] байн байн нидрэх
**нижгэр** ●○○ [тэ.н] сүртэй, том
**нижигнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] түжигнэн хүчтэй дуугарах, тэнгэр ~

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **нижигнэх, нужигнэх** | ни(нир, нүр)- гэсэн авиа дууриайх идэвхгүй язгуурт -жигнэ гэсэн дагавар залгахад шууд залган нижигнэ гэж бичнэ. Үүнд үгийн дунд **ж,ч,ш**-ийн ард эгшиг бичих шаардлага гарвал и-гээс өөр эгшиг бичихгүй гэсэн дүрэмтэй. |
| × | **нижгэнэх** | |

**нижигнээн** I.2.4 ●●● [ж.н] үргэлжлэн нижигнэх чимээ, түжигнээн
**ний-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] нусаа хүчлэн гаргах
**нийвий** I.15.4 ●●○ [ж.н] шавар зэрэг зуурсан зүйлийг жигд тараах багаж хэрэгсэл
**нийвийд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] нийвийгээр шавар түрхэх, илж тэгшлэх
**нийгэм** I.17.4 ●●● [ж.н] хүмүүсийн амьдрал, үйл ажиллагааны түүхэн ёсоор хөгжин буй хэлбэр; бүгд, нийтээр
**нийгэмлэг** I.5.4 ●●● [ж.н] олон түмний зохион байгуулалттай байгууллага
**нийгэмч** ●○○ [тэ.н] нийгмийн төлөө сэтгэл тавьдаг, нийгэм нийтээ боддог
**нийгэмчил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] нийгмийн болгох; нийтийн болгох
**нийгэмш-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] нийгмийн шинжтэй болох, нийгэмд дасан зохицох, нийт даяарт тархах
**нийдэм** I.17.4 ●○○ [тө.ү] нийт даяар
**нийл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] нэгдэх, хамтрах; тохирох, таарах, бүлэглэх, хуйвалдах
**нийл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] хутга мэсийг билүүнд хавирч хурцлах
**нийлбэр** I.5.4 ●●● [ж.н] ~ дүн, тооны ~
**нийллэг** I.5.4 ●●● [ж.н] нийлэх үйлийн нэр; тохиол учрал; нийлсэн газар
**нийлмэл** ●○○ [тэ.н] нийлж бүтсэн нь, ~ өгүүлбэр, ~ бүтэц
**нийлүүлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] хээлтүүлэг
**нийлүүлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] нийлүүлэх үүрэгтэй хүн
**нийлүүлэлт** I.3.4 ●●● [ж.н] эрэлт ~
**нийлүүлээч** I.4.4 ●○○ [ж.н] бялдуучлан дагагч хүн
**нийлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хутга, мэс хурцлах багаж
**нийлүүрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нийлүүрээр хурцлах
**нийлц** I.3.4 ●○○ [ж.н] өөр хоорондоо нийлэх, авцалдах чанар
**нийлэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] химийн аргаар гаргаж авсан эд
**нийлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] судалгаа шинжилгээний нэгтгэн дүгнэх арга
**нийлэгж-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] нийлэг болох
**нийлэгш-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] нийлэг шинжтэй болох
**нийлэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] нийлэх байдал, нийлмэл цогц
**нийлэмж** I.4.4 ●○○ [ж.н] нийц, зохис; утгын ~

Н

**нийлэнгэ** ●○○ [тэ.н] нийлсэн байдалтай
**нийнтгэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] дарамтад орох
**нийнтэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] айх, эмээх байдалд оруулах хүчин зүйл
**нийнтэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] нийнтгээр нь далайлган сүрдүүлэх
**нийслэл** I.1.4 ●●● [ж.н] улсын засаг захиргааны төв, хот
**нийт** ●●● [тө.ү] бүгд, бүх
**нийтгэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] дээс, утасны эрчмийг нийлүүлж имрэх
**нийтгэмэл** ●○○ [тэ.н] эрчилж имрэн нийтгэсэн зүйл
**нийтгэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] аяндаа нийлж их болох
**нийтлэг** ●●● [тэ.н] нийтэд түгээмэл, ~ тал, ~ загвар
**нийтлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] хэвлэн ~
**нийтлэл** I.1.4 ●●● [ж.н] бичлэгийн нэг төрөл
**нийтлэлч** I.4.4 ●●● [ж.н] нийтлэл бичигч
**нийтэл-** II.11.4 ●●● [үй.ү] нийтийн хүртээл болгох, бичиг зохиол зэргийг хэвлэн тархаах
**нийтэч** ●●● [тэ.н] хамтач, нөхөрсөг
**нийц** I.3.4 ●●○ [ж.н] эв найр, зохирол
**нийц-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] зохицох, тааламжтай байх, санаанд ~, хууль дүрэмд ~, зүйд ~
**нийцвэр** I.5.4 ●○○ [ж.н] нийц, нийлэмж
**нийцүү** ●○○ [тэ.н] эв эе сайтай
**нийцэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] зохицон нийцэх үйлийн нэр, зохистой байдал
**нийцэрхэг** ●○○ [тэ.н] нийцэхдээ сайн
**нийцэт** ●○○ [тэ.н] нийц бүхий
**нийч** I.4.4 ●○○ (урга.) [ж.н] улаан цагаан хоёр зүйл бүхий нэгэн зүйл цэцэг
**нил** ●●● [тэ.н] ягаан өнгө, ~ өнгөтэй бэх
**нил** I.1.4 ●●○ (урга.) [ж.н] эмийн ургамал, дамиг, ~ цэцэг
**нил** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**нилхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] нигшсэн үнэр ханхийх
**нилхэг** ●○○ [тэ.н] идээний үнэр, амт, муудсан нь
**нилхэгт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нилхэг амт үнэртэй болох
**нилхэгш-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] нилхэг шинжтэй болох
**нилэг** ●○○ [тэ.н] муухай, эхүүн, ~ үнэр
**нимбэг** I.5.4 ●●● (урга.) [ж.н] жимс нь исгэлэн амттай, анхилам үнэртэй, мөнх ногоон бут мод
**нимгэвтэр** ●○○ [тэ.н] нимгэн байрын, ~ цаас
**нимгэд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] нимгэн болох
**нимгэл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] нимгэн болгох, хувцсаа ~
**нимгэн** ●●● [тэ.н] зузааны эсрэг утга; арвин биш
**нимгэндүү** ●○○ [тэ.н] нимгэн байрын
**нимгэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] нимгэн болох
**нимгэс-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] нимгээх, улмаар нимгэн болох
**нимгэт-** II.6.4 [үй.ү] нимгэн шинжтэй болох
**нинж** ●○○ [тэ.н] нинжин; ~ сэтгэл
**нинжин** ●○○ [тэ.н] хүнлэг, өрөвч сэтгэл
**нинчүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] хүр хорхойн шүлсээр нэхсэн торго
**нир** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**ниргэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цахилгаан цахих, аянга буух, тэнгэр ~
**ниргэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] аюул нэрвэх, бут ~
**ниргэл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] олонтоо ниргэх
**ниргэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] ниргэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**ниргэлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] ниргэх үйлийн нэр
**нирд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**нирдхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] гэнэт огцом нирхийх
**нирун** I.2.1 ●○○ [ж.н] Монгол угсаатны эртний улс
**нирхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] нир нир хийсэн чимээ гарах
**нис-** II.6.4 ●●● [үй.ү] дүүлэн ~, халин ~
**нисгэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] онгоц жолоодогч
**нисгэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] нисэн халих юм
**нислэг** I.5.4 ●●● [ж.н] нисэх үйлийн нэр, онгоцны ~, ~ хийх
**нисэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] нисдэг юм
**нисэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] нисэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**нитгэл** I.1.4 ●●● [ж.н] шингэний тунаж өтгөрсөн хувь, шөлний ~
**нитгэлт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нитгэлтэй болох
**нитгэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] утас ~, дээс ~
**нитгэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] арьс зулгарах, шалбарах
**нитэг** I.21.4 ●●● [ж.н] өтгөрсөн юм
**нитэгд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] өтгөн нитэг болох
**нишил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] гашлах, исгэлэн үнэртэх
**нишин** I.16.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг иштэй олон наст өвслөг ургамал, хэрээн нүд
**нишингэ** I.18.4 ●●● (урга.) [ж.н] өвслөг ургамал, чихрийн ~
**нов** I.1.2 ●○○ (амь.) [ж.н] олби, живтэй төстэй нэг зүйл амьтан
**новш** I.11.2 ●●● [ж.н] хог, ловш
**новшир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] новш их болох
**новшит** ●○○ [тэ.н] новш бүхий
**ногд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] оногдох
**ногдвор** I.5.2 ●●○ [ж.н] ногдсон юм, хувь ~
**ногдол** I.17.2 ●●● [ж.н] оногдож буй юм, оногдол хувь, ~ ашиг
**ногоо** I.12.2 ●●● [ж.н] зүлэг ~, хүнсний ~
**ногоовор** ●○○ [тэ.н] хар туяатай ногоон өнгө
**ногооврдуу** ●○○ [тэ.н] ногоовор шинжтэй
**ногоовтор** ●○○ [тэ.н] ногоон байрын
**ногоод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] ногоон болох
**ногоож-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] ногоо элбэгжих
**ногоолдой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] ногоон өнгөтэй нэг зүйл бялзуухай
**ногоолзой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] шавж нахиагаар хооллодог нүүдлийн жижиг шувуу

Н

**ногоолин** I.16.2 ●○○ [ж.н] зэсийн бал
**ногоолог** ●○○ [тэ.н] ногоовтор маягийн
**ногоолой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] мануулын зулзага; манжуухай ч гэнэ
**ногоон** ●●● [тэ.н] өнгө, ~ цай, ~ хас, ~ ургамал
**ногоор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] ногоон болох, газар ~, мах ~
**ногоочин** I.20.2 ●●● [ж.н] ногоо таригч
**ногт** I.9.2 ●●● [ж.н] морины толгойд зүүх гархи зуузайгүй оосор, суран ~
**ногтол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] ногт зүүх; юмыг хэдэн тийш нь солбицуулан баглах, уях
**ногтос** I.26.2 ●○○ [ж.н] намар цагийн гөрөөсний арьс
**ногтруу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] элгэн тус газраа хар толботой, шаравтар эрээн шувуу
**ногуул** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] шилүүсний зулзага
**ноднин** ●●● [ц.н] өнгөрсөн жил
**ноёгтой** I.15.2 ●○○ [ж.н] ноён хүний эхнэр, хатагтай
**ноёл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] зонхилох, захирах, ноён суух
**ноёлог** ●○○ [тэ.н] ноёрхог, ноёрхуу; уулын гол өндөрлөг, ~ уул
**ноёлогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] ноёлох үйлийг гүйцэтгэгч
**ноёлол** I.17.2 ●○○ [ж.н] ноёлох үйлийн нэр
**ноёлонгуй** ●○○ [тэ.н] ноёлсон байдалтай
**ноёлуу** ●○○ [тэ.н] ноёрхон захирах зантай
**ноён** I.2.2 ●○○ [ж.н] ~ хүн, ~ нуруу, ~ оргил
**ноёнтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] ноёны хүндэтгэл нэр, эзэн ~
**ноёнч** ●○○ [тэ.н] эзэрхэн дээрэлхэх зан бүхий
**ноёрх-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ноёлох, эзэрхэн захирах; ихэнх хувийг эзлэх, давамгайлах
**ноёрхог** ●○○ [тэ.н] ноёрхох зантай, ноён зантай
**ноёрхогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] ноёноороо түрээ баригч
**ноёрхол** I.17.2 ●●● [ж.н] ноёрхох үйлийн нэр, эзэрхэл, ~ тогтоох
**ноёхон** I.20.2 ●○○ [ж.н] гүнгийн эхнэр; ноёны охин, авхай
**ножид** I.19.2 ●○○ [ж.н] ёж, егөө
**нозоор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] халуун дулаанаас бие хүндрэх, залхуу хүрэх
**нозооронгуй** ●○○ [тэ.н] нозоорсон байдалтай
**нойр** I.9.2 ●●● [ж.н] унтах ~, зүүд ~
**нойр** I.9.2 ●●● [ж.н] хүн, амьтны ходоодны доор наалдсан булчирхай
**нойргүйд-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] нойр хулжих
**нойргүйдэл** I.17.4 ●●● [ж.н] нойр хулжих өвчин
**нойрмог** ●○○ [тэ.н] нойроос гүйцэд сэрээгүй, ~ зүүрмэг
**нойрмогдуу** ●○○ [тэ.н] нойрмог байрын
**нойрмогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] нойрмог байдал гаргах, сэрж ядах
**нойрс-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] унтахын хүндэтгэл
**нойрсомтгой** ●○○ [тэ.н] нойрсох дуртай
**нойрсуулалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] нойрсуулах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**нойрт** ●○○ [тэ.н] нойр бүхий
**нойрхой** I.15.1 ●○○ [ж.н] ~ найлзуур: нойр булчирхай
**нойт** ●○○ [тэ.н] чийг даасан, норсон нь, ~ даах
**нойтовтор** ●○○ [тэ.н] нойтон мэт, чийгтэйвтэр
**нойтогно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] нойтон болох, чийглэх; улиглах, баширлах
**нойтод-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] нойтон болох
**нойтон** ●●● [тэ.н] хуурайн эсрэг утга, норсон нь
**нойтондуу** ●○○ [тэ.н] нойтон байрын
**нол** I.1.2 ●○○ [ж.н] алтан утсаар нэхсэн торго, нолом
**нолго** ●○○ [д.д.ү] гэнэт, маш их, ~ чанах, ~ баяжих
**нолго** I.18.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөөгийн хувцсанд зүүх хонгио
**нолом** I.17.2 ●○○ [ж.н] алтан утсаар нэхсэн хоргой торго, нол
**нолх** I.3.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөөгийн сүүжний тушаа уяж дуугаргах төмөр хонгио
**нолцгор** ●○○ [тэ.н] дорой, яданги
**нолчгор** ●○○ [тэ.н] номхон, буурай
**нолчгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] нолчгор болох
**нолчилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] дорой байдлаа байнга гаргах
**ном** I.1.2 ●●● [ж.н] эрдэм ~, ~ судар
**номин** I.2.2 ●●● [ж.н] есөн эрдэнийн нэг
**номин** I.16.2 ●○○ (амь.) [ж.н] зурамтай төстэй, жижиг нүдтэй нэг зүйл оготно, сохор ~
**номло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] номыг сэнхрүүлэн мэдүүлэх; учир чанарыг ухуулан сургах
**номлогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] ном номлох хүн
**номлол** I.1.2 ●●● [ж.н] сургаал, зохиол
**номой** ●○○ [тэ.н] номхон, дорой, бядуу
**номойд-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] номой байх
**номойдуу** ●○○ [тэ.н] номой байрын
**номойчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] номойг нь далимдуулах
**номорх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ном ихтэй болох
**номт** ●○○ [тэ.н] ном бүхий; ~ дээл
**номтон** I.20.2 ●●○ [ж.н] бурхны ~, буруу ~
**номход-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] номхон болох
**номхон** ●●○ [тэ.н] ааш авир дөлгөөн, тогтуун
**номхор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] номхон болох, эмнэг ~
**номхотго-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] эрхэндээ оруулах

Н

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **номхотгох** | ● номхон гэсэн үгийн үндсэнд **-д** дагавар залгахад **-н** сугарч номход гэж бичнэ.<br>● номход гэсэн үндсэнд бусдаар үйлдүүлэх хэвийн **-го** дагавар залгахад сул дуутай гийгүүлэгч -д нь ондоошин чанга дуугүй -т болон номхотго гэж бичнэ.<br>● Эгшгээр төгссөн үндсэнд тодотгон холбох -х нөхцөлийг шууд залгана. |
| × | **номхтгох** | |
| × | **номхтогох** | |

**номхотгогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] номхотгох үйлийг гүйцэтгэгч, догшныг ~
**номхотгол** I.1.2 ●○○ [ж.н] номхотгох үйлийн нэр
**номхруулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] номхон болгогч
**номчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] номхон дарууг нь ашиглах, зөөлчлөх
**номч** ●○○ [тэ.н] ном зохиогч, аугаа эрдэмтэн; номын утгыг мэдэгч
**номчирх-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] номч байдал гарган аашлах
**номчирхог** ●○○ [тэ.н] номчирхох зан гаргадаг, номчирхох дуртай
**нонгис** I.9.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нохой мангис, нэг зүйл дорго
**ноол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] юмыг байн байн нухлах, эрхэлж ~, ноцож ~
**ноололдой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] агнуурын шувуу
**ноололдоон** I.2.2 ●○○ [ж.н] ноололдох үйлийн нэр, барьцалдаан
**ноолор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] хөглөрөх, ноолуур мэт болох
**ноолорхой** ●○○ [тэ.н] ноолорсон байдалтай
**ноолуур** I.5.1 ●●● [ж.н] зарим амьтны зөөлөн унгирал үс, ямааны ~
**ноолуурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ноолуурыг нь авах
**ноолуурлаг** ●○○ [тэ.н] ноолуур ихтэй
**ноолуурт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ноолуур бүхий болох
**ноор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] ноорхой болох
**ноор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] малын үс, ноос гуужих
**ноорог** I.22.2 ●●● [ж.н] бичиг зохиолын засварлаагүй навтраг эх
**ноорогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ноорог болгох, бичгийн эх ~
**ноорохой** ●○○ [тэ.н] ихэд урагдаж навтарсан нь
**ноорс** I.9.2 ●○○ [ж.н] бялзуухайн ноосоор нэхсэн торго, ~ торго
**ноорс** I.9.2 ●○○ [ж.н] шувууны чандрын ноолуур
**ноорсгоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**ноорслог** ●○○ [тэ.н] ноорс ихтэй
**ноорхой** ●○○ [тэ.н] нооронхой, уранхай
**ноос** I.9.2 ●●● [ж.н] үс ~, ~ ноолуур, ~н цамц, ~н бээлий, ~н даавуу
**нооослог** ●○○ [тэ.н] ноос ихтэй
**ноосол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] ноосыг нь авах, мал ~
**ноосор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] бөс элэгдэж, ноос мэт зөөлөн унгирал болох
**ноосорхог** ●●○ [тэ.н] үс ноос ихтэй
**ноот** I.9.2 ●○○ [ж.н] аль нэг улсын засгийн газраас нөгөө улсын засгийн газарт явуулах албан бичиг
**ноот** I.9.2 ●○○ [ж.н] хөгжмийн аялгуу зориулалтын шугамтай цаасанд тэмдэглэдэг тэмдэг
**ноохой** I.15.2 ●●○ [ж.н] мэрэгчдийн хэвтэр, хулганын ~
**ноохойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] ноохой засах, ноохой хийх
**нор-** II.3.2 ●●● [үй.ү] нойтон болох, ус чийг нэвтэрч шингэх
**норгодос** I.26.2 ●○○ [ж.н] нялх хүүхдийн шээс, баас
**норомтгой** ●○○ [тэ.н] норохдоо хялбар, чийг даах нь муухан
**норомхой** ●○○ [тэ.н] норохдоо хурдан
**норхой** I.15.2 ●○○ [ж.н] үс ноос тачир, шингэн
**норхойт-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] үс нь охор шингэн болох
**нот** ●○○ [тэ.н] хатуу чанга, тууштай, тээнэгэлзэх явдалгүй, бат ~
**нотод** ●○○ [тэ.н] чанга, тууштай, батад
**нотол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] батлах, бат болгох
**нотолгоо** I.12.2 ●●● [ж.н] нотлох баримт
**нохил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] эхнэр хүний зөөлөн, аядуун аашлах; аятай янзтай алхах
**нохиот-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] сүжрэх, сүлбээлдэх
**нохой** I.15.2 ●●● [ж.н] хоточ ~, ~ зан
**нохойрх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] нохой зан гаргах
**нохойт-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] нохой зан гаргах, нохой зантай болох
**нохойчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] хойноос нь элдэн хөөх; усанд самардаж сэлэх
**ноц-** II.6.2 ●●● [үй.ү] шатах, гал авалцах
**ноцгоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**ноцолдоон** I.2.2 ●○○ [ж.н] ноцолдох үйлийн нэр
**ноцолдооч** ●○○ [тэ.н] ноцолдохдоо сурамгай; барилдаанч
**ноцомтгой** ●○○ [тэ.н] амархан асаж шатдаг; ноцож халдах зантай
**ноцомхой** ●○○ [тэ.н] амархан ноцдог
**ноцон** I.16.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бут мод
**ноцоовор** I.21.2 ●○○ [ж.н] гал түлэхэд урьдаар асааж ноцоох зүйл
**ноцоогуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] гал асаах хэрэгсэл, асаагуур
**ноцоолго** I.18.2 ●○○ [ж.н] ноцоодог юм; гэрэл чийдэн асаах хэрэгсэл
**ноцоохой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**ноцоргоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст

Н

өвслөг ургамал
**нөгөө** ●●● [тө.ү] ~ талаар; ~ хүн; ~ ертөнц
**нөгөөдөр** ●●● [ц.н] маргаашийн дараах өдөр
**нөгөөтээгүүр** ●●○ [о.н] нөгөө талаар, үүнээс гадна
**нөгөөх** ●●● [тэ.н] нөгөөдөх, өөр бусад; мөнөөх, өнөөх
**нөгч-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] өнгөрөх, нас ~, цаг ~
**нөж** I.4.3 ●●● [ж.н] бүлэгнэж өтгөрсөн цус
**нөжид-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] нөж түрхэх
**нөжир-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] цус өтгөрөн бөөгнөрөх
**нөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] галын дөл, сор
**нөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] ус салхинд элс шороо хорголзох
**нөлд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] галын дөлөөр халаах
**нөлөө** I.12.3 ●●● [ж.н] ямар нэг юмнаас нөгөөд үзүүлэх чадал, ~ тогтоох
**нөлөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] галын илч
**нөлөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] саа өвчин
**нөлөө** ●●○ [тэ.н] толинд туссан дүрс этгээд гаж харагдах байдал
**нөлөөд-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] нөлөө нь хүрэх
**нөлөөл-** II.4.3 ●●● [үй.ү] юмны нөлөө хүрэх, халдах, байгальд ~, харилцаанд ~
**нөлөөлөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] нөлөөлөх үйлийн нэр
**нөлөөт** ●○○ [тэ.н] нөлөө бүхий
**нөлөөт-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] нөлөөтэй болох
**нөлт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] галын нөл гарч шатах
**нөмгөд-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] нөмгөн болох
**нөмгөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] дээлийн бүс, товч бүчийг тайлах
**нөмгөн** ●○○ [тэ.н] дээлээ бүсэлж, товчлоогүй өмссөн нь
**нөмгөр** ●○○ [тэ.н] нөмөрч бүрхсэн нь
**нөмгөр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] нөмгөн болох
**нөмөр** I.21.3 ●●● [ж.н] жавар халхалсан юм; бусдын нөлөө, асрамж
**нөмөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] хучих, хэдрэх, бүрхэх
**нөмөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] нөмөр газар хоргодох
**нөмөрдүү** ●○○ [тэ.н] нөмөртэй байрын
**нөмөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] нөмөр газраар явах; нөмөр хийх
**нөмөрлөг** ●○○ [тэ.н] нөмөр сайтай
**нөмрөг** I.5.3 ●●● [ж.н] хувцасны гадуур нөмрөх өмсгөл; хатдын гоёлын хувцас; эсгий ~
**нөмрөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] нөмрөг нөмрөх
**нөө-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] нөөцлөх, хадгалах; гамнах, хүчээ ~, биеэ ~
**нөөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] нөөж хураасан зүйл
**нөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] салхины дороос сөрөн салхилах
**нөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] нөмөр газар хуйлран салхилах
**нөөлөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] нөмөр газар хурган үлээх салхи
**нөөлөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] бусдын нөлөө, тус дэм, нөмөр ~
**нөөлөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] нөөлөг салхи дайрах; галын утаа, дөл салхинд давтагдан эргэж хүргах
**нөөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] нөөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**нөөмөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] нөөж хадгалсан зүйл, нөөц
**нөөц** I.3.3 ●●● [ж.н] ~ баялаг, хүний ~, байгалийн ~
**нөөцлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] нөөцлөн хадгалах зүйл
**нөөцөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] нөөц болгон хадгалах
**нөөш** I.11.3 ●○○ [ж.н] дараа хэрэглэхээр дарсан хүнсний зүйл
**нөөшил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] нөөш бэлтгэх, нөөцлөх
**нөөшлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] нөөшлөх бодис
**нөр** ●○○ (баймж.) [ж.н] тэсвэр, зүтгэл, ~ хөдөлмөр
**нөр** ●○○ [тэ.н] амар салахгүй, нуршуу, ужиг, зөрүүд
**нөр-** II.3.3 ●●○ [үй.ү] шаргуу хөдөлмөрлөх; гөжүүдлэх; нуршин ярих
**нөр-** II.3.3 ●○○ [үй.ү] мурийх, хазайх, далийх
**нөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] нөр их ажиллах
**нөрмөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] ноос, олсоор нэхсэн бараа
**нөрөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] цэцэг өвчнөөс тогтсон сорви
**нөрөө** ●○○ [тэ.н] нуршуу; зан авир зөрүү хөшүүн
**нөрүү** ●○○ [тэ.н] муруй, хазгай, далиу
**нөсөө** I.12.3 ●●● [ж.н] өөрчлөлт, хувиралт; ~ толбо
**нөсөөт** ●●○ [тэ.н] нөсөө бүхий
**нөх-** II.6.3 ●●● [үй.ү] нөхөөс тавих; орлох
**нөхвөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] нөхөх юм, нэмүүр
**нөхвөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] нэмэр, нөхвөр болгох
**нөхөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] нөхөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**нөхөөс** I.9.3 ●●● [ж.н] нөхөж битүүлэн тавих зүйл
**нөхөөсөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] нөхөх, нөхөөс тавих
**нөхөөст** ●○○ [тэ.н] нөхөөс бүхий
**нөхөр** I.21.3 ●●● [ж.н] хань ~, найз ~
**нөхөрлө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] нөхөр найз бололцох
**нөхөрлөл** I.1.3 ●●● [ж.н] нөхөрлөх үйлийн нэр
**нөхөрсөг** ●●○ [тэ.н] нөхрийн чанар сайтай, найрсаг
**нөхөц-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] үл салах, зууралдах, салахгүй ханьсах
**нөхцөл** I.1.3 ●●● [ж.н] ~ шалтгаан, ~ дагавар
**нөхцөлт** ●○○ [тэ.н] нөхцөл бүхий
**нуга** I.18.1 ●○○ [ж.н] чийг ихтэй, өвс ногоо

Н

сайн ургадаг булан тохой газар
**нуга** ●○○ [д.д.ү] ~ дарах, ~ цохих
**нугал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] эвхэж нугалаас гаргах, тахийлган матируулах
**нугал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хувь өсгөж нэмэгдүүлэн авах
**нугал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ясыг үеэр салгах, нуруу ~
**нугалаа** I.12.1 ●●● [ж.н] нугалсан газар; нугалсан ором
**нугалаадас** I.26.1 ●○○ [ж.н] нугалсан хэсэг
**нугалаас** I.9.1 ●●○ [ж.н] нугалагдсан хэсэг, ором, дээлийн ~
**нугалаатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] нэг талын үзэл онолыг хэтрүүлэгч
**нугалагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] нугалах үйлийг гүйцэтгэгч
**нугалам** I.17.1 ●○○ [ж.н] нуруу сээрний нугалсан нэг үе
**нугаламж** I.4.1 ●○○ [ж.н] нугалан хуваасан байдал
**нугалбар** I.5.1 ●●● [ж.н] ~ цаас, бичгийн ~
**нугалбарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нугалбар гаргах
**нугалмай** I.15.1 ●○○ [ж.н] сээр нуруу, хүзүү зэрэг ясны үе хоорондын зай
**нугалмал** ●○○ [тэ.н] нугалсан байдал
**нугалуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] нарийн гэдэсний нугаралдсан үе
**нуган** I.2.1 ●●○ [ж.н] эрэгтэй хүүхэд, ~ хөвгүүн
**нугар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] нугалаа гарах; үе нугастай юм атирах; намжих багасах, ажил ~
**нугараач** I.4.1 ●●● [ж.н] уран ~
**нугарагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] биеэ үегүй мэт хөдөлгөн нугарч үзүүлэгч, нугараач
**нугарал** I.17.1 ●○○ [ж.н] нугарах үйлийн нэр
**нугаралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] нугарал, нугарах явц, уран ~
**нугарамтгай** ●○○ [тэ.н] нугарах дуртай
**нугарамхай** ●○○ [тэ.н] нугарах нь амархан
**нугармал** ●○○ [тэ.н] нугарсан байдал
**нугархаг** ●○○ [тэ.н] нуга ихтэй
**нугархай** ●○○ [тэ.н] юмны нугарч ором гарсан хэсэг
**нугас** I.9.1 ●●● [ж.н] хаалганы ~
**нугас** I.9.1 ●●● [ж.н] тархи ~
**нугас** I.9.1 ●○○ (амь.) [ж.н] усны шувуу
**нугасал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хүзүүний ясыг нугасаар нь эвдэх, нугасыг тасалж алах
**нугаст** ●○○ [тэ.н] нугас бүхий
**нугач-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] байн байн нугалах
**нугачаа** I.12.1 ●●● [ж.н] түүхийн ~, замын ~
**нугдай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] нугдгар болох
**нугдалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нугдгалзах
**нугдас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нугдга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нугдгалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нугдгар юмны дахин дахин хөдлөх
**нугдгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нугдгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**нугдгар** ●○○ [тэ.н] хүзүү богино, бие атигар байдал
**нугдгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нугдгар болох
**нугдгардуу** ●○○ [тэ.н] нугдгар байрын
**нуд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**нуд** I.3.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл халдварт өвчин
**нудар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] ёврох; нядлах
**нударга** I.18.1 ●●○ [ж.н] дээлийн ханцуйн үзүүрт хийх туурай хэлбэрт хөвөө; зангидсан гар
**нударгад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] нударгаар дэлсэх
**нударгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] зангидсан гараар цохих; дээлэнд нударга тааруулж хийх
**нударгат** ●○○ [тэ.н] нударга бүхий
**нудач-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] байн байн нудрах
**нудчаа** ●○○ [тэ.н] нудчих зантай, ~ хурга
**нужигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] шажигнах, нуд хийх чимээ гарах
**нул** ●○○ [тэ.н] бүхэлдээ, цул; дангаар буй өнгө
**нулгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] арьс, хальс зэргийг шалбалах
**нулгар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] шалбарч зулгарах, шалзрах
**нулгач-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] олонтоо нулгалах
**нулим-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] шүлс, цэр хаях
**нулимдас** I.26.1 ●○○ [ж.н] нулимж гаргасан зүйл
**нулимла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] байн байн нулимах
**нулимс** I.9.1 ●●● [ж.н] нүдний ~, ~ дүүрэх
**нулимст-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нулимс мэлтгэнэх
**нулимуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] нус цэр, шүлсээ хаях сав
**нулимч-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] байн байн нулимах
**нулт** ●○○ [тэ.н] номой дорой, зөөлөн булбарай
**нулчир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] нүднээс нулимс гоожиж улбайн явах
**нум** I.9.1 ●●● [ж.н] ~ сум, үсгийн ~
**нумавч** I.32.1 ●○○ [ж.н] өрөмдөх өрмийн голыг эргүүлэх муруй мод
**нумавчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] өрөмд нумавч хийх
**нумалжин** ●○○ [тэ.н] нум мэт хэлбэртэй
**нуманцар** I.21.1 ●○○ [ж.н] нуман хэлбэртэй зүйл
**нумар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] нум хэлбэртэй болох
**нумла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нумаар хэмжих
**нумт** ●○○ [тэ.н] нум бүхий
**нумч** I.4.1 ●○○ [ж.н] нум хийдэг хүн
**нунж** ●○○ [тэ.н] дорой, буурай
**нунжгай** ●○○ [тэ.н] нунж дорой байдал
**нунжгар** ●○○ [тэ.н] дорой, тэнхэл муу, унжгар
**нунжгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нунжгар болох
**нунжгардуу** ●○○ [тэ.н] нунжгар байрын
**нунжуу** ●○○ [тэ.н] сүр сүлдгүй, дорой
**нунтаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] няцалж талхалсан нарийн ширхэг бүхий хуурай зүйл
**нунтагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нунтаг болох

Н

**нунтагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] талхлах, нунтаг болгох
**нунтагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] нунтаг шинжтэй болох
**нунтгар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] аяндаа нунтаг
**нур** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нур-** II.3.1 ●●○ [үй.ү] эвдэрч унах
**нур-** II.3.1 ●●● [үй.ү] хүүхдийн арьс ~
**нураа** I.12.1 ●○○ [ж.н] эрэг, гуу, ганга зэргийн нурсан газар
**нураг** I.22.1 ●○○ [ж.н] уулын эгц хажуу бэлд тогтсон хайрга, чулуу, асга
**нурал** I.17.1 ●○○ [ж.н] нурах үйлийн нэр
**нуралт** I.3.1 ●●● [ж.н] нурах үйлийн үр дүнг заасан нэр, ~ үүсэх
**нурам** I.17.1 ●○○ [ж.н] галтай үнс
**нурамт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нурамтай болох
**нурамш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] нурам шинжтэй болох
**нуранги** ●○○ [тэ.н] ~ элс, ~ шороо
**нуранхай** ●○○ [тэ.н] нурахдаа хялбархан
**нурги-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] намуухан хүнгэнэн дуугарах; цай зөөлөн буцлах
**нургил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] олонтоо нургих, ~н буцлах
**нурмага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нурмагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нурмагар юмны нурмага нурмага хөдлөх
**нурмагар** ●○○ [тэ.н] царай дорой, уруу унжгар

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **нурмагар** | нурма- эгшгээр төгссөн дүрслэх язгуурт **-гар** гийгүүлэгчээр эхэлсэн дагавар залгахдаа шууд залгана. нурмай, нурмалз, нурмагана гэж төрөл үг үүсдэг. |
| × | **нурамгар** | |

**нурмагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нурмагар болох
**нурмагардуу** ●○○ [тэ.н] нурмагар байрын
**нурмай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] нурмагар болох
**нурмал** ●○○ [тэ.н] нурсан байдалтай
**нуруу** I.12.1 ●●● [ж.н] ~ нугас, дун ~, уул ~
**нуруувч** I.4.1 ●○○ [ж.н] нуруугаар давхарлан өмсөх нэг зүйл хувцас
**нуруувч** I.4.1 ●○○ [ж.н] гол тулгуур болох зүйл
**нуруувчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] нуруувч хувцсаа өмсөх
**нуруувчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] үйл ажлын ихэнхийг дуусгах, бараглах
**нуруулаг** ●●○ [тэ.н] нуруу сайтай, өндөр
**нуруулд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] юмыг нуруу болгож хураах, өвс ~
**нуруут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] юманд нуруу хяр гарах
**нурш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] олон үг давтаж, сунжруулан ярих
**нуршаа** ●○○ [тэ.н] ярьсан зүйлээ олон дахин давтдаг
**нуршил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] байн байн нуршин ярих
**нуршимтгай** ●○○ [тэ.н] нуршин ярих дуртай
**нуршимхай** ●○○ [тэ.н] үе үе нуршин ярьдаг зантай
**нуршуу** ●○○ [тэ.н] хэт удаан, давтан ярьдаг
**нуршууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] нуршуу болох
**нуршуудуу** ●○○ [тэ.н] нуршуу байрын
**нуршуун** ●○○ [тэ.н] нуршуу, олон үгтэй, хэт удаан, алмай
**нус** I.9.1 ●●● [ж.н] хамрын хөндийн салст бүрхэвчээс гарах шингэн
**нусад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] нусаа нялах
**нусанхай** ●○○ [тэ.н] нус нь гоожимхой
**нусархаг** ●○○ [тэ.н] нус ихтэй
**нусгай** ●●○ [тэ.н] нус нь гоожиж байдаг; ~ банди: нялх жулдрай
**нусгайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] нусгай болох
**нусгайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] нус ихтэй болох
**нуст-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нустай болох
**нутаг** I.22.1 ●●● [ж.н] эх ~, ~ дэвсгэр, ~ ус
**нутагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нутагт оршин суух
**нутагтан** I.20.1 ●●○ [ж.н] нутаг орноо амьдрагч; хоёр нутагтан
**нутагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] нутагт идээшин дасах
**нутагшил** I.17.1 ●○○ [ж.н] нутагших үйлийн нэр
**нутгарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нутгаар нь ялган үзэх
**нутгархаг** ●○○ [тэ.н] ~ үзэлтэй, ~ зан
**нуу-** II.1.1 ●●● [үй.ү] далдлах, дарах
**нуувч** I.32.1 ●○○ [ж.н] нууж далдалбал зохих зүйл; хоргодох байр
**нуугдал** I.17.1 ●○○ [ж.н] нуугдах үйлийн нэр
**нуугдмал** ●●○ [тэ.н] нуугдсан, ~ авьяас
**нуугим** ●○○ [тэ.н] зуны өдрийн төөнөм халуун байдал
**нуугь-** II.13.1 ●○○ [үй.ү] зохимжтой сайхан найрах, ~ сан айраг
**нуудгай** I.15.1 ●●○ [ж.н] нууцлах зүйл; хүний бэлгэ эрхтний цээр нэр
**нуудгай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хужир, шүүтэй газар ургадаг нэг зүйл ургамал
**нуур** I.5.1 ●●● [ж.н] ~ цөөрөм; ~ нугас шиг
**нуур-** II.3.1 ●○○ [үй.ү] тогтуун, дөлгөөн болох, нийцтэй болох
**нуурам** ●○○ [тэ.н] маш тогтуун, дөлгөөн байдал
**нуурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нуур болон тогтох
**нуурмаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] хиймэл нуур, усан сан
**нуурмаг** ●○○ [тэ.н] нуурам тогтуун
**нуух** I.9.1 ●●● [ж.н] нүдний ~
**нуухал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] бөгж, ээмэг, хөөрөг зэргийн шигтгээг хүрээ гарган тогтоох
**нуухт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нуухтай болох, нүдэнд нуух тогтох
**нуухт** ●○○ [тэ.н] нуух бүхий, шүрэн ~
**нууц** I.3.1 ●●● [ж.н] ~ хэрэг, ~ санал, улсын ~
**нууцал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] нууц болгох, нуух
**нууцгай** ●○○ [тэ.н] нууц, далд
**нууцгайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] нууцгай болгох,

нуух
**нууцлаг** ●○○ [тэ.н] учир битүүлэг, тодорхойгүй
**нууцлагдмал** ●○○ [тэ.н] нууц, далд байсан
**нууцлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] нууцлах үйлийн нэр, нууцалсан байдал
**нух-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] байн байн дарж үнгэх; буталж нарийн ширхэгтэй болгох
**нух-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] дарж, тулж өвтгөх; алахын цээрлэл
**нухал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] байн байн нухах
**нухалт** ●○○ [тэ.н] нухах байдал, ~ сайтай
**нухац** I.19.1 ●○○ [ж.н] нухсан байдал
**нухач-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] байн байн нухлах
**нухаш** I.27.1 ●●○ [ж.н] нухаж, хольж хийсэн идээ
**нухгалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] яван ядах, хойрголох
**нухмал** ●○○ [тэ.н] нухаж хийсэн, нухаж талхалсан
**нухуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] нухах хэрэгсэл
**нухшил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] нухаш хийх
**нүгэл** I.17.4 ●●● [ж.н] буян ~, гэм ~, ~ цайрах, арван ~
**нүгэлт** ●○○ [тэ.н] нүгэл бүхий
**нүгэлтэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] нүгэл хийсэн хүн
**нүгэрс** I.9.4 ●○○ (урга.) [ж.н] улаан зандангийн нэг төрөл, суман мод
**нүд** I.9.4 ●●● [ж.н] харах эрхтэн, мэлмий
**нүд** I.9.4 ●●○ [ж.н] монгол адууны тамга
**нүд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] цохих ~
**нүдтэн** I.2.4 ●○○ [ж.н] нүд бүхий амьтан, юм
**нүдүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] юм нүдэх багаж, уур ~
**нүдүүрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нүдүүрээр цохих
**нүдэвч** I.32.4 ●○○ (хууч.) [ж.н] сохор хүнийг газарчлах хүн
**нүдэвч** I.4.4 ●○○ [ж.н] дархны багаж
**нүдэл-** II.11.4 ●●● [үй.ү] хармагц таньдаг болох, мал ~
**нүдэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] зарим ургамлын сая цухуйх, агь ~
**нүдэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] цас хайлж цоохортох
**нүдэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] гүвдрүү яр зэрэг нэг газраа нимгэрч цоорох
**нүжигнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хүчтэй дуу чимээ гарах
**нүжигнээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] түжигнэх чимээ
**нүнжиг** I.21.4 ●●● [ж.н] хоол ундны тослог, өөх тостой, илчлэг их; чанар сайн
**нүнжигт** ●○○ [тэ.н] өгөөж, буянтай
**нүр** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нүр** I.1.4 ●○○ (урга.) [ж.н] хар жимсгэнэ бүхий ургамал
**нүргэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] нүр хийх чимээ гарах
**нүргэл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] олонтоо нүргэх
**нүргэс** I.3.4 ●○○ (урга.) [ж.н] хустан овгийн боролжтой төстэй сөөг
**нүргээн** I.2.4 ●●○ [ж.н] үргэлжлэн нүргэсэн их чимээ
**нүргээнт** ●●○ [тэ.н] нүргээн бүхий
**нүсэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] ядарч туйлдан биеэ авч явж чадахгүй болох
**нүсэр** ●○○ [тэ.н] овор байдал их, хүнд том; олон их
**нүсэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нүсэр болох
**нүсэрдүү** ●○○ [тэ.н] нүсэр байрын
**нүү-** II.1.4 ●●● [үй.ү] өөр газарт шилжин суух
**нүүгэлт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] бөөн их юм алсад алгуур хөдлөх
**нүүдэл** I.17.4 ●●● [ж.н] ~ суудал, ~ хийх
**нүүдэллэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] нүүдэл хийх, нутаг сэлгэх
**нүүдэлч** ●●○ [ж.н] нүүдэлчин
**нүүдэлчин** I.20.4 ●●● [ж.н] нүүдэллэн явдаг хүн, ус, бэлчээр даган мал маллаж аж төрөгч хүмүүс
**нүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] унанги бүдүүн мод; овоолон шатаасан их мод
**нүүр** I.9.4 ●●● [ж.н] ~ царай
**нүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] нүүгээд буух газар
**нүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] өвөр, өнгөн тал; ном сонины хуудасны нэг тал, тэргүүн ~
**нүүрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нүүр тулах
**нүүрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] юманд нүүр хийх, аюул ~
**нүүрс** I.9.4 ●●● [ж.н] чулуун ~
**нүүрсжилт** I.3.4 ●○○ [ж.н] нүүрсжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**нүүрслэг** ●○○ [тэ.н] нүүрс ихтэй
**нүүрст-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нүүрстэй болох
**нүүрстөрөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] хувилахуй ухааны махбод
**нүүрсхүчил** I.17.4 ●○○ [ж.н] хий байдалтай бодис
**нүүрсч** ●○○ [тэ.н] нүүрс шатаах болон зөөх ажил эрхэлдэг
**нүүрсчин** I.20.4 ●○○ [ж.н] нүүрс түүгч, нүүрс ухагч
**нүүрсэг** ●○○ [тэ.н] нүүр тал харамтгай, ~ хүн; ~ зан
**нүүрсэж-** II.16.4 ●○○ [үй.ү] нүүрсээр баялаг болох
**нүүртэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] хоёр ~
**нүүрчил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] нүүр тал харах
**нүүрэвч** I.32.4 ●●○ [ж.н] нүүрний баг
**нүүрэг** I.22.4 ●○○ [ж.н] огцом дэнж
**нүүрэлд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нүүр нүүрээрээ тулан хэлэлцэх
**нүүрэмгий** ●●○ [тэ.н] ичиж эмээдэггүй, нүүр бахтай
**нүүрэмгийдүү** ●○○ [тэ.н] нүүрэмгий байрын
**нүх** I.9.4 ●●● [ж.н] юмны цоорхой, онгорхой газар, ~ сүв
**нүхт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нүх гарах
**нүхэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] нүх гаргах
**нүхэр** I.21.4 ●○○ (амь.) [ж.н] хирс үхрийн өөр нэр
**нүхэрхэг** ●○○ [тэ.н] нүх ихтэй, ~ газар
**нүцгэл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] нүцгэн болгох; шатрын ноёныг ганцаар болгох
**нүцгэн** ●●○ [тэ.н] өмссөн юмгүй; өвс ургамалгүй, үс ноосгүй

Н

**нүцгэр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] нүцгэн болох, үгүйрэн хоосрох
**нь** ●●○ [баймж.] боломжийг батлах утгатай баймж, шар маань шаварт ойчих ~, нар шарах ~ ээ
**нэвсгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] нэвсгэр зүйлийн байн байн хөдлөх
**нэвсгэр** ●○○ [тэ.н] навсгар, хөглөрсөн, элбэгдэж томдсон
**нэвсгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нэвсгэр болох
**нэвсгэрдүү** ●○○ [тэ.н] нэвсгэр байрын
**нэвсий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] нэвсгэр байдалтай харагдах
**нэвсэг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нэвсэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нэвсгэр зүйлийн байн байн хөдлөх
**нэвт** ●●○ [д.д.ү] ~ шувт, ~ хатгах, ~ хөндлөн
**нэвтрүүлэг** I.21.4 ●●● [ж.н] радио, телевизээр нэвтрүүлэн дамжуулах зүйл
**нэвтрүүлэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] нэвтрүүлэг хийх үүрэг бүхий мэргэжилтэн
**нэвтрүүлэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] нэвтрүүлэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**нэвтэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] нэвт цоолох
**нэвтэр-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] цаад талд нь гарах; шингэж нойтон болох; явж өнгөрөх
**нэвтэрхий** ●●○ [тэ.н] мэдлэг өргөн, ойлгоц гүн, тодорхой байдал; багтаамж, хэмжээний хувьд өргөн дэлгэр
**нэвч-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] шингэн зүйл юмны цаанаас даваарлан гарах
**нэвчдэс** I.26.4 ●○○ [ж.н] нэвчиж гарсан юм
**нэвчил** I.17.4 ●○○ [ж.н] нэвчих үйлийн нэр, шингэн тархах байдал
**нэвчмэл** ●○○ [тэ.н] нэвчсэн, нэвчихдээ хялбар
**нэвшир-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] залхуу хүрэх, бие хүндрэх; хэтрэх дэндэх; новшрох
**нэг** ●●● [то.н] тооны нэр

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **нэг бүр** | бүр хэмээх төлөөний үгийг хүн бүр, хүүхэд бүр гэх мэтээр салангид бичдэгийн адил нэг бүр гэж салангид бичнэ. |
| × | **нэгбүр** | |

**нэгд-** II.7.4 ●●● [үй.ү] нийлэх, нэг болох, хамтрах
**нэгдмэл** ●●○ [тэ.н] нэгдсэн, ~ бүтэц, ~ үзэл
**нэгдмэлж-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] нэгдмэл шинжтэй болох
**нэгдэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] аливаа зүйлд хүч, үзэл бодлоороо нэгдэн орогч
**нэгдэл** ●●● [ж.н] эвсэл ~, сум ~
**нэгдэлж-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] нэгдэл байгуулах, нэгдэлд нийлэх
**нэгдэлжилт** I.3.4 ●○○ [ж.н] нэгдэлжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**нэгдэлжүүлэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] нэгдэлжүүлэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**-нэгдэлч** ●○○ [тэ.н] нэгдэлд элссэн
**нэгдэлчин** I.20.4 ●○○ [ж.н] нэгдлийн гишүүн
**нэгдэмж** I.4.4 ●○○ [ж.н] нэгдэж нийлсэн хэмжээ
**нэгж** I.4.4 ●●● [ж.н] ямар нэг зүйлийг хэмжих баримжаа; ~ салбар, ~ хугацаа, ~ үнэ
**нэгж-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] ямар нэг нуусан, зүй бус юмыг эрж олохоор тусгайлан хайх
**нэгжигч** I.4.4 ●○○ [ж.н] нэгжих үйлийг гүйцэтгэгч
**нэгжлэг** I.5.4 ●●○ [ж.н] нэгжих үйлийн нэр, ~ хийх
**нэгжүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] нэгжин хайх хүн
**нэглий** I.15.4 ●○○ [ж.н] хууль ёсны эцэггүй, эцэг тодорхойгүй хүүхэд
**нэгтгэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] нэг болгох
**нэгтгэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] нэгтгэх үйлийн нэр; нэгтгэсэн юм
**нэгчил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] нэг нэгээр болгох; нэгийг ялган үзэх
**нэгэнт** ●○○ (баймж.) [то.н] аль хэдийн; эргэлтгүй, буцалтгүй
**нэжгээд** ●○○ [то.н] хүн бүрд нэг
**нэл** ●○○ [тэ.н] нийдэм, тұж, ~ цастай газар
**нэлбэгэр** ●○○ [тэ.н] нэлмэгэр байрын
**нэлбэгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нэлбэгэр болох
**нэлбэгэрдүү** ●○○ [тэ.н] нэлбэгэр байрын
**нэлбэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нэлбэгэр юмны байн байн хөдлөх
**нэлгэр** ●○○ [тэ.н] шингэн зүйл их хэмжээгээр тунасан нь
**нэлгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нэлгэр болох
**нэлдгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] нэлдгэр юмны хөдлөх
**нэлдгэр** ●○○ [тэ.н] нэлмийж дэлбийсэн
**нэлий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] шингэн зүйл ихээр тунах, цэлийх
**нэлий** ●○○ [тэ.н] шингэн зүйл их хэмжээгээр тунасан нь
**нэлмий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] нэлмэгэр болох
**нэлмэгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] нэлмэгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**нэлмэгэр** ●●○ [тэ.н] өмсөж зүүсэн, хучсан зүйлийн томдон хүлхийсэн нь

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **нэлмэгэр** | нэлмэ- эгшгээр төгссөн идэвхгүй дүрс дуурайх язгуурт тэмдэг нэр үүсгэх **-гэр** залгаврыг шууд залган нэлмэгэр гэж бичнэ. Энэ язгуураас нэлмий, нэлмэлз, нэлмэгэнэ гэсэн төрөл үүснэ. |
| × | **нэлэмгэр** | |

**нэлмэгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нэлмэгэр болох
**нэлмэгэрдүү** ●○○ [тэ.н] нэлмэгэр байрын
**нэлмэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нэлмэгэр юмны байн байн хөдлөх
**нэлс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нэлсхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] гэнэт нэлийтэл асгах
**нэлх** I.3.4 ●○○ [ж.н] хүчлага, манцуй
**нэлхгэр** ●○○ [тэ.н] хэлхгэр, элбэг, том
**нэлхгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хэлхгэр болох
**нэлхгэрдүү** ●○○ [тэ.н] нэлхгэр байрын

Н

**нэлхий** I.15.4 ●○○ [ж.н] нялх хүүхдийн хучлага, өлгий
**нэлэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] нэлгэр юмны байн байн хөдлөх
**нэлэн** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нэлэнхий** ●○○ [тэ.н] үйл хэргийн хамрах хүрээ өргөн, далайц ихтэй байдал; нийт, тэр аяараа
**нэлэнхийд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] нэлэнхий болох
**нэлээд** ●●● [тэ.н] бага бус, зэгсэн, овоо
**нэм-** II.4.4 ●●● [үй.ү] хүч ~, хошуу ~, хасаж ~
**нэмбүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] өвсөөр дээвэрлэсэн оромж; морь малын нэмнээ
**нэмбэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хучих, нэмнэх
**нэмбээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] нэмнээ, нөмрөг
**нэмнэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] малд нэмнээ уях
**нэмнээ** I.12.4 ●●● [ж.н] малыг нэмнэх эсгий зэрэг юм
**нэмнээс** I.9.4 ●○○ [ж.н] нэмнээний оронд хэрэглэх зүйл
**нэмс** I.9.4 ●○○ [ж.н] нэмээс, нөрмөөс
**нэмүү** ●○○ [тэ.н] тогтоосон хэмжээнээс илүү гарсан, ~ өртөг
**нэмэгдэл** I.17.4 ●●● [ж.н] нэмж өгсөн юм, ~ цалин, ~ тэжээл
**нэмэгдэхүүн** I.2.4 ●●● [ж.н] нэмж байгаа тоо
**нэмэгдэц** I.19.4 ●○○ [ж.н] нэмэгдсэн хэмжээ
**нэмэлт** I.3.4 ●●● [ж.н] нэмэр, нэмсэн юм, ~ даалгавар
**нэмэр** I.21.4 ●●○ [ж.н] хувь ~, ~ болох
**нэмэрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] нэмэр болгох
**нэмээс** I.9.4 ●○○ [ж.н] нэмэн оруулах юм; тээр дараас
**нэн** ●●● [баймж.] маш, тун
**нэр** I.1.4 ●●● [ж.н] хүн, амьтан, газар усанд оноож өгсөн дуудах үг
**нэр-** II.3.4 ●●○ [үй.ү] тогоо ~, гаанс ~
**нэрвэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] өвчин, зовлон тохиолдох; нэрмэх; дам нөлөөлөх
**нэрвэгдэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] нэрвэгдэх үйлийн нэр
**нэрийд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] нэр өгөх, нэрлэх
**нэрийдлэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] нэрийдэх үйлийн нэр
**нэрийдэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] нэрлэж дуудах нэр
**нэрийтгэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] юманд зүүсэн нэр
**нэрлэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] нэр дуудах, нэрийг хэлэх, нэр өгөх
**нэрлэгдэхүүн** I.2.4 ●○○ [ж.н] ухагдахуун илтгэх үгс
**нэрлэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] нэрлэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**нэрмэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] нэрмээс, дараас болох
**нэрмэл** I.1.4 ●●● [ж.н] нэрж гаргасан зүйл, ~ архи, ~ ус
**нэрмээс** I.9.4 ●○○ [ж.н] төвөг учруулах юм
**нэрмээсэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] нэрмээс болох
**нэрс** I.9.4 ●●● (урга.) [ж.н] хөх, ягаан өнгийн шүүслэг жимс
**нэрсэг** ●○○ [тэ.н] нэрд гарахыг хүсдэг, нэрээ хичээмтгий
**нэрт** ●○○ [тэ.н] нэртэй, ~ эрдэмтэн, ~ зохиолч
**нэрш-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] нэрийн шинжтэй болох; алдарших
**нэршил** I.17.4 ●●● [ж.н] хэлж тогтсон нэр
**нэрэлх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] ичингүйрэн хуурмаг зан гаргах
**нэрэмжит** ●●● [тэ.н] хүн, юмны нэрээр нэрлэгдсэн, ~ өдөр, ~ танхим
**нэт** ●○○ (баймж.) [тэ.н] урьдынхаас улам дор, хэт дэндүү дор
**нэтгэр** ●○○ [тэ.н] хөглөрсөн зүйлийн зах хөвөө, дүрс байдал тод бус
**нэтрүү** ●○○ [тэ.н] хэтрүү, хэтэрхий, дэндүү
**нэтэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] байн дахин нэтгэнэх
**нэтэн** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**нэтэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] хэтрэх, дордох
**нэтэр** ●○○ [д.д.ү] ~ сэтэр хийх, гэх
**нэх-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] цамц ~, торго ~
**нэх-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] мөнгө ~, чихэр ~
**нэх-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] гүйцэхээр хойноос нь явах, араас ~, мориор ~
**нэхвэр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хойноос нь нэхэн хөөх үйл ажиллагаа
**нэхдэс** I.9.4 ●○○ [ж.н] бие махбодын хэсэг эс
**нэхий** I.15.4 ●●● [ж.н] хонь, ямааны элдсэн арьс, ~ дээл
**нэхлий** ●○○ [тэ.н] бутач
**нэхмэл** I.1.4 ●●● [ж.н] нэхэж, сүлжиж хийсэн эд бараа, ~ийн үйлдвэр
**нэхмэлч** ●○○ [тэ.н] бөс бараа нэхэх, сүлжих ажил хийгч
**нэхмэлчин** I.20.4 ●○○ [ж.н] нэхмэлийн үйлдвэрийн ажилчин
**нэхүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] нэхэх үйл хийх хүн
**нэхүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] нэхэх хэрэгсэл
**нэхэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] нэхмэлчин
**нэхэл** ●○○ [тэ.н] салахгүй дагах нь, ~ дагал
**нэхэл** I.17.4 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ бялзуухай: бөвөөлжний өөр нэр
**нэхэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] нэхэх үйлийн үр дүнг заасан нэр; нэхсэн байдал, нэхээс
**нэхэмжил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] нэхэх, шаардах, төлбөр ~, гомдол ~
**нэхэмжлэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] өр, авлага нэхэж шаардсан хуудас
**нэхэмжлэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] нэхэмжлэх этгээд
**нэхэмжлэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] нэхэмжлэх үйлийн нэр, нэхэмжлэх бичиг
**нэхээс** I.9.4 ●●○ [ж.н] нэхмэлийн сүлжээ, нарийн ~
**нэхээч** ●○○ [тэ.н] нэхэж дагахдаа сайн
**нэхээч** ●○○ [тэ.н] нэхэж сүлжихдээ сайн
**нэш** I.1.4 ●○○ [ж.н] шархадсан гөрөөсний цус
**нэшил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] гашлах, хувилах
**нээ-** II.1.4 ●●● [үй.ү] хаалттай битүү зүйлийг онгойлгох; ажил төрлийг эхлүүлэх, саадгүй болгох
**нээвч** I.4.4 ●○○ [ж.н] юмны нүх сүв, амыг

Н

тагласан зүйл
**нээгдмэл** ●○○ [тэ.н] нээгдсэн байдалтай
**нээгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] нээх үйлийг гүйцэтгэгч, хаалга ~
**нээлт** I.3.4 ●●● [ж.н] нээх үйлийн үр дүнг заасан нэр, шинжлэх ухааны ~
**нээлхий** I.15.4 ●○○ [ж.н] авдар савны хавхаг, таглаа
**нээлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] асаалга, унтраалга
**нявдаг** I.22.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] ~ савдаг: газар орны эзэн сахиус
**нягт** ●●● [тэ.н] чамбай, хичээнгүй; шигүү, чигжүү
**нягтад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] нягт болох
**нягтал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хянаж нарийвчлах
**нягтар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] нягт болох
**нягтармал** ●○○ [тэ.н] нягт, шигүү байдалтай
**нягтарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нягт болох гэж оролдох, нягтаа гайхуулах
**нягтаршил** I.17.1 ●●● [ж.н] нягт болсон нь, нягтарших үйлийн нэр
**нягташ-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] нягт шинжтэй болох
**нягтлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] нягтлан шалгасан байдал
**нягтлангүй** ●○○ [тэ.н] нямбайлж нягталсан байдалтай
**нягтрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] нягтрах үйлийн нэр, хүн амын ~
**нягтруулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] нягт болгогч
**нягтшил** I.1.1 ●○○ [ж.н] нягтших үйлийн нэр
**нягтшир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] нягт шинжтэй болох, нягтрах
**нягшир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] нягч болох
**нягшуун** ●○○ [тэ.н] зай нь нэлээд ойртсон байдалтай
**нягшуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] идээний зүйл амт, өнгө нь хувилж муудах
**няд** ●○○ [а.д.ү] хуурай гишүү, мөчир хугарахад гарах чимээ, ~ хийх, ~ гэх
**нядаа-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] үгүй хийх, алга болгох; алах, бүрэлгэх
**нядал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] алах ~
**нядалгаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] нядлах үйлийн нэр, мал ~
**нядлаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] олноор нь хядан бүрэлгэх нь
**нядлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] нядлах үйлийг гүйцэтгэгч
**нязал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] бутлах, жижиглэх, дарж нязлах
**нял** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нял-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] нялгар юмыг бялдах, түрхэх
**нялаахай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл нялцгай биетэн
**нялай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] ямар нэгэн нялзгай зүйлийн ихэд тархсан байдал, шавар шалбааг ~
**нялбагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нялбагар юм гарт баригдахгүй гулсах
**нялбагар** ●○○ [тэ.н] ~ нялцгар
**нялбагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нялбагар болох
**нялбагардуу** ●○○ [тэ.н] нялбагар байрын
**нялга** I.18.1 ●○○ [ж.н] загасны үрийн шингэн
**нялга** ●○○ [д.д.ү] улаан ~ болох
**нялгад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] нялгар юмыг нялж түрхэх, цавуу ~
**нялгадас** I.26.1 ●○○ [ж.н] нялгадсан зүйл
**нялгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нялцгай юмны булталзан холбирч хөдлөх; нялганан аашлах
**нялгануур** ●○○ [тэ.н] наалдаж наалинхайтах зантай
**нялгар** ●○○ [тэ.н] нялцгар, наалданги байдал
**нялгараа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл мөрөг загас
**нялгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нялгар болох
**нялгардуу** ●○○ [тэ.н] нялгар байрын
**нялдгар** ●○○ [тэ.н] нялцгай байдал
**нялз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хаа саагүй тархан наалдах; хэргээ бусдад халдаах
**нялзвар** I.5.1 ●○○ [ж.н] нялзан наалдсан юм
**нялзрай** ●●○ [тэ.н] төрөөд удаагүй, нялх ~
**нялзрайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] нялзрай болох
**нялмагар** ●○○ [тэ.н] нялбагар
**нялмагардуу** ●○○ [тэ.н] нялмагар байрын
**нялмай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] нялбагар болох
**нялтаг** ●○○ [тэ.н] өтгөн, зууралдсан наалданги, нялцгар
**нялтал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] нялтрах, хуулах, холтлох, няцлах
**нялтар** I.21.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цэцгийн үр хонгорцог лугаа адил жимс
**нялуу** ●○○ [тэ.н] нялуун, нялцгар
**нялуувтар** ●○○ [тэ.н] арай нялуун
**нялууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] нялуун болох
**нялуун** ●●● [тэ.н] чихэр нь ихэдсэн; зусар бялдууч; наалинхай зантай
**нялуундуу** ●○○ [тэ.н] нялуун байрын
**нялуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] шаврын илүүр
**нялуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] нялуун зан гаргах, эрхэлж ~
**нялуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] амт, үнэр нялуун болох; нялуун идээнд шандуурах
**нялх** ●●● [тэ.н] төрөөд удаагүй, ~ хүүхэд; сая цухуйж, ургаж байгаа, ~ ногоо
**нялхавтар** ●○○ [тэ.н] нялх байрын
**нялхад-** II.15.1 ●●○ [үй.ү] балчирдах
**нялхаж-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] нялх байдалтай болох
**нялхамс-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нялх зан ааль гарган эрхлэх
**нялхамсаг** ●●○ [тэ.н] нялх мэт ааль зантай
**нялхамсагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нялхамсаг зан байдал гаргах
**нялхамсуу** ●○○ [тэ.н] нялхамсаг зантай
**нялхар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] нялх хүүхэд мэт аашлах; бие ихэд ядарч тамирдах
**нялхаш-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] хүүхэд зантай болох
**нялхсаг** ●○○ [тэ.н] нялх хүүхдийн зан ааш

Н

гаргахыг хүсэх нь
**нялц** ●○○ [д.д.ү] бяц, хэмх, шалз, няц, ~ болох, ~ чанах
**нялцай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] арьс, мах зэрэг нойтон, зөөлөн юмны улцайж нялбайх
**нялцалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нялцгар юмны байн байн хөдлөх
**нялцас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нялцга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**нялцгай** ●○○ [тэ.н] нялцгар, өтгөн биш
**нялцгайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг нялцгай
**нялцгайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] нялцгай болох
**нялцгайдуу** ●○○ [тэ.н] нялцгай байрын
**нялцгайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] нялцгай болгох
**нялцгайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] нялцгай болох
**нялцгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нялцгар юмны байн байн хөдлөх; нялуун зан гаргах
**нялцгар** ●○○ [тэ.н] усархаг зөөлөн; бие сул, дорой
**нялцгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нялцгар болох
**нялцгардуу** ●○○ [тэ.н] нялцгар байрын
**ням** I.1.1 ●●● [ж.н] адьяа гараг, долоо хоногийн долоо дахь өдөр
**нямба** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] шашны ёсны бясалгал
**нямба** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] шар цэцэгтэй нэг зүйл мод, эмд орно
**нямбай** ●●● [тэ.н] хичээнгүй, чамбай, нягт ~
**нямбайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг нямбай
**нямбайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] нямбай болох
**нямбайдуу** ●○○ [тэ.н] нямбай байрын
**нямбайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] нямбай зан байдал гаргах
**нямбайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] нямбай байдалтай болох
**нямбал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] нямба бясалгал хийх
**нямбатан** I.20.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бясалгал үйлдэгч
**нямдан** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] уул, завагт ургах мод
**нян** I.16.1 ●●● [ж.н] нүдэнд үл үзэгдэх бичил биет, өвчний ~
**няндар** I.21.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бурхан тахилын урдуур татах хөшиг; өргөлийн хадаг
**нянт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нянтай болох
**нянцад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] няслах, инчдэх
**няр** ●○○ [а.д.ү] тар ~ хийх, ~ гэх
**нярав** I.21.1 ●●● [ж.н] эд хогшил, хөрөнгө зоорийн эрхлэгч
**нярай** I.15.1 ●●● [ж.н] нялх нялзрай, шинэ, ~ хүүхэд
**нярайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] нярай болох
**нярайл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] хүүхэд гаргах, төрөх, амаржих
**няргал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] болхи байдал гаргах
**нярд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх, хатуу зүйл хоорондоо харшилдах чимээ
**няруулаг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ууль шувууны төрлийн нэг зүйл шувуу
**няс** ●●○ [а.д.ү] тас ~ хийх, ~ гэх
**нясал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] шагай ~, духан дээр ~
**нясалбар** I.5.1 ●○○ [ж.н] алт, мөнгө зүлгэх хэрэгсэл
**нясалгаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] няслах үйлийн нэр
**нясга-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нөгчсөн хүний ясыг шатаах, дэгдээх
**няслаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл төмөр хуур
**няслуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] няслах хэрэгсэл
**нясуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] яр, түүхий
**нясуун** ●○○ [тэ.н] гашуун ~
**нясуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] гашилсан эвгүй үнэр гарах
**нясуут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] яр, түүхий гарах
**нясч-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] байн байн няслах
**няхуур** ●○○ [тэ.н] нягт, нямбай зантай
**няц** ●●○ [д.д.ү] ~ цохих , хөх ~ болох
**няц-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] хэлсэн зорьсноос ухарч буцах, шантрах, мохох
**няцаалга** I.18.1 ●○○ [ж.н] няцаасан нь
**няцаалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] няцаах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**няцал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] хэмхлэх, бяцлах
**няцал** I.17.1 ●○○ [ж.н] няцаж буцах үйлийн нэр
**няцалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] хэлснээсээ буцаж, зорьсноо орхих нь
**няцамтгай** ●○○ [тэ.н] няцаж буцамтгай, шантрамтгай
**няцамхай** ●○○ [тэ.н] няцахдаа амархан
**няцар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] эвдэрч бяцрах
**няцархай** ●○○ [тэ.н] бяцарсан, няцарсан
**няцач-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] дахин дахин няц цохих
**няцрал** I.1.1 ●○○ [ж.н] няцрах үйлийн нэр

Н




**ов** I.1.2 ●●○ [ж.н] заль, арга мэх, уран бааш
**овго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**овгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] овгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**овгонуур** ●○○ [тэ.н] оволзуур, тавтиргүй
**овгор** ●○○ [тэ.н] ~ товгор
**овгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] овгор болох
**овгордуу** ●○○ [тэ.н] овгор байрын
**овгос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**овд** I.3.2 ●○○ [ж.н] саадгийн амсарт арьс, эсгийгээр зааглан хийсэн зэв, сум дүрэх нүх
**овжин** ●●○ [тэ.н] ов мэх ихтэй, зальжин
**овжинд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] овжин нь хэтрэх
**овжоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] этгээд авьяас, хувирамтгай зан
**овжоол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] овжин ааш гаргах
**овилго** I.18.2 ●●○ [ж.н] байр байдал, дүр төрх
**овилгогүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] овилгогүй болох
**овилгогүйдүү** ●○○ [тэ.н] овилгогүй байрын
**овилгогүйт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] овилгогүй зан гаргах
**овло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ов гаргах, залилах
**овлог** ●○○ [тэ.н] ов бүхий, сэргэлэн, зальтай, овжин
**овно** I.18.2 ●○○ (амь.) [ж.н] эрэгчин тарс шувуу
**овог** I.22.2 ●●● [ж.н] ~ нэр, ~ аймаг
**овогло-** II.10.2 ●●● [үй.ү] овгоор нэрийдэх
**овогт** ●○○ [тэ.н] овог бүхий
**овогтон** I.20.2 ●●● [ж.н] овог бүхий хүмүүс, боржигин ~
**овой-** II.1.2 ●●● [үй.ү] овгор болох, ~ товойх
**оволз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] овгор юмны байн байн хөдлөх, уур хилэн ~
**оволзомтгой** ●○○ [тэ.н] оволзон хөдлөмтгий, үе үе оволзон самуурамхай
**оволзуур** ●○○ [тэ.н] оволзон хөдөлдөг, хөнгөн хуумгай, түргэн зантай
**овон** ●○○ [д.д.ү] ~ товон болох
**овоо** I.12.2 ●●● [ж.н] овоолж босгосон юм, тахилгат ~
**овоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] бууны ~, ~ хараа
**овоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] нохой, үнэг мэтийн гавлын дээрх хэсэг
**овоо** ●●● [тэ.н] ~ сайн, дажгүй сайн
**овоод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] амьтны овооноос барих
**овоодой** I.15.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам нарын нэг зүйл малгай
**овоол-** II.4.2 ●●● [үй.ү] овоо босгох; дээр дээрээс давхцуулан тавих, аргал ~
**овоолго** I.18.2 ●○○ [ж.н] овоолсон юм
**овооллого** I.18.2 ●○○ [ж.н] овоолж хураасан юм
**овоолой** I.15.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл малгай
**овоор-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] хүн, амьтан багшрах, хуран цуглах
**овоорол** I.17.2 ●○○ [ж.н] овоорсон юм; бөөгнөрөл
**овоот** ●○○ [тэ.н] овоо бүхий, ~ уул
**овоохой** I.15.2 ●●● [ж.н] ~ урц
**овор** I.21.2 ●●● [ж.н] ~ дүр, ~ төрх
**овор** ●○○ [а.д.ү] ~ товор хийх, гэх
**оворд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] овор ихдэх, овортой харагдах
**оворж-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] овор суух
**оворло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] дүр байдал үзүүлэх
**овс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**овсгоо** I.12.2 ●●● [ж.н] самбаа сэхээ
**овсгоот-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] овсгоо гаргах
**овсгоотон** I.20.2 ●○○ [ж.н] овсгоотой хүн буюу хүмүүс
**овт** ●○○ [тэ.н] ов бүхий
**овт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ов гаргах
**овтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] ~ мэхтэн
**овууна** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] алаг тоншуул
**овхго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**овхгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] овхгор юмны хөдлөх
**овхгор** ●○○ [тэ.н] хэвийнээс өндөр болоод суурь муутай
**овхгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] овхгор болох
**овхолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] овхос овхос хөдлөх
**овхос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**овцог** ●○○ [тэ.н] ~ товцог: хэсэг бусаг овгор газар
**овьёос** I.9.2 ●●● (урга.) [ж.н] хошуу будаа
**овьёосол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] малд овьёос идүүлэх
**огдго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**огдгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] огдгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**огдгор** ●○○ [тэ.н] хэвийнээс богино, оготор
**огдгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] огдгор болох
**огдой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] охор сүүлтэй оготно, үхэр ~
**огдой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] ~ тогдойх
**огдолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] огдгор юм байн байн хөдлөх
**огдос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**огилт** I.3.2 ●○○ [ж.н] огих үйлийн үр дүнг заасан нэр, огих явдал
**огиу** I.15.2 ●○○ [ж.н] амин сүнс
**огиудас** I.26.1 ●●● [ж.н] огиулах шинж тэмдэг
**огли** ●○○ [тэ.н] мод, бут зэргийн суурь муутай байдал
**огло** ●○○ [д.д.ү] ~ татах, ~ үсрэх
**оглогор** ●○○ [тэ.н] логлогор
**оглор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] огло сугарах, огло ховхрох
**оглорхой** ●○○ [тэ.н] огло татагдан урагдаж ховхорсон нь

**оглуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] чарганы арал
**огно** I.18.2 ●○○ [ж.н] хамар дээр гарсан хатги
**огногоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] огногор юмны хөдлөх
**огногор** ●○○ [тэ.н] цавчим өндөр, цогногор
**огногорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] огногор болох
**огногордуу** ●○○ [тэ.н] огногор байрын
**огноо** I.12.2 ●●● [ж.н] он, сар, өдөр
**огноол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] он, сар, өдрийг нь тэмдэглэх
**огоор-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] хаях, гээх, мартах, оорох
**огоот** ●○○ (баймж.) [тэ.н] огт, ер; маш, нэн, ~ сайн
**оготно** I.18.2 ●●● (амь.) [ж.н] жижиг мэрэгч амьтны нэг ерөнхий нэр
**оготор** ●○○ [тэ.н] охор, ~ сүүл, ~ хормой
**оготорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] оготор болох
**оготордуу** ●○○ [тэ.н] оготор байрын
**огсго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**огсгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] огсгор юмны хөдлөх
**огсгор** ●○○ [тэ.н] дээш өргөгдсөн байдал
**огсгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] огсгор болох
**огсой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] богино, огсгор болох
**огсолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] огсгор юмны хөдлөх
**огт** ●●○ [баймж.] бүр, хэрхэвч, ер, эрс тэс
**огтлогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] огтлох хэрэгсэл
**огтлол** I.1.2 ●●○ [ж.н] юмыг зүсэж огтлоход шинээр үүсэх гадаргуу
**огтлолт** I.3.2 ●○○ [ж.н] огтлох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**огтлолцол** I.17.2 ●●○ [ж.н] юмс өөр хоорондоо ерөнхий нэг цэгт таарах уулзвар
**огтлоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] огтлох үйлийн нэр
**огтлоос** I.9.2 ●●○ [ж.н] огтолсноос үлдэх ор мөр
**огтлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] огтлох хэрэгсэл
**огтол-** II.11.2 ●●● [үй.ү] мод ~, мах ~
**огтолбор** I.5.2 ●○○ [ж.н] огтолсон хэсэг
**огторго** I.18.2 ●●○ [ж.н] сархиаг жалгатай бэл газар
**огторго** I.18.2 ●○○ [ж.н] нэхий дээлийн бүслүүр, ханцуйн дунд хэсэгт залгаж оёсон зүйдэл
**огторгол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] огторго газраар явах
**огторгуй** I.15.1 ●●● [ж.н] сансрын орон зай, сансар ~; ~ махбод
**огторхой** I.15.2 ●○○ [ж.н] огтолж тайрсан хэсэг, ором
**огточ-** II.16.2 ●●○ [үй.ү] дахин дахин огтлох
**огтроо** I.12.2 ●○○ [ж.н] жалга, сархиаг ихтэй бэл, хажуу газар
**огцом** ●●○ [тэ.н] богино, охор; эгц, цавчим
**огцомд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] огцом болох
**огцомдуу** ●○○ [тэ.н] огцом байрын
**огцомло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] огцом байдал гаргах
**огцомш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] огцом шинжтэй болох
**огцомшил** I.17.2 ●○○ [ж.н] огцом шинжтэй болсон нь
**огцор** I.21.2 ●○○ [ж.н] үстэй буюу хөвөнтэй охор хувцас
**огцор-** II.12.2 ●●● [үй.ү] албан тушаалаас буух
**огцор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] мал, амьтны нэг хөл доголох
**огш-** II.9.2 ●●● [үй.ү] өөд хөөрөх, өргөгдөх, дээшээ болох
**огь-** II.13.2 ●●● [үй.ү] шингээсэн зүйлийг буцааж гаргах, бөөлжих
**огьс-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хий огих
**од** I.9.2 ●●● [ж.н] ~ эрхэс, ~ гараг, ~ хийморь
**од-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] холдох, явах
**одлог** ●○○ [тэ.н] од мэт олон бөрттэй халиун зүсэм
**одлог** ●○○ [тэ.н] од шиг, од маягийн, од ихтэй
**одой** ●●● [тэ.н] хэвийн хэмжээнээс богино, жижиг, давжаа
**одой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] бяцхан зүйлийн шовойж харагдах
**одойлой** ●○○ [тэ.н] тун жаахан байр байдал бүхий
**одол** I.17.2 ●○○ [ж.н] зэгсний түрүүнд ургах унгирал
**одолжин** ●○○ [тэ.н] од мэт хэлбэр бүхий дугуй
**одолло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] зэгсэнд одол гарч, үр суух
**одон** I.16.2 ●●● [ж.н] дээд байгууллагаас олгох шагналын тусгай тэмдэг
**одонт** ●○○ [тэ.н] одон тэмдэг бүхий
**одончуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] нэг зүйл нарийн цэмбэ
**одоо** ●●● [ц.н] эдүгээ, өнөө
**одоочил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] одоогийнхоор үзэх
**одос** I.21.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл зэрлэг сарлаг
**одот** ●○○ [тэ.н] од бүхий, ~ тэнгэр
**одот-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] гахайн мах өтөх
**одуулай** I.15.1 ●○○ [ж.н] одойсон жижигхэн юм
**оё-** II.2.2 ●●● [үй.ү] хувцас ~
**оёг** I.6.2 ●●○ [ж.н] хөнгөвтөр ужиг өвчин
**оёг** ●○○ [тэ.н] хашин, залхуу
**оёгд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ужиг өвчинтэй болох
**оёгдуу** ●○○ [тэ.н] оёг хашин янзтай
**оёгло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хашигнах; оёг өвчин хөдлөх
**оёгор** ●○○ [тэ.н] оёо соёо, ~ соёгор
**оёгт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] оёг хашин болох
**оёдол** I.17.2 ●●● [ж.н] оёх үйлийн нэр, оёо, оёос
**оёдолт** ●○○ [тэ.н] оёдол бүхий
**оёдолч** ●○○ [тэ.н] оёхдоо сайн, чадамгай
**оёдолчин** I.20.2 ●●● [ж.н] оёх ажил эрхэлдэг хүн

О

**оёдос** I.21.2 ●○○ [ж.н] оёсон хэсэг ба ором
**оёмол** ●●○ [тэ.н] оёж хатгаж хийсэн нь
**оёо** I.12.2 ●●● [ж.н] оёсон байдал, янз маяг
**оёо** I.12.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл далайн загас
**оёод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] соёодох, гогдох, дэгээдэх
**оёодос** I.21.2 ●○○ [ж.н] оёсон хэсэг, ором
**оёор** I.5.2 ●●○ [ж.н] ёроол, үндэс, ёзоор
**оёорло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ёроол хийх
**оёос** I.9.2 ●●● [ж.н] оёо, оёдол
**ожирс** I.9.2 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал, жагмаа
**ожуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] жингийн тэгнээг тэвхдэх мод
**оз-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] лав үнсэх
**озго** I.15.2 ●○○ [ж.н] эрэгтэй хүний нууц эрхтэн
**озгой** ●○○ [а.ө] уулгамч хүний сандрахад хэлэх аялга
**озоор** I.5.2 ●○○ [ж.н] ёзоор, уг
**ой** I.15.2 ●●● [ж.н] сэтгэн бодох, тогтоон цээжлэх чадвар
**ой** I.15.2 ●●● [ж.н] мод бүрхэн ургасан газар, ~ мод
**ой** I.15.2 ●●● [ж.н] бүтэн өдөр хоног, сар, жил болох хугацаа, насны ~
**ой-** II.1.2 ●●● [үй.ү] бөмбөг ~; гэрэл ~
**ойвор** ●○○ [тэ.н] өвс мод зэргийн өндөр бөгөөд өтгөн сахлаг байдал
**ойворгон** ●●○ [тэ.н] хөнгөн хуумгай; зусар, зулгуйч; хөөрүү сагсуу
**ойж-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] ой модтой болох
**ойжуулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ойжуулах үйл хийгч
**ойжуулалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] ойжуулах үйлийн нэр, ойжуулсан байдал
**ойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] олон дахин ойх
**ойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] ой шугуйд гарах
**ойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] хэрэг явдлын зүй ёс, учир шалтгааныг ухаж мэдэх
**ойлбор** I.5.2 ●○○ [ж.н] тодорхойлон бичсэн бичиг, тэмдэглэл, ойллого
**ойлго** I.18.2 ●●○ [ж.н] гэрлийн ~
**ойлго-** II.10.2 ●●● [үй.ү] ухах, мэдэх
**ойлгогдохуун** I.2.1 ●○○ [ж.н] ойд тусах ухагдахуун
**ойлгогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] гэрэл ~
**ойлголт** I.3.2 ●●● [ж.н] ~ ухагдахуун, шашны ~
**ойлголцол** I.17.2 ●●● [ж.н] харилцан ~
**ойлгомж** I.4.2 ●●○ [ж.н] ухвар, ~ сайтай
**ойлгоц** I.3.2 ●●● [ж.н] ойлгох чадвар, ойлгох боломж, ~ муутай
**ойлгуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] гэрэл ойлгох багаж
**ойлло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ойл эргүүлэгтэй болох
**ойллого** I.18.2 ●●○ [ж.н] ямар нэг юмыг тусгайлан тэмдэглэсэн тэмдэглэл
**ойлт** I.3.2 ●○○ [ж.н] ойж тусах үйлийн үр дүнг заасан нэр, ойж буухуй, гэрлийн ~, бөмбөгний ~
**ойм** I.1.2 ●○○ [ж.н] бяцхан суман завь; мал усалдаг онгоц
**ойм** I.1.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ойм хэлбэрт өвслөг ургамал
**ойм-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] усны гармаар гарах, гатлах; чөлөөтэй эрх дураараа нисэх
**оймжин** I.20.2 ●○○ (урга.) [ж.н] оймын төрлийн ургамал
**оймлого** I.18.2 ●○○ [ж.н] усны гүехэн хэсэг, гарам
**оймол** ●○○ [тэ.н] ойх байдал
**оймс** I.9.2 ●●● [ж.н] эсгий ~, даавуун ~
**ойр** ●●● [о.н] дөт, холгүй; удахгүй; дотно, ~ тойрон
**ойрад** I.3.2 ●○○ [ж.н] монголын нэгэн овог аймгийн нэр
**ойрд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ойр болох
**ойрмог** ●●○ [ц.н] ойрын үед, саявтар, саяхан
**ойровтор** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг ойр
**ойролцоо** ●●● [тэ.н] хол бус; төсөөтэй, адилхан; саявтар
**ойрт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ойр болох
**ойртолт** I.3.2 ●○○ [ж.н] ойртох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**ойртуулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хол буй юмыг ойр болгох чадвар бүхий зүйл
**ойрх** ●○○ [тэ.н] ойрын, ойр хавьд байгаа
**ойрхог** ●○○ [тэ.н] ой элбэгтэй
**ойрчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] ойр дөхмийг бодох, илүүд үзэх
**ойс** I.3.2 ●○○ [ж.н] чулуун суурь
**ойс** I.3.2 ●○○ [ж.н] хүүхэд төрүүлдэггүй бүсгүй хүн
**ойс** I.9.2 ●○○ [ж.н] өвчүүний доод хавийн дундах яс
**ойс** I.9.2 ●○○ [ж.н] далд хор
**ойсол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] далдаас хорлох
**ойт** ●○○ [тэ.н] ой бүхий
**ойтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] оюун билигт хүн
**ойцон** ●○○ [д.д.ү] ~ цойцон, энд тэнд
**ойч-** II.8.2 ●●● [үй.ү] унах, дийлдэх
**ойчиг** ●○○ [д.д.ү] ~ цойчиг алхах
**ойшоо-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] ойндоо оруулах, тоож үзэх, үнэлэх
**ойшоомж** I.4.2 ●●○ [ж.н] ойшоосон байдал, үнэлэлт
**ол-** II.4.2 ●●● [үй.ү] эрж ~, олз ~, ашиг ~
**олби** I.8.2 ●○○ (амь.) [ж.н] ойн мэрэгч, оготно
**олби** ●○○ [тэ.н] арга мэхтэй, шаламгай
**олбилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ийш тийш олилзох
**олбилзуур** ●○○ [тэ.н] олбилзох зан байдал гаргамтгай
**олбин** ●○○ [тэ.н] өлөн ховдог
**олбин** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**олбит-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] олби орших
**олбог** I.6.2 ●●● [ж.н] эсгий, торго зэргээр үйлдсэн, дөрвөлжин дэвсгэр суудал
**олбог** I.6.2 ●○○ [ж.н] цэрэг хүний морин дээр өмсөх богино хүрэм
**олбого** I.18.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл цагаан загас

О

**олбор** I.5.2 ●○○ [ж.н] үнэ өртөггүй олсон зүйл; булш бунхнаас гарах эд агуурс, олдвор; ашигт малтмал

**олборло-** II.10.2 ●●● [үй.ү] олдвор олох, алт ~, нүүрс ~

**олборлолт** I.3.2 ●●● [ж.н] олборлох үйлийн үр дүнг заасан нэр, газрын тос ~

**олбуудай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл гоёмсог цэцэг

**олгогч** I.4.2 ●●● [ж.н] ямар нэгэн юм тавьж олгох эзэн

**олгой** I.15.2 ●●● [ж.н] хүн, амьтны бүдүүн гэдэсний мухар хэсэг

**олгойд-** II.6.2 ●●● [үй.ү] шингэн зүйл оргин цутгах

**олгойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] олгойд юм агуулах, тос ~

**олгойнцор** I.21.2 ●○○ [ж.н] олгой шиг жижиг зүйл, олгойн тасархай хэсэг

**олгойс-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] ачаа гэдрэгдсэнээс тэрэгний арал босох

**олголт** I.3.2 ●○○ [ж.н] хуваарилан хүртээх үйлийн үр дүнг заасан нэр

**олд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] алдсан гээсэн, хайж хүсэж байсан зүйл нь тохиолдох; ойлгогдох, ухагдах

**олд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хэт олон болох

**олдвор** I.5.2 ●●● [ж.н] хот балгасын ~; үнэт ~

**олдмол** ●●○ [тэ.н] олдсон нь; ~ хүүхэд, ~ гажиг

**олдой** ●○○ [тэ.н] болхи, дорой

**олдойр-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] олдой болох

**олдоц** I.19.2 ●●● [ж.н] олдох боломж

**олжиго** I.18.2 ●○○ [ж.н] олгойн хажууд байх илүү эрхтэн

**олз** I.9.2 ●●● [ж.н] үнэ өртөггүй олсон юм, ашиг ~

**олзлогдогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] бусдын олз бологч; дайсан этгээдээс баригдсан хүн

**олзол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] олз болгох; бусдын эрхшээлд орох

**олзуурх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] завшаан тохиосонд баясах

**олив** ●○○ [д.д.ү] ~ долив хийх, гэх

**олиг** ●○○ [тэ.н] муу, дорой, чадваргүй

**олиг** I.6.2 ●○○ [ж.н] биед ужирсан эмгэг

**олигоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] олигор юмны байн байн хөдлөх

**олигор** ●○○ [тэ.н] өндөр, ёохгор

**олигордуу** ●○○ [тэ.н] олигор байрын

**олигт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] олиг өвчин тусах, олиг олох

**олигчил-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] олигтой, сайныг нь түүх, шилэх

**олий-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] замаас мурийн одох

**олий-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] олигор болох

**олилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] олигор юмны байн дахин хөдлөх

**олилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тогтуун бус зан авир гаргах

**олин** ●○○ [тэ.н] нүд солир

**олингор** ●○○ [тэ.н] хэлтгий, хэвгий

**олиу** ●○○ [тэ.н] ~ солиу

**ологно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] юмыг дундуур нь бүслүүрдэн дарах, оломлох

**олойр** I.5.2 ●●● [ж.н] морины олмыг чангалж арьсыг гэмтээсний мөр

**олойрт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] олойр гарах

**ололт** I.3.2 ●●● [ж.н] олох үйлийн үр дүн, ~ амжилт

**олом** I.17.2 ●●● [ж.н] эмээлийн ~, ~ чангалах

**олом** I.17.2 ●○○ [ж.н] гол мөрний гаталж болох гүехэн газар, гарам

**олом** I.17.2 ●●○ [ж.н] монгол адууны тамга

**оломло-** II.10.2 ●●● [үй.ү] сур дээсийг олмын гархинд оруулан хэлээр нь торгох

**оломтгой** ●○○ [тэ.н] аливаа зүйлийн нүх сүвийг андахгүй, овтой сэргэлэн

**олон** ●●● [тэ.н] ~ цөөн, ~ түмэн, ~ ижил

**олонгодой** I.15.2 ●○○ [ж.н] урт түрийтэй гутал

**олондой** I.15.2 ●○○ [ж.н] охор хүрэм

**олондуу** ●○○ [тэ.н] олон байрын

**олонлог** I.6.2 ●○○ [ж.н] аль нэг шинж чанараараа нэгдсэн элементүүдийн цогц, тооны ~

**олонсог** ●○○ [тэ.н] олонтой нийтэч

**олонтоо** ●●○ [то.н] олон удаа

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **олонтоо** | Дахих тооны утгатай -таа, -тээ,-тоо, -төө гэсэн хувилбар бүхий дагаврыг залгахдаа эгшиг зохицох ёсыг баримтлан залгах тул үгийн эхэнд **о** байвал хойшид дагах эгшиг нь о байх тул олонтоо гэж бичнэ. гурвантаа, хоёронтоо, **нэгэнтээ, дөрвөнтөө.** |
| × | **олонтой** | |
| × | **олонтаа** | |

**олонх** ●●○ [тэ.н] ихэнх, дийлэнх

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **олонх** | Эр, эм үгийн алинд нь ч хамааруулах утгатай -х дагаврыг залгахдаа ь, и-гүй залгана. -х дагавар нь -хь, -хи гэсэн хувилбаргүй. Тиймээс олонх, цөөнх, ихэнх гэж бичнэ. |
| × | **олонхи** | |

**олонц** I.3.2 ●○○ (урга.) [ж.н] хээр ургах нэг зүйл ургамал

**олонцог** I.22.2 ●●● [ж.н] эмээлийн суудалд хийсэн зөөлөвч

**олонцогло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] эмээлийн суудалд олонцог хийх

**олонч** ●○○ [тэ.н] олонтой нийтэч

**олс** I.9.2 ●●● (урга.) [ж.н] ялмын төрлийн өвслөг ургамал, түүгээр хийсэн дээс

**олслог** I.6.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл олон наст халгай өвс

**олсол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] олсоор торгох, олсоор оосорлох

**олтирог** I.6.2 ●○○ [ж.н] тэнгис дэх хэсэг бүлэг арал

**олхи-** II.2.2 ●○○ [үй.ү] холхих; хов зөөж эв эвдэх

О

**олхио** I.12.2 ●●○ [ж.н] арчаа, олиг, бүтэл; гогцоо, зангилаа
**олхит** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] хэмэрлэг гургуул
**олхонууд** I.3.1 ●○○ [ж.н] монголын нэгэн овгийн нэр
**олшир-** II.12.2 ●●● [үй.ү] олон болох
**олширмол** ●○○ [тэ.н] олширсон нь
**олшруулагч** I.4.1 ●●● [ж.н] олшруулах үйлийг гүйцэтгэгч хүн, юм
**оль-** II.13.2 ●○○ [үй.ү] үзүүртэй юмаар өргөж хаях
**ом** I.1.2 ●○○ [ж.н] майхны нуруу модыг оруулан тогтоох нүх
**омбогор** ●○○ [тэ.н] бяцхан томбогор, жаахан овгор
**омго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**омгол** I.1.2 ●●○ [ж.н] уруул осгортсоноос хуурах арьс
**омголд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] уруул осгортсоноос арьс хуурах
**омголон** ●●● [тэ.н] ~ зан, ~ морь
**омголонд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] омголон нь дэндэх
**омголонт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] омголон зан гаргах
**омголт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] уруул хатаж осгортох
**омгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хорхой шавж хуниран, татганан хөдлөх
**омгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] юмны ам дотогш даран хөдлөх
**омгор** ●○○ [тэ.н] өмгөр, давчуу
**омгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] омгор болох
**омгордуу** ●○○ [тэ.н] омгор байрын, гэр, байшин, өрөө тасалгааны зай багтаамж хэт бага
**омгорх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] омогтой зан гаргах, омгоор бардах
**омгорхог** ●○○ [тэ.н] омогдох байдалтай, омогтойдоо эрдэн бардамнах
**омгос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**омог** I.22.2 ●●● [ж.н] овог, үндэс
**омог** I.22.2 ●●○ [ж.н] ааг, шар, ~ бардам, ~ төгөлдөр
**омог** I.22.2 ●○○ [ж.н] ирмэгтэй юмны дугуйдуу хяр, чихний ~
**омог** I.22.2 ●●○ [ж.н] олз ~
**омогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] омог гаргах
**омогдонгуй** ●○○ [тэ.н] омогдсон байдалтай
**омогдуу** ●○○ [тэ.н] омогтой байрын
**омогт** ●○○ [тэ.н] омог бүхий, ~ баатрууд, ~ эрс
**омогтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] омогтой хүн
**омогтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] овог, омгийн харьяат хүн
**омогш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] омог төрөх, бардаж дээрэнгүй болох
**омой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] омгор болох, атирч хомойх
**омолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] омгор юмны байн байн хөдлөх
**омровч** I.32.2 ●○○ [ж.н] омруувч
**омруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] малын өвчүү орчмын газар; хүний өнгөлүүрийн хоёр хажуугийн яс
**омруувч** I.32.1 ●○○ [ж.н] морь, малын өвчүү, цээж орчмоор татдаг олом, оосор
**омтгой** ●●○ [тэ.н] хуумгай, мөчид
**омтгойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] омтгой санах, үл итгэмжлэх
**омтгойр-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] омтгой болох
**омтгойт-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] улам омтгой болох
**он** I.2.2 ●●● [ж.н] тухайн жил, жилийг дэс дугаарлан тэмдэглэхэд хэрэглэх үг
**онги** I.8.2 ●○○ [ж.н] юмны ишийг углах нүх
**онги** I.8.2 ●●○ [ж.н] монгол адууны тамга
**онги** ●○○ [д.д.ү] ~ татах
**онгид-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] морины хавдсан сэрвээ, мундааг эмчлэх
**онгил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] юманд онги гаргах; сэндлэх ухах; эрж уудлах
**онгир-** II.5.2 ●●● [үй.ү] хөөргөн сагсуу зан гаргах
**онгир-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] урагдах, навтрах, онгилогдох, ховхрон сэндийрэх
**онгироо** ●●● [тэ.н] хөөрүү, савсаг зантай
**онгироод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] онгироо нь дэндэх
**онгироодуу** ●○○ [тэ.н] онгироо байрын
**онгироот-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] онгироо зан ааш гаргах, сагсуу зан байдал нь илрэх
**онгич-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] юм хайж онгилон ундуй сундуй болгох
**онго** I.18.2 ●●○ [ж.н] бөөгийн ээзэд шүтээн, онгон
**онго-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] гандах, шарлах
**онго-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ангах, цангах
**онго** ●○○ [д.д.ү] ~ цонго, энд тэндгүй нүх сүв гарч онгойсон, хоосон байдал
**онгог** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**онгог** I.6.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, алтан товч
**онгогор** ●○○ [тэ.н] онгойсон хамартай
**онгод** I.3.2 ●●○ (шаш.) [ж.н] бөөгийн ~, ~ шүтээн
**онгод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] таран нүүх, түгж ихсэх
**онгой-** II.1.2 ●●● [үй.ү] нээгдэх, онгорхой болох; зайтай болох; цэлмэх, тайвшрах
**онгол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] онгон, дархан болгох; мал ~; уул ус ~; хүүр ~
**онголз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] байн байн онгойх
**онголз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хүн, амьтны хамар сарталзан хөдлөх; онгирох
**онголзуур** ●●○ [тэ.н] онгироо, сагсуу
**онгомол** ●○○ [тэ.н] гундаж гандсан
**онгон** I.2.2 ●●● (шаш.) [ж.н] шүтээн, сахиус
**онгон** ●●○ [тэ.н] ариун, дархалсан; эрх танхи
**онгорой** ●○○ [тэ.н] юмны нүх сүвийн хэтэрхий том, их байдал
**онгоройт-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] онгироо зан байдал гаргах
**онгорхой** ●●○ [тэ.н] нээлттэй, задгай; уранхай, цоорхой
**онгорхойд-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] онгорхой болох
**онгоц** I.9.2 ●●● [ж.н] юм агуулах сав, худгийн ~

О

**онгоц** I.9.2 ●●● [ж.н] нисэх ~, усан ~
**онгуудай** ●○○ [тэ.н] амьтны нүд ам нь онгойсон өхөөрдөм байдал
**ондго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**ондгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ондгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**ондгор** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны бөгс оцгор, ондойсон байдал
**ондгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ондгор болох
**ондгордуу** ●○○ [тэ.н] ондгор байрын
**ондгос** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**ондой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] ондгор болох, тонтойх
**ондолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ондгор юмны байн байн хөдлөх
**ондоо** ●●● [тэ.н] адил биш, өөр ~
**ондоовтор** ●○○ [тэ.н] бага зэргийн ондоо
**ондоорх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] биеэ бусдаас өөр гэж үзэх
**ондоош-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] ондоо шинжтэй болох
**ондоошил** I.17.2 ●○○ [ж.н] ондоошних үйлийн нэр
**ондоошмол** ●○○ [тэ.н] ондоошсон байдалтай
**ондос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**ондуу** ●○○ [тэ.н] үнэхээр их, жинхэнэ, чухам; хий дэмий, хоосон
**онжид** I.19.2 ●○○ [ж.н] ёгт нэр
**онив** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**ониволз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] анивалзах, анилхийлэх
**ониволзуур** ●○○ [тэ.н] нүдээ байн байн онийлгох зуршилтай
**онивч** ●○○ [тэ.н] сайн чадамгай, ирмүүн; шаламгай; авхаалжтай, сониуч
**ониг** I.6.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**онигоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] онигор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**онигоо** I.12.2 ●●● [ж.н] явган шог яриа
**онигор** ●●○ [тэ.н] бяцхан, жийтгар; давчуу бачуу, ~ нүд, ~ нүх
**онигорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] онигор болох
**онигордуу** ●○○ [тэ.н] онигор байрын
**оний-** II.1.2 ●●● [үй.ү] онигор болох
**онил-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] хоног, ац гаргах; онож тусгахаар хараалах
**онил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] өртөө улааны уналга нийлүүлэх ээлж ирэх
**онилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] онигор юмны байн байн хөдлөх
**онилогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] онилох үйлийг гүйцэтгэгч
**онилуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] буудахад хараа тааруулах тусгай хэрэгсэл
**оно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] харвах байнд зөв тусах
**оно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хэлсэн, таасан, хийсэн нь яг таарах
**оновор** I.5.2 ●○○ [ж.н] онох явдал, оноц
**оновч** I.4.2 ●●○ [ж.н] зүй зохис таарсан нь
**оновч** I.4.2 ●○○ [ж.н] урчуудын хэрэглэх хутга
**оновчит** ●○○ [тэ.н] оновч бүхий
**оногдвор** I.5.2 ●●○ [ж.н] оногдож тусах юм
**оногдол** I.17.2 ●●○ [ж.н] оногдох үйлийн нэр, ногдол, ноогдол
**онол** I.1.2 ●●● [ж.н] эш ~, үзэл ~
**онол** I.1.2 ●○○ [ж.н] оновор, оноо
**онолго** I.18.2 ●○○ [ж.н] буудлагын онох байдал
**онолд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] үзэл онол гаргах, онолоор цэцэрхэх
**онолж-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] онолтой болох
**онолч** I.4.2 ●○○ [ж.н] онолоор мэргэжсэн хүн
**онондой** I.15.2 ●○○ [ж.н] охор хүрэм
**оноо** I.12.2 ●○○ [ж.н] онох үйлийн нэр
**оноо** I.12.2 ●●● [ж.н] дүн, үнэлгээ, өндөр ~
**оноо** I.12.2 ●○○ [ж.н] барилдах бөхийн оноолт
**оноо** I.12.2 ●○○ [ж.н] дээлийн ~ , хүрэмний ~
**оноол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] хувцас зэрэгт оноо гаргах, оноо хийх
**оноолт** I.3.2 ●●○ [ж.н] оноох үйлийн үр дүнг заасан нэр, бөхийн ~
**онооч** ●○○ [тэ.н] оноо гаргадаг; онохдоо мэргэн
**оноч** I.4.2 ●○○ [ж.н] сумны онийг ухах бяцхан хутга
**онош** I.11.2 ●●● [ж.н] өвчний тодорхойлолт, ~ тавих, ~ тогтоох
**оношил-** II.11.2 ●●● [үй.ү] оношийг тогтоох
**оношилгоо** I.12.2 ●●● [ж.н] оношлох үйлийн нэр, ~ хийх

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **оношилгоо** | оно+ш+л+оо(гоо)=оношилгоо. Энэ үг нь бүтээвэр зүйд суурилсан дүрмээр бичигдэх ба үгийн бүтцийг хөөж зөв бичих. Оно гэсэн эгшгээр төгссөн үгэнд **-ш** гэсэн гийгүүлэгчээр эхэлсэн дагаврыг шууд залган онош гэж бичнэ. Үйл үг үүсгэх **-л** дагаврыг ш гэсэн заримдаг гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд залгахдаа зохих балархай эгшгийг нь урд нь аван оношил гэж бичсэн. Гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд **-гоо** дагаврыг шууд залган оношилгоо гэж бичнэ. Судалгаа, шинжилгээ гэсэн үгийг мөн адил бичнэ. |
| × | **оношлогоо** | |

**оношлуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] оношлох хэрэглэл
**онтод-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] онтусах, онох
**онх** I.3.2 ●●○ [ж.н] тонгорцоглож буусан шагай
**онхгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] онхгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**онхгор** ●○○ [тэ.н] өндөр том зүйлийн толгой доош тонгойсон нь
**онхи** ●○○ (баймж.) [тэ.н] огт, ерөөс, ~ өөр, ~ ондоо
**онхой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] онхгор болох
**онхол** I.17.2 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ бялзуухай
**онхол** ●○○ [тэ.н] ~ донхол

О

**онхол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] тоглоомын онхыг орхих
**онхолд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] хөлбөрөн унах, хөмрөх, тонгорцоглох, тэрэг ~
**онхолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] онхгор юмны байн байн хөдлөх
**онхон** ●○○ [д.д.ү] ~ донхон хийх, гэх
**онхоодой** I.15.2 ●○○ [ж.н] онхгор хүүхдийг шоглох үг
**онхоолой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ бялзуухай
**онхос** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**онц** ●●● [тэ.н] маш сайн, бүрэн төгс
**онцгой** ●●● [тэ.н] илт давуу, дээд зэргийн; ганцаараа
**онцгойд-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] онцгой болох
**онцгойдуу** ●○○ [тэ.н] онцгой байрын
**онцгойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] онцгойд үзэх
**онцгойр-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] онцгой болох, олноос ~
**онцлог** I.6.2 ●●● [ж.н] бусдаас ялгарах өвөрмөц шинж чанар
**онцол-** II.11.2 ●●● [үй.ү] онц гойдыг шилэх сонгох, цохох
**онцолбор** I.5.2 ●○○ [ж.н] онцолсон хэсэг, юм
**онч** I.4.2 ●●○ [ж.н] оновч, оноц, ~ мэргэн үг
**онч** I.4.2 ●○○ [ж.н] утасны эрчид бөөмөрсөн хэсэг
**ончид-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] ончрох
**ончир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] нийтгэсэн утасны эрч бөөмнөрөх
**ончроо** I.12.2 ●○○ [ж.н] ширэлдээ, орооцолдоо
**онь** I.23.2 ●○○ [ж.н] юмны үзүүр дэх сэтэрхий, хоног
**онь** I.23.2 ●●● [ж.н] уул хярын сэтэрхий нахиу, хөтөл
**онь** I.23.2 ●○○ [ж.н] чийгийн хорхой
**онь** ●○○ [тэ.н] эхэн үе, анхан
**оньд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] юмыг онь бүхий юмаар тулах
**оньс** I.9.2 ●●● [ж.н] түгжээ, цоож, модон ~, ~ хөдөлгүүр
**оньслуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] оньслох хэрэглүүр
**оньсого** I.18.2 ●●● [ж.н] ардын аман зохиолын төрөл зүйл, ~ таавар
**оньсод-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] юманд оньс хийж тогтоох
**оньсол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] оньсоор торгоох, тогтоох
**оньст** ●○○ [тэ.н] оньс бүхий
**оньт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] онь гарах, сэтрэх
**оо** I.12.2 ●●● [ж.н] шүд угаах хэрэгсэл
**оо** ●●○ [а.ө] жигшиж уулга алдахад хэлэх аялга
**оог** I.6.2 ●○○ (хууч.) [ж.н] үе дамжсан боол
**оогил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] үхрийн айн цочирдож орилох
**оод-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] оо түрхэх
**оодго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**оодгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] үхэр, тугал, гөрөөс зэрэг амьтад ялаархаж сүүлээ агсан давхих
**оодгор** ●○○ [тэ.н] хэвийн хэмжээнээс богино, ~ сүүлтэй
**оодой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] оодгор болох
**оодон** ●○○ [тэ.н] оготор, богино, ~ дээл, ~ сүүл
**оодонд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] оодон, охор болох
**оодор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] хөөрөх, онгирох
**оодруу** ●○○ [тэ.н] хөөрүү, сагсуу
**оолгор** ●○○ [тэ.н] өмнө явсан газраа таньж мэдэхгүй мааннаг байдал
**ооль** I.28.2 ●●● [ж.н] нэг зүйл цавчих багаж
**оольд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] оолиор цавчих
**ооно** I.18.2 ●●○ (амь.) [ж.н] эр зээр
**оор** ●○○ [тэ.н] төрөлх, язгуурын, ~ мэнгэ, ~ монгол
**оор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] дугтран орхих бөхийн мэх
**оорт** ●○○ [тэ.н] оор бүхий
**оорхой** I.15.2 ●○○ [ж.н] үндэс; амьтдын ичээ; орогнон хоргодох газар
**оосор** I.21.2 ●●● [ж.н] юмыг уях, торгох уяа, буч
**оосорло-** II.10.2 ●●● [үй.ү] оосроор торгох, уях
**оосорт** ●○○ [тэ.н] оосор бүхий
**оох** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**ооч** I.4.2 ●○○ [ж.н] хүний доод уруулын доор ургасан сахал
**ооч-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] халуун цай зэргийг багаар сорж уух
**ооч** ●●○ [тэ.н] шингэн юмны нэг балгатай тэнцэхүйц хэмжээ, ~ цай
**оочгоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] цахирмаа цэцгийн овгийн нэг зүйл ургамал
**оочил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] байн байн оочих
**ор** I.9.2 ●●● [ж.н] хэвтэж унтахад зориулсан тавилга, ~ дэвсгэр
**ор** I.1.2 ●●○ [ж.н] ул мөр, ором, хурууны ~
**ор** I.1.2 ●●○ [ж.н] нөхөөс төлөөс, төлөөнөө байх зүйл
**ор** I.1.2 ●●○ [ж.н] орон, суурь, байр, суудал
**ор-** II.3.2 ●●● [үй.ү] дотогш нэвтрэх, дотор нь багтах
**ор-** II.3.2 ●●○ [үй.ү] отлох, ороо ~
**орвог** I.6.2 ●○○ [ж.н] голын хөвөө, намгархаг газар байдаг дов
**орвого** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**орвогоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] орвогор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**орвогор** ●○○ [тэ.н] доод уруул нь илүү гарсан байдалтай
**орвой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] орвогор болох
**орволз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] орвос орвос хөдлөх, могой шарвалзан явах
**орволзуур** ●○○ [тэ.н] ихэмсэг, бардам зан авир гаргамтгай
**орвон** I.16.2 ●○○ [ж.н] үндэс, ёзоор
**орвос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**орги-** II.2.2 ●●● [үй.ү] хүчтэй асгаран буцлах;

О

ямар нэг байдал мэдрэгдэх, халуу ~
**оргил** I.1.2 ●●● [ж.н] орой, дээд тал,уулын ~
**оргил-** II.4.2 ●●● [үй.ү] оргиж буцлах, оргин гарах
**оргилго** I.18.2 ●○○ [ж.н] оргилох үйлийн нэр
**оргилмол** ●○○ [тэ.н] оргилсон байдалтай
**оргилонгуй** ●○○ [тэ.н] оргилсон байдалтай, дэврэнгүй, ~ сэтгэл
**оргилуун** ●●○ [тэ.н] дэврүүн, ~ нас, ~ дарс
**оргилуур** I.5.1 ●●● [ж.н] оргилуулан гаргах төхөөрөмж, усан ~
**оргио** ●○○ [тэ.н] онгироо, хөөрүү
**оргиот-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] оргио зан гаргах
**орго-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] буруулан зайлж одох
**оргогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] зугтан зайлж буй этгээд
**оргодол** I.17.2 ●●● [ж.н] оргож боссон хүн
**оргой** I.15.2 ●●○ (шаш.) [ж.н] бөөгийн нэг зүйл малгай
**оргойвч** I.32.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөө нар онгон урихдаа өмсдөг малгай
**орголт** I.3.2 ●○○ [ж.н] оргох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**оргомтгой** ●○○ [тэ.н] оргох сиймхийг алддаггүй
**оргомхой** ●○○ [тэ.н] оргох дуртай
**оргуул** I.1.1 ●○○ [ж.н] оргодол
**оргүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] оргүй болох
**орд** I.9.2 ●●● [ж.н] амьдран суух орон сууцны хүндэтгэл нэр, ~ харш
**орд** I.3.2 ●●● [ж.н] ашигт малтмалын нөөц бүхий газар
**орд** I.3.2 ●○○ [ж.н] оддын оршин ахуй газар
**орд** I.3.2 ●○○ [ж.н] хулганы идэш хураах нүх
**орд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] оромдох, хийсэн болох
**орд** ●○○ [а.ө] ~ хийх, ~ гэх: барсын огцом дуугарах дуу
**ордон** I.20.2 ●●● [ж.н] ~ харш, ~ шилтгээн, засгийн газрын ~
**ордос** I.5.2 ●○○ [ж.н] Өвөр Монголын нэг аймаг
**ордос** I.21.2 ●○○ [ж.н] үгдэрч дахидаг өвчин
**ордосло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] өвчин дахин үгдрэх
**ордоч** I.31.2 ●○○ (амь.) [ж.н] охор сүүлтэй хулгана, ~ бор
**орил-** II.4.2 ●●● [үй.ү] орь дуу тавих, бархирах, чарлах, хашхирах
**орилолдоон** I.2.2 ●○○ [ж.н] орлилдох үйлийн нэр, ориолдох чимээ
**ориломтгой** ●○○ [тэ.н] орилох нь олонтоо
**ориломхой** ●○○ [тэ.н] байнга орилдог
**орилоо** ●●○ [тэ.н] бархираа, ориломтгой
**орилоон** I.2.2 ●●○ [ж.н] орилох үйлийн нэр, хашхираан
**оримоо** I.12.2 ●○○ (амь.) [ж.н] далайд орших нэг зүйл загас, шанхан загас
**орло-** II.10.2 ●●● [үй.ү] оронд нь байх; орноос нь хамаарах, төлөөлөх
**орлого** I.18.2 ●●● [ж.н] орж байгаа юм, ~ зарлага
**орлогож-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] орлоготой болох, орлого нэмэгдэх
**орлогч** I.4.2 ●●● [ж.н] орлох хүн, ~ дарга
**орлуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] ямар нэгэн зүйлийг орлуулах, оронд нь хэрэглэх зүйл
**орлуулга** I.18.1 ●○○ [ж.н] орлуулах үйлийн нэр, орлуулах юм, ~ хийх
**орлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] орлосон юм
**оров** I.5.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] хэнгэргийн цохиур
**орог** ●●○ [тэ.н] саарaлдуу өнгө, зүс
**орогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] орог өнгөтэй болох
**орогно-** II.10.2 ●●● [үй.ү] орон байр болгож орох нуугдаж хоргодох
**орогнол** I.1.2 ●●● [ж.н] орогнох үйлийн нэр, улс төрийн ~
**орогт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] орог халтар болох
**орогшил** I.17.2 ●○○ (урга.) [ж.н] мөнх ногоон бут мод
**орой** I.15.2 ●●● [ж.н] уулын ~; ~ хоргой; модны ~
**орой** ●●● [ц.н] эрт ~, үдэш ~
**оройвтор** ●○○ [тэ.н] орой, оройхон
**оройвч** I.32.2 ●○○ [ж.н] чих, саравчгүй малгай
**оройжин** ●●○ [ц.н] оройн турш
**оройл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] тэргүүлэх, хошуучлах, манлайлах
**оройл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] юманд орой хийх; өндөр газрын оройгоор явах
**оройлго** I.25.2 ●○○ [ж.н] ~ эгшиглэн, олон хоолойн төрөл
**оройлогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] толгойлогч, тэргүүлэгч
**оройт-** II.6.2 ●●● [үй.ү] орой болох
**оройш-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] орой шинжтэй болох
**оролд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] чармайх, сурахаар мэрийх; хийж үзэх, туршиж үзэх
**оролд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] шоолох, доог тохуу хийх
**оролдлого** I.18.2 ●●○ [ж.н] идэвх санаачилга, чармайлт мэрийлт
**оролт** I.3.2 ●●○ [ж.н] орох үйлийн явц
**оролцогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] оролцож байгаа этгээд
**оролцоо** I.12.2 ●●● [ж.н] оролцох үйлийн нэр, туслалцаа, дэмжлэг
**ором** I.17.2 ●●● [ж.н] ор мөр, ~ гарах, хурууны ~
**оромд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] оронцоглох, хийсэн болох
**оромд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ор мөр гаргах
**оромдол** I.17.2 ●○○ [ж.н] оромдох үйлийн нэр
**оромж** I.4.2 ●●● [ж.н] орших, орогнох гэр, хорго
**оромно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ором гаргах
**оромтгой** ●○○ [тэ.н] юманд орох, оролцохдоо дуртай
**оромхой** ●○○ [тэ.н] үгэнд ~
**орон** I.20.2 ●●● [ж.н] эх ~; ~ сууц; ~ тоо
**оронги** ●○○ [тэ.н] хойд хөл доголон

О

**оронгит-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] оронги болох, хойд хөл доголох
**оронго** I.18.2 ●○○ (амь.) [ж.н] зээртэй төстэй, урт эвэртэй нэг зүйл гөрөөс
**оронгод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] чонын хоршоолох буюу нийлэх
**оронцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] ор нэр төдий юм, гэрийн ~, хүний ~
**оронцогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ор төдий гүйцэтгэх; орыг төлөөлсөн болох
**оронш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] оршин буй газартаа идээших
**ороо** I.12.2 ●●○ [ж.н] от, ~ орох
**ороо-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] боож ~, тамхи ~, үгээр ~, зүү ~
**ороо** ●●○ [тэ.н] бурууламтгай, зугтамтгай, ~ морь
**ороогуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] юм ороох хэрэглүүр
**ороогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] ороох зориулалт бүхий зүйл
**ороодос** I.26.2 ●○○ [ж.н] ороолт, ороосон юм
**ороол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] буруулан зугтаах
**ороолон** I.16.2 ●○○ [ж.н] буг чөтгөр, босоо ~
**ороолт** I.3.2 ●●● [ж.н] ороох эд юм, малгай ~, хөлийн ~
**ороомог** I.22.2 ●●● [ж.н] ороож хийсэн хэсэг юм
**ороомол** ●○○ [тэ.н] ороож хийсэн нь, ~ утас
**ороонги** I.8.2 ●○○ [ж.н] зарим адгуусанд тусах өвчин
**ороонгит-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] ороонги тусах
**ороонго** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] бусдыг шимж амьдардаг өвс, чөдөр өвс
**орооц** I.3.2 ●○○ [ж.н] ороож баглах хэрэгсэл
**орооцолдоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] юмс хоорондоо хэрэн холбогдсон байдал
**орос** I.5.2 ●●● [ж.н] ~ улс, ~ үндэстэн, ~ хэл
**орсгой** ●○○ [тэ.н] дорсгор, гадагш дорсойсон, ~ шүд
**орсгойд-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] орсгой болох
**орсгойдуу** ●○○ [тэ.н] орсгой байрын
**орсгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] орсгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**орсгор** ●○○ [тэ.н] орсгой, дорсгой
**орсгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] орсгорын учир зохисгүйдэх
**орсгордуу** ●○○ [тэ.н] орсгор байрын
**орсой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] орсгор харагдах
**орсолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] орсгор юмны байн байн хөдлөх
**ортоом** I.1.2 ●●● (амь.) [ж.н] хайнагийн үнээнээс гарсан тугал
**оруулбар** I.5.1 ●○○ [ж.н] нэмэлт болгон оруулсан хэсэг, ~ үг
**оруулга** I.18.1 ●●● [ж.н] оруулсан юм, ~ хийх
**орхгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] орхгор зүйлийн байн байн хөдлөх
**орхгор** ●○○ [тэ.н] эвэр мэтийн том, данхгар байдал
**орхи-** II.2.2 ●●● [үй.ү] үлдээх хоцроох; хаях гээх
**орхи-** II.2.2 ●●● [үй.ү] болих, огоорох
**орхи-** II.2.2 ●○○ [үй.ү] орхимж нөмрөх
**орхи-** II.2.2 ●○○ [үй.ү] шоо ~, шагай ~
**орхи-** II.2.2 ●○○ [үй.ү] нэгмөсөн бүрмөсөн хийх үйлдэх, мартаж ~
**орхидос** I.21.2 ●○○ [ж.н] орхигдсон зүйл
**орхилго** I.18.2 ●○○ [ж.н] хэргээр орхисон юм
**орхилго** I.18.2 ●○○ [ж.н] эхнэр хүний нэг зүйл чимэг зүүлт
**орхилго** I.18.2 ●○○ [ж.н] цалам бугуйл
**орхимж** I.4.2 ●●● (шаш.) [ж.н] лам нарын хувцасны гадуур мөрөвчлөн орооҗ нөмрөх задгай бөс
**орхимжил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] орхимж нөмрөх
**орхимол** ●○○ [тэ.н] зориуд орхиж гээсэн
**орхир-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] буга, илжиг, барсын дуугарах
**орхирол** I.17.2 ●○○ [ж.н] орхирох үйлийн нэр
**орхируу** I.12.1 ●○○ [ж.н] ~ годил: том модон годил
**орхиул** I.1.1 ●○○ [ж.н] эхнэр хүний чимэг
**орхиул** I.1.1 ●○○ [ж.н] уяа оосор, орхилго; дээвэр цавгийг дэлгэхэд хэрэглэдэг урт мод
**орхиул** I.1.1 ●○○ [ж.н] орхиж хаях тоглоом
**орхиц** I.3.2 ●○○ [ж.н] монгол бичгийн үсгийн махбод
**орхиц** I.3.2 ●○○ [ж.н] нэхэх, сүлжихэд хэрэглэх хэрэгсэл
**орхицоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] орхицож тоглох наадаан
**орхой** ●○○ [тэ.н] дээрэнгүй, ихэмсэг зан
**орхоодой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] хүн өвсний үндэс, эмийн ургамал
**орц** I.3.2 ●●● [ж.н] орох зүйл, хоолны ~
**орц** I.3.2 ●●● [ж.н] орон сууцны ~
**орчил** I.17.2 ●○○ [ж.н] хэрэг явдлын тогтсон жам ёсоор эргэлдэх үзэгдэл, явц эргэлт
**орчим** ●●○ [тэ.н] ойролцоо, хавьцаа, шахуу
**орчимбар** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл чоно
**орчин** I.20.2 ●●○ [ж.н] тойрон хүрээлж буй ойр хавь, ~ тойрон, байгаль ~
**орчлон** I.16.2 ●●● [ж.н] дэлхийн бөмбөрцөг хийгээд бусад одон цогцыг багтаасан хязгааргүй огторгуй
**орчон** I.2.2 ●○○ [ж.н] манж хамниган төрөл хэлтэн
**орчуул-** II.4.1 ●●● [үй.ү] өөр хэлнээ хөрвүүлэх
**орчуул-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] эргүүлэх
**орчуулагч** I.4.1 ●●● [ж.н] орчуулга хийгч хүн, хөрвүүлэгч
**орчуулга** I.18.1 ●●● [ж.н] орчуулсан зүйл
**орш-** II.9.2 ●●● [үй.ү] суух, нутаглах, амьдрах; байх; бие чилж бадайрах
**оршигч** I.4.2 ●○○ [ж.н] оршин буй зүйл
**оршил** I.17.2 ●●● [ж.н] бичиг зохиолын өмнөх өгүүлэл, эхлэл, өмнөтгөл
**оршил** I.17.2 ●○○ [ж.н] орших байдал
**оршингуй** ●○○ [тэ.н] зан авир төвшин тогтвортой

О

**оршуулга** I.18.1 ●●○ [ж.н] оршуулах үйлийн нэр
**орь** ●●○ [тэ.н] хань ижил, найз нөхөдгүй, ганцаар, ~ ганц; ид чадал, цог жавхаа, ~ залуу
**орь** ●○○ [а.д.ү] бархирах дуу чимээ, ~ дуу тавих
**осго-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хүйтэнд бээрэн хөдөлж чадахгүй болох
**осгон** I.2.2 ●○○ [ж.н] ~ давхиа: хурдан морийг өтлөх үед нь сүүлчийн удаа уралдуулах ёс үйлдэх нь
**осгор** I.5.2 ●●○ [ж.н] сэв, хортон; осгосон ором, осгоруу
**осгорт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] осгор тогтох, бий болох
**осгоруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] нар салхинд удсанаас тогтсон сайр
**осгоруут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] осгоруутай болох
**осол** I.17.2 ●●● [ж.н] алдаа эндэл
**осолд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] осол гэмтэлд орох; алдах; нас барах
**осруу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл шувуу
**от-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] амдаж хүлээх, тосож уулзах
**от** I.3.2 ●○○ [ж.н] ав хоморгын үзүүр
**отго** I.18.2 ●○○ [ж.н] хэргэм зэрэгтний ёслолын малгайд хадах тогосын өд
**отгол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] отгон нь болох; дуусах, эцэслэх
**отгол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] отго зүүх, зэрэг дэв нэмэх
**отгон** ●●● [тэ.н] айлын хамгийн бага хүүхэд
**отготон** I.20.2 ●○○ [ж.н] отгот малгай өмсдөг хүн, ноёд
**отлого** I.18.2 ●○○ [ж.н] отох үйлийн нэр, ~ хийх, чоны ~
**отог** I.22.2 ●●○ (хууч.) [ж.н] хуучны засаг захиргааны нэгж, ~ омог, ~ аймгийн
**отогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] отог болгох; анчин гөрөөчид отогт буудаллах
**отогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] отон хүлээгч
**отогчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] отог отгоор болгох, хуваах
**отол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] мал, адгуусны от, ороо орох
**отолт** I.3.2 ●●○ [ж.н] отох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**отоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] адгуус, амьтны ороо орсон нь
**отооч** ●○○ [тэ.н] отох зантай
**отор** I.21.2 ●●● [ж.н] өвс, бэлчээрийн сайныг дагаж нүүдэллэх нь
**оторло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] малаа оторт гаргах; биеэ хайрлан ажил явдлаас хойш суух
**оторлогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] оторлох үйлийг хийгч
**оторчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] отроор нүүх, оторлон нүүдэллэх
**оторчин** I.20.2 ●●● [ж.н] отор хийх айл, хүмүүс
**оточ** I.31.2 ●●○ [ж.н] монгол ардын эмнэлгийн эм найруулагч, эмч
**охиж-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] охь нь сайн болох
**охил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] оройлж шалгарах; охь сайныг нь ялгаж авах
**охил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] архи ~, охь шим болох
**охин** I.2.2 ●●● [ж.н] эмэгтэй хүүхэд
**охиш-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] охь, дээд чанартай болох
**охор** ●●○ [тэ.н] богино, оодон, урт биш, ~ сүүл
**охорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] охрын учир зохисгүйдэх
**охорло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] охор болгох, богинодох
**охь** I.29.2 ●●● [ж.н] юмны хамгийн чанар сайтай хэсэг, хувь
**охь** I.29.2 ●●● [ж.н] тэргүүн, сод, манлай
**оцго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**оцгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] оцгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**оцгор** ●●○ [тэ.н] урагш цомбойсон, шомбойсон өцгөр
**оцгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] оцгор нь хэтрэх
**оцог** I.22.2 ●●○ [ж.н] тулгын чулуу
**оцой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] оцгор болох
**оцолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] оцгор юмны байн байн хөдлөх
**оцос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**оч** I.11.2 ●●● [ж.н] галаас цацран гарах жижиг цог, ~ харвах, ~ үсрэх
**оч-** II.8.2 ●●● [үй.ү] явж хүрэх, ирж ~
**очир** I.21.2 ●●● [ж.н] ~ алмаас; малгайн ~; эрдэнийн ~ одон
**очир** I.21.2 ●○○ [ж.н] буддын шашны бат бэхийн бэлгэ тэмдэг; хээ угалз
**очир** I.21.2 ●●○ [ж.н] монгол адууны тамга
**очирваань** I.23.1 ●●● (шаш.) [ж.н] язгуурын гурван бурхны нэг, нууц тарнийн бурхан
**очирло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] очир хадах, жинс зүүх
**очлог** ●○○ [тэ.н] оч ихтэй
**очоо** I.30.2 ●○○ [ж.н] нумыг бороонoос хамгаалж халхлан нөмөргөх хэрэгсэл
**оюу** I.30.1 ●●● [ж.н] эрдэнийн чулуу, есөн эрдэнийн нэг
**оюун** I.2.1 ●●● [ж.н] ухаарч ойлгох чадвар, ухаан, билиг
**оюунлаг** ●●○ [тэ.н] эрдэм номд гарамгай, эрдэм номыг дээдэлдэг

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **оюунлаг** | Оюун гэсэн нэр язгуурт тэмдэг нэр бүтээх **-лаг** дагавар залгаж оюунлаг гэсэн тэмдэг нэр бүтнэ. |
| × | **оюунлиг** | |

**оюутан** I.20.1 ●●● [ж.н] их, дээд сургуульд суралцагч

О





**өв** I.1.3 ●●● [ж.н] ~ хөрөнгө, ~ соёл
**өвгөвтөр** ●○○ [тэ.н] ахимаг настай
**өвгөж-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] өвгөн хүний шинж байдалтай болох
**өвгөжөөр** ●○○ [тэ.н] өвгөн байрын, овортой харагдах байдал
**өвгөлжин** I.20.3 ●○○ (амь.) [ж.н] толгой хар, оройдоо гэзэг адил урт хар чандартай нэг зүйл бялзуухай
**өвгөн** I.2.3 ●●● [ж.н] өтөл насны эр хүн, ~ эмгэн, өвлийн ~
**өвгөндүү** ●○○ [тэ.н] өвгөн шинжтэй
**өвгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өвгөр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**өвгөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] эрэгтэй хүний өтөлж хөгшрөх, өвгөн болох
**өвгөрх-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өвгөн хүний овор гаргах
**өвгөцөр** ●○○ [тэ.н] өвгөн хүний шинжтэй
**өвд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] өвчин тусах, толгой ~
**өвдгөвч** I.32.3 ●●○ [ж.н] өвдөгт зүүх зөөлөвч
**өвдөг** I.26.3 ●●● [ж.н] дунд чөмөг, шаант чөмгийн уулзвар үе
**өвдөг** I.26.3 ●●● [ж.н] сормуусны сурвалжийн тослог булчирхай үрэвсэх өвчин
**өвдөгд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өвдөгнөөс нь барих
**өвдөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өвдгөөр дарах, суух, өвдгөөрөө нухах, цохих, хуглах
**өвдөгц-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өвдөг оролцуулан тоглох
**өвдөгцөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] өвдөгцөх тоглоом
**өвдөгцөө** I.30.3 ●○○ [ж.н] өвдгөөр татам хэмжээ
**өвдөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] идэш, хоолны үлдэл, ~ цөвдөл
**өвий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] суурь муугаас хийсэх гэж байгаа мэт өцийх, өвгөр болох
**өвлө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] өвийг эзэмших, уламжлан авах, ухаан ~, газар ~
**өвлөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] эцэг эх, өвөг дээдсээс үлдээсэн зүйлийг эзэмших эрх бүхий хүн
**өвөг** I.23.3 ●●● [ж.н] эцгийн дээд үеийнхэн, өөрийн эцэг, эхийн аав
**өвөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] шувууны толгой дахь урт өд
**өвөг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өвөл** I.17.3 ●●● [ж.н] дөрвөн улирлын нэг
**өвөлж-** II.9.3 ●●● [үй.ү] өвлийг өнгөрүүлэх
**өвөлжигч** I.4.3 ●●○ [ж.н] өвлийг өнгөрүүлэгч
**өвөлжилт** I.3.3 ●●● [ж.н] өвөлжих явц байдал
**өвөлжин** ●●○ [ц.н] өвлийн турш, ~ хүлээх
**өвөлжин** I.16.3 ●○○ (урга.) [ж.н] харавтар улаан, чихэрлэг жимс
**өвөлжөө** I.12.3 ●●● [ж.н] өвлийг өнгөрөөх хашаа хороо бүхий нутаг, бууц
**өвөлжөөл-** II.4.3 ●●● [үй.ү] өвөлжөөнд буух
**өвөлжөөр** I.5.3 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл том шар цэцэг
**өвөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] суурь муутай зүйлийн үргэлжлэн хөдлөх, өндөлзөх
**өвөлзүүр** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] хоёр наст ургамал, туурай ногоо
**өвөлш-** II.9.3 ●●● [үй.ү] өвөл болж эхлэх, өвлийн шинж орох
**өвөн** I.16.3 ●○○ [ж.н] шувууны өвөг
**өвөн** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өвөө** I.30.3 ●●● [ж.н] өвөг, ~ эмээ
**өвөөлж** I.4.3 ●○○ (амь.) [ж.н] толгойдоо өвөгтэй, нэг зүйл алаг шувуу, өвөөлжгөнө
**өвөр** I.21.3 ●●● [ж.н] дээлийн ~
**өвөр** I.21.3 ●●○ [о.н] энгэр тал, урд этгээд, уулын ~
**өвөр** ●●○ [тэ.н] өөр ондоо
**өвөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] дарагдах, хүүрших
**өвөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] хүч гүйцэхгүй мохох, цуцах
**өвөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] нойтон зүйл хатаж эврэх
**өвөрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өвөртлөх; хадгалах, өс ~, санаа ~
**өвөрлөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] Өвөр Монгол
**өвөрмөц** ●●● [тэ.н] бусдаас өөр, онцгой, ~ онцлог, ~ төрх
**өвөртөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] өвөртөө хийх
**өвөрч** ●○○ [тэ.н] өөрийн талыг бодолхийлэгч, тал тохой татагч
**өвөрчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] өөрийн болгох
**өвс** I.9.3 ●●● (урга.) [ж.н] ~ ургамал, ~ ногоо
**өвс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өвслөг** ●●○ [тэ.н] ~ ургамал
**өвсөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] малд өвс тавьж өгөх
**өвсөрхөг** ●●○ [тэ.н] өвс ихтэй
**өвст-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] тариаланд зэрлэг өвс хольцолдон ургах
**өвхгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өвхгөр юмны байн байн хөдлөх
**өвхгөр** ●○○ [тэ.н] бөгтөр, хөвхгөр
**өвхөг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өвхөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өвхгөр юмны байнга хөдлөх
**өвхөс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өвц-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цус хөлилдох
**өвч** ●●○ [тө.ү] бүрэн төгс, ~ бүрэн, ~ хуяг
**өвч-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] дуурайх, аавыгаа ~
**өвч-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] арьс ~
**өвчигнө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] сагсуурах, дүвчигнэх, хий өвчин туссан мэт аяглах
**өвчил-** II.11.3 ●●● [үй.ү] өвчин олох, өвчин тусах
**өвчин** I.20.3 ●●● [ж.н] ~ эмгэг, ~ тусах, хууч ~
**өвчтөн** I.2.3 ●●○ [ж.н] өвчтэй хүн
**өвчүү** I.12.4 ●●● [ж.н] ~ цорой, ~ түших

**өвчүүвч** I.32.4 ●○○ [ж.н] өвчүү халхлан зүүх давхац
**өг-** II.5.3 ●●● [үй.ү] авч ~, үүрэг ~, зааж ~, ам ~, бууж ~
**өгд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] дийлдэн ялагдах
**өгзөг** I.26.3 ●●● [ж.н] бөгсний тонтгор хэсэг
**өгий** I.15.3 ●○○ [ж.н] эгч, эмэгтэй хүнийг дуудах хүндэтгэл, өхий
**өглөг** I.5.3 ●●● [ж.н] өргөл, өгсөн зүйл, ~ буян
**өглөг** I.5.3 ●●● [ж.н] өр төлбөр, авлага ~
**өглөө** I.12.3 ●●● [ц.н] үүр цайхаас эхлэн бага үд хүртэлх үе
**өглөөгүүр** ●●○ [ц.н] өглөө эрт
**өглөөжин** ●●○ [ц.н] өглөөний турш
**өгнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өн болох
**өгөгдөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] өгөгдсөн юм, ~ санаа
**өгөгдөхүүн** I.2.4 ●○○ [ж.н] өгөгдөл
**өгөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] өгөх үйлийг гүйцэтгэгч
**өгөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] ~ аваа
**өгөөж** I.4.3 ●●● [ж.н] ашиг орлого, үр ~
**өгөөмөр** ●●● [тэ.н] элбэг дэлбэг, уужим дэлгэр; өглөгч зан байдал
**өгөөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] яр шархны идээр шүүс
**өгөөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] яр шарх идээлэх
**өгөөрт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] шарх идээ бээртэй болж буглах
**өгөөш** I.11.3 ●●● [ж.н] ан амьтныг урхидан барих идэшний зүйл
**өгөр** ●●○ [тэ.н] эд юмсын өнгө хувхай, зэвхий; хүүршиж хэврэгшсэн байдал
**өгөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] өгөр өнгөтэй болгох, хуучирч хэврэг болох
**өгөрш-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] өгөр шинжтэй болох, хүүрших хэврэгших
**өгөршил** I.17.3 ●○○ [ж.н] өгөрших үйлийн нэр
**өгс-** II.7.3 ●●● [үй.ү] өөд ~, шатаар ~, ~ уруудах
**өгсүүдүү** ●○○ [тэ.н] өгсүү байрын
**өгсүүр** ●●● [тэ.н] өгсөц ихтэй, ~ зам
**өгсүүрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] өгсүүр нь бэрхдэх
**өгсүүрдүү** ●○○ [тэ.н] өгсүүр байрын
**өгтөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] үүд, цонх зэргийг тэвхлэх хэрэгсэл
**өгтөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] өртөх, нэрвэгдэх; турхирах
**өгүүлбэр** I.5.4 ●●● [ж.н] нийлмэл ~, энгийн ~, ~ зүй
**өгүүллэг** I.5.4 ●●● [ж.н] уран зохиолын нэг төрөл
**өгүүлэгдэхүүн** I.2.4 ●●○ [ж.н] өгүүлбэрийн доторх үйлийн эзнийг заасан гишүүн
**өгүүлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] өгүүлж буй этгээд
**өгүүлэл** I.17.4 ●●● [ж.н] өмнөх ~, үг ~, эрдэм шинжилгээний ~
**өгүүлэмж** I.4.4 ●●○ [ж.н] зохиолын ~
**өгүүлэхүүн** I.2.4 ●●○ [ж.н] өгүүлэгдэхүүний үйл хөдлөлийг заасан гишүүн
**өгцөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] бусдад өгөх өр, өглөг
**өгцөөтөн** I.20.3 ●○○ [ж.н] бусдад өр төлбөртэй хүн

**өд** I.9.3 ●●● [ж.н] ~ сөд, ~ ургах, ~ гүйцэх
**өд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] үг ~, яриа ~, хэрэг ~
**өдгөө** I.30.3 ●●● [ц.н] эдүгээ, одоо
**өдгөөх** ●●○ [тэ.н] эдүгээх, одоох
**өдгөөчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] өнөө цагийн үүднээс авч үзэх, эдүгээчлэх
**өдий** ●●● [тө.ү] ~ эрт, ~ төдий, ~ багаас
**өдлөг** ●●○ [тэ.н] өд хэлбэртэй; өд ихтэй, өд бүхий
**өдлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] өдөлт
**өдөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] суманд өд наах; өд нь ургах
**өдөөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] үүсгэгч, сэдэгч
**өдөөлөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] өдөөх үйлийн нэр
**өдөөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] өдөөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**өдөр** ●●● [ц.н] нар мандахаас шингэх хүртэлх хугацаа
**өдөржин** ●●● [ц.н] өдрийн турш, ~ ажиллах
**өдөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] бичигт өдөр судрыг тэмдэглэх
**өдөрлөг** I.5.3 ●●● [ж.н] ахмадын ~, уран зохиолын ~
**өдөрчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] өдөр өдрөөр бодох, тоолох
**өдүүлбэр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хэрэг явдлын анхны үүсгэвэр шалтгаан
**өдүүлбэрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] өдүүлбэр гаргах
**өег** ●●● [тэ.н] шимтэй, тэжээлтэй, нүнжигтэй
**өегд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өег болох
**өеглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өег болох
**өегш-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] өег шинж бүхий болох
**өеө** ●○○ [тэ.н] гэдэргэн хэлбэрүү, ~ газар
**өеөд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] ядарсан мал өеөдөж унах
**өеөдүү** ●○○ [тэ.н] өеөдсөн байрын
**өехий** I.15.3 ●○○ [ж.н] адгуус амьтны өвчүүнээс дооших газар
**өехийл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] мал алахад өехийг нь авах
**өехөн** ●○○ [тэ.н] уужим, чөлөөтэй
**өжингө** ●○○ [тэ.н] өөрийнхөөрөө зүтгэх маягтай
**өжир-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] өмхрөх, өмөрч унах
**өжүү** ●○○ [тэ.н] гөжүүд, зөрүүд
**өжүүд** ●○○ [тэ.н] гөжүүд, зөрүүд; хэрцгий гажууд
**өжүүрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] өжүүн зан гаргах
**өл** I.1.3 ●●● [ж.н] идэш уушны шим тэжээл, чанар; хоол тэжээл
**өл** I.1.3 ●●● [ж.н] уулын онь хөтөл, намхан даваа
**өл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] юмыг дээш этэх буюу хөших
**өл** ●○○ [тэ.н] саарал, цайвар толботой, бор цагаан холилдсон өнгө
**өлбөгөр** ●○○ [тэ.н] тамир тэнхээ муутай байдал
**өлбөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] байн байн өлийж

Ө

хялалзах; идэш эрэн ховдоглох
**өлбөр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] өлсөхийн туйлд хүрэх
**өлгий** I.15.3 ●●● [ж.н] нялх хүүхдийн манцуй; төрсөн нутаг
**өлгийд-** II.6.3 ●●● [үй.ү] нялх хүүхдийг манцуйлан боох
**өлгийл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] өлгийд боох, манцуйлах
**өлгийс-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] нялх хүүхэд өлгийгөө санах, үгүйлэх
**өлгөвч** I.32.3 ●○○ [ж.н] тэлээгүй өмдний мөрөнд өлгөх оосор
**өлгөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] өлгөх үйлийг гүйцэтгэгч
**өлгөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] монгол бөхийн мэх
**өлгөөс** I.9.3 ●●○ [ж.н] юм өлгөхөд зориулж хийсэн гох, дэгээ
**өлгөр** ●●○ [тэ.н] дээш оройсон, өлийсөн нь
**өлгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өлгөр болох
**өлгөрдүү** ●○○ [тэ.н] өлгөр байрын
**өлгөц** I.3.3 ●●○ [ж.н] өлгөх боломж, чадвар
**өлгөц-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] шагай шүүрч наадах
**өлгөцөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] өлгөцөх наадам тоглоом
**өлгүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] юмыг өлгөн дүүжлэх хэрэгсэл
**өлд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] хоол тэжээлгүй удсанаас тамирдах
**өлд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] холхиндог болох
**өлж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] амь зогоох, өл залгах
**өлжиг** I.21.3 ●○○ [ж.н] тэрэгний урд хэсгийн өндөрлөг суудал
**өлзий** I.15.3 ●●● [ж.н] ивээл, ээл, ~ хээ, ~ бүрдэх
**өлзий** I.15.3 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**өлзийгүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] өлзий бэлгэшээлгүй болох
**өлзийл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] сайхныг зөгнөн бэлгэдэх, хор хөнөөлгүй тайвширах
**өлзийт** I.3.3 ●○○ (урга.) [ж.н] мөнх өвс, ~ өвс
**өлзийхүү** I.30.4 ●●● [ж.н] хүний дүрс оруулан хийсэн мануухай
**өлий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] хүзүү сунган, толгой гэдрэг өргөх
**өлле-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өл дарах, бага сага юм идэх
**өлмий** I.15.3 ●●● [ж.н] хөлийн тавхайн урд хэсэг; хөлийн хүндэтгэл
**өлмий** I.15.3 ●○○ [ж.н] шүлгийн хоёр ба түүнээс дээш үеэс бүтсэн нэгж
**өлмийд-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] өлмийнөөс барих
**өлмийлд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өлмий дээрээ зогсох; бөхийн өлмийгөөр гохдох мэх хийх
**өлмөн** ●●○ [тэ.н] өл хоол муутайхан,~ зэлмэн
**өлмүүр** ●○○ [тэ.н] өлмөн зэлмэн
**өлөв** ●○○ [д.д.ү] ~ долов хийх, гэх
**өлөг** I.21.3 ●●● [ж.н] түүхий эд, булшнаас олдсон олбор; эд ~
**өлөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] тамир тэнхээ доройтож сүлд хийморьгүй болсон нь
**өлөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] уулын нар тусах тал
**өлөгт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өлөг өвчин тусах
**өлөгчин** I.20.3 ●●○ (амь.) [ж.н] чоно, нохой зэргийн эмэгчин
**өлөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] байн байн өлийх
**өлөмлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] зориг шантралгүй байлдах
**өлөмч** I.4.3 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, жанжуу, анхил цагаан
**өлөн** I.16.3 ●●● [ж.н] мал, амьтны нарийн гэдэс
**өлөн** ●●○ [тэ.н] ~ зэлмүүн
**өлөнгө** I.18.3 ●○○ (урга.) [ж.н] бут бутаар ургадаг нэг зүйл ургамал
**өлөнгө** ●○○ [тэ.н] өлөн, ходоод хоосон
**өлөнгөдүү** ●○○ [тэ.н] өлөн ховдог байрын
**өлөнгөт-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] удтал юм идээгүйгээс ихэд өлсөх, өлөн ховдог болох
**өлөнт-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өлөн байдал нь мэдэгдэх
**өлөнцөр** I.21.3 ●○○ (урга.) [ж.н] зэгсний төрлийн ургамал
**өлөрх-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өлсөж, ундаасах
**өлөрхөг** ●●○ [тэ.н] юм идэхийг ихэд хүссэн байдал
**өлс-** II.7.3 ●●● [үй.ү] хоол тэжээл дутагдахыг мэдрэх, ~ цангах
**өлс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өлсгөлөн** I.16.3 ●●● [ж.н] гамшгийн уршгаар идэх юмгүй болох зовлон
**өлтөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] холтрох, холцрох
**өлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хүнд юмыг хөшиж өргөх хэрэгсэл
**өлх** ●○○ [тэ.н] болхи, бүдүүлэг байдал
**өлхөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] хог, тоос, шороо
**өлхөн** ●○○ [тэ.н] уужимхан, сул, элбэг; хялбархан, амархан
**өлчир** ●●○ [тэ.н] хүйтэнд тэсвэртэй
**өлчирж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] өлчир болох
**өлчирш-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] өлчир шинжтэй болох
**өм** ●○○ [д.д.ү] ~ цөм цохих, ~ цөм авах
**өмбүү** ●●● [а.ө] үхрийн мөөрөх дуу
**өмгөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өмөлзөх
**өмгөнө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өмөг өмөг хийх
**өмгөнүүр** ●●○ [тэ.н] өмгөнөн хэдлөх байдал
**өмгөөл-** II.4.3 ●●● [үй.ү] хаацайлан хамгаалах
**өмгөөлөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] өмгөөлөх үйлийг гүйцэтгэгч
**өмгөөлөл** I.17.3 ●●● [ж.н] өмгөөлөх үйлийн нэр, ~ хамгаалал
**өмгөр** ●○○ [тэ.н] ~ умгар
**өмгөрдүү** ●○○ [тэ.н] өмгөр байрын
**өмд** I.9.3 ●●● [ж.н] ~ цамц, гадуур ~
**өмдөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] үхэр, адууны хөл нь завсаргүй болж таргалах
**өмий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] өмгөр болох
**өмлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өм татах, сэтгэл ~
**өмнө** ●●● [о.н] урд зүг, ~ хойно; урьд түрүүнд, юуны ~

Ө

**өмнөд** ●●○ [тэ.н] урд зүг, урд тал
**өмнөтгөл** I.1.3 ●●● [ж.н] өмнөх үг, өмнөх өгүүлэл
**өмнөш** ●●○ [о.н] өмнө тийш
**өмнүүр** ●●○ [о.н] урдуур, ~ хойгуур
**өмөг** I.21.3 ●●● [ж.н] харж хамгаалах түшиг тулгуур
**өмөг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өмөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хүн, амьтан, юмны ам, амсар өмийж хөдлөх
**өмөн** I.16.3 ●●○ [ж.н] хорт хавдар
**өмөөр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] өмгөөлөх, хамгаалах, биеэ ~
**өмөөрөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] өмөөрөх үйлийг гүйцэтгэгч, өмгөөлөгч
**өмөр-** II.12.3 ●●● [үй.ү] эмтрэх, сэтрэх, түлэгдээд ~, зүрх сэтгэл ~
**өмөр** ●○○ [д.д.ү] ~ цөмөр цохих
**өмөр** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өмөрхий** ●○○ [тэ.н] өмөрч цөмөрсөн нь
**өмөрч** I.4.3 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл тогос шувуу
**өмрөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] халдварт өвчин
**өмрүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] савны ам, хувцасны зах ханцуйг хүних оосор
**өмс-** II.7.3 ●●● [үй.ү] хувцас ~
**өмс-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өмсөх мэх хийх
**өмс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өмсгөл** I.1.3 ●●● [ж.н] өмсдөг юм, бөхийн ~, ~ зүүсгэл
**өмсгөлт** ●○○ [тэ.н] өмсгөл бүхий
**өмт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] загас усан доор хөөс үлээх
**өмх** I.3.3 ●●● [ж.н] ялзарч зөөлөрсөн нь
**өмхий** I.18.3 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ хүрнэ: үнэр өмхий амьтан
**өмхий** ●●● [тэ.н] нигшүүн, нялуун муухай, ~ үнэр, ~ давс; далд, зэвүүн, ёгт
**өмхийдүү** ●○○ [тэ.н] өмхий байрын
**өмхийр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] өмхий болох, мах ~
**өмхөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] ялзрах, муудах
**өмч** I.4.3 ●●● [ж.н] ~ хувь, ~ хөрөнгө
**өмчил-** II.11.3 ●●● [үй.ү] өмч болгох
**өмчирх-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өөрийн өмч мэтээр үзэж харамлах
**өмчирхөг** ●○○ [тэ.н] өмчирхөх зантай
**өмчлөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] өмчийг захиран зарцуулах эрхтэй этгээд, өмч эзэмшигч
**өмчлөл** I.1.3 ●●● [ж.н] өмчлөх үйлийн нэр
**өмчтөн** I.2.3 ●○○ [ж.н] өмч бүхий этгээд
**өн** ●●● [тэ.н] цаг агаар дулаан, зуд турхангүй үе

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **өнтэй** | Монгол бичигт **өнг** гэж их энхлэг н-ээр төгссөн үгийг кирилл бичигт **хэлний угийн н-ээр** тэмдэглэдэг учир **өн** гэж бичих ба цаг агаар дулаан, зудгүй гэсэн утгатай үг. Өн гэсэн нэр язгуурт тэмдэг нэр үүсгэх **-тэй** дагавар залгахдаа шууд залгана. өй хос эгшиг монгол хэлэнд байдаггүй. |
| × | **өнтээ** | |
| × | **өнөтэй** | |

**өнгий-** II.1.3 ●●● [үй.ү] юмны дээрээс шагайж харах; давж орох; халдах довтлох, шунах
**өнгиймөл** ●○○ [тэ.н] асга хад зэргийн урагш түрэн гарсан байдал
**өнгө** I.25.3 ●●● [ж.н] ~ будаг, ~ зүс, ~ үзэмж, дээлийн ~
**өнгөвч** I.32.3 ●○○ [ж.н] тохмын зөөлөн жийрэг
**өнгөвч** ●○○ [тэ.н] ~ зантай
**өнгөж-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] өнгөтэй болох
**өнгөл-** II.4.3 ●●● [үй.ү] өнгө гадар хийх
**өнгөлгөө** I.12.3 ●●● [ж.н] өнгөлөх үйлийн нэр
**өнгөлгөөчин** I.20.3 ●○○ [ж.н] өнгөлгөө хийх хүн
**өнгөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] байн байн өнгийх; атаархан харах; дайрах довтлох
**өнгөлзөмтгий** ●○○ [тэ.н] байн байн өнгөлзөх зантай
**өнгөлмөл** ●○○ [тэ.н] өнгөлсөн, ~ төмөр
**өнгөлөг** ●●○ [тэ.н] өнгө сайтай, ~ хувцас
**өнгөлөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] өнгө оруулагч, сав суулга ~
**өнгөлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хоолойн доор, бүдэрхийн дээр бүхий хүнхэр, өнгөлзүүр; морь малын омруун дээрх хонхор
**өнгөлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] өнгөлөх хэрэгсэл
**өнгөр** I.5.3 ●●● [ж.н] хэлний ~, хөхүүрийн ~
**өнгөр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] нас барах
**өнгөр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] цаг хугацаа улирах
**өнгөрж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] өнгөр тогтох
**өнгөрлөг** ●○○ [тэ.н] өнгөр ихтэй
**өнгөрөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] талийгаач; өнгөрөн одогч
**өнгөрөөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] өнгөрөөх үйлийг гүйцэтгэгч
**өнгөрт-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өнгөр бий болох
**өнгөрүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] зохих хэмжээнээс хэтрэх
**өнгөрш-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] өнгөр тогтох
**өнгөс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өнгөц** ●●● [тэ.н] хөнгөн, нимгэн; хуурмаг, башир
**өнгөц** I.3.3 ●○○ [ж.н] гудас, дэвсгэр; орны бүтээлэг; уран зурагт өнгө будгийг тааруулсан хэмжээ
**өнгөч** ●○○ [тэ.н] гоё ганган байдал; зусар, бялдууч
**өнгөчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] өнгөч байдал гаргах
**өндгөвч** I.32.3 ●●● [ж.н] эм бэлгэсийн өндгөн эс бүрдүүлэх эрхтэн
**өндгөлжин** ●○○ [тэ.н] өндөг мэт, ~ хэлбэртэй
**өндий-** II.1.3 ●●● [үй.ү] багахан дээшээ болох, өөдөө болох
**өндийлж** I.4.3 ●○○ (урга.) [ж.н] цаа буга иддэг хагийн төрлийн ургамал
**өндөг** I.26.3 ●●● (амь.) [ж.н] шувуу, шавж, мөлхөгчдийн үр төл
**өндөг** I.26.3 ●●● [ж.н] хурууны ~
**өндөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өндөг гаргах, өндөглөх

Ө

**өндөглөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] өндөг гаргадаг эм хүйст амьтан
**өндөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] байн байн өндийх
**өндөр** ●●● [тэ.н] ~ уул, ~ нас, ~ дуу
**өндөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өндрийн учир зохисгүйдэх
**өндөрдүү** ●○○ [тэ.н] өндөр байрын
**өндөрж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] аажмаар өндөр болох
**өндөрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өндөр болгох; хурал цуглаан, найр хурим төгсөж тарах
**өндөрлөг** I.5.3 ●●● [ж.н] өндөр газар, ~ уул
**өндөрлөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] өндөр болгогч
**өндөрс-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өндөр болох
**өндөс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өнж-** II.9.3 ●●● [үй.ү] нэг өдрийг өнгөрүүлэх, алгасах, өдөр ~, жил ~
**өнжилгөн** I.2.3 ●●○ (амь.) [ж.н] жил өнжиж төрөх мал
**өнжмөл** ●●○ [тэ.н] удаан хугацаагаар өнжсөн байдалтай
**өнжөөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] хугацаа өнжсөн юм
**өнжрөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] өдөлсөн зэвгүй сум, үүсгэр
**өнжүү** I.30.4 ●○○ [ж.н] өмхөрч муудсан мод
**өнжүүт** ●○○ [ц.н] тухайн өдрийн турш, хонуут ~
**өнө** ●●● [ц.н] маш эртний; урт, удаан хугацаа
**өнөд** ●●● [ц.н] цаг ямагт, үүрд, ~ жаргах
**өнөж-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] өнө болох, мөнхжих
**өнөө** ●●● [тө.ү] одоо болж буй цаг хугацаа; өнөөдөр, энэ өдөр
**өнөөдөр** ●●● [ц.н] энэ өдөр, ~ маргааш
**өнөөдөржин** ●●● [ц.н] өнөөдрийн турш
**өнөр** ●●● [тэ.н] ~ олон, ~ өтгөн
**өнөрд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өнөр болох, олдох
**өнөрж-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] өнөр болох
**өнсөг** ●●○ [тэ.н] шим тэжээл бүрдсэн тансаг сайхан
**өнхөр-** II.12.3 ●●● [үй.ү] хөлбөрөх, бөмбөрөх; ойчих, унах
**өнхрүүл** I.1.4 ●●○ [ж.н] тосон дармал дарах хэрэглэл
**өнхрүүлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] өнхрүүлдэг зүйл; цагаан идээгээр хийсэн нэгэн зүйл хоол
**өнхрүүш** I.4.4 ●●○ [ж.н] тэнхлэгт нь бариул хадсан бул зэрэг өнхрөх хэрэгсэл
**өнцөг** I.21.3 ●●● [ж.н] хоёр ирмэг нийлэхэд үүссэн булан, хурц ~
**өнцөгд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өнцөг булангаас барих; өнцөг тохиолдох, таарах; суудал ~
**өнцөгдүү** ●○○ [тэ.н] өнцөг хавьцаа
**өнцөгт** ●●○ [тэ.н] өнцөгтэй, өнцөг бүхий, тэгш ~, олон ~
**өнчид-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] энэрч тэтгэх хүнгүйн учир ганцаардах
**өнчин** ●●● [тэ.н] эцэг эхгүй, ганц, ~ өрөөсөн, ~ хурга
**өнчир-** II.12.3 ●●● [үй.ү] өнчин болох, эцэг эхээс ~
**өнчрөл** I.1.3 ●●● [ж.н] өнчрөх үйлийн нэр
**өө** I.12.3 ●●● [ж.н] ~ сэв
**өө** ●●○ [а.ө] голох, дургүйцэх аялга
**өөв** ●●● [а.ө] үхэр, тугалыг дуудах аялга
**өөвгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өөвгөр зүйлийн үргэлжлэн хөдлөх
**өөвгөр** ●○○ [тэ.н] суурь муутай, өцийсөн, дорой
**өөвлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өөв өөв гэж дуудах
**өөвөн** I.16.3 ●●○ [ж.н] өвсөн овоохой, өвсөн гэр, мануухай
**өөвөн** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өөг** ●○○ [а.д.ү] бух шувууны дуугарах дуу
**өөг** ●○○ [а.ө] тэмээг босгох аялга
**өөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] жийрэг, бамбай
**өөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] ус хаах хулс, бургасан халх
**өөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] эвдэрч няцрах юманд жийрэг хийх
**өөгш-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] амтших, эрэмших даврах
**өөгшүүлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] тухайн байдлыг дэмжин тэтгэгч
**өөд** ●●● [о.н] дээш, дээшээ, ~ өргөх, ~ болох, уул ~
**өөдөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] өгсөх дээшлэх, өөдөө болох; ахиж дэгжих; нас нөгчих
**өөдөн** I.16.3 ●○○ [ж.н] хилэн мэт нэхээстэй нэг зүйл бараа
**өөдөс** I.26.3 ●●● [ж.н] юмнаас илүү гарсан тайрдас, хэлтэрхий, хугархай
**өөдрөг** ●●● [тэ.н] өөдөлж дэвжих зүгт хандсан, ~ үзэл
**өөө** ●○○ [а.ө] дуудах аялга
**өөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] өө сэвийг авах; өө сэв эрэх, ул шагайх
**өөлд** I.3.3 ●○○ [ж.н] Монгол угсаатны бүлгийн нэр
**өөлий** ●○○ [тэ.н] бадируун, булиа
**өөлөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] өө сэвийг дардаг тусгай багаж хэрэгсэл; алдаа дутагдлыг ихэд ажиглан зэмлэгч
**өөнтөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] өө сэв, хар сэжиг
**өөнтөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өө сэв эрэх
**өөнтөгч** ●●○ [тэ.н] өө сэв эрэгч
**өөнтөгш-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] өөнтөгч зан илрэх
**өөнцөр** ●○○ [тэ.н] шогломтгой, өөлөх зантай
**өөр** ●●● [тэ.н] ижил биш, ~ ондоо, ~ бусад
**өөриймс-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өөрийн юм шиг хандах, өөрийн мэт дасах, эелсэх
**өөриймсөг** ●●○ [тэ.н] өөрийн юм шиг санадаг, ~ хандах
**өөриймш-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] өөрийн юм шиг шинжтэй болох
**өөрчил-** II.11.3 ●●● [үй.ү] өөр, ондоо болгох, шинэчлэх ~, бүтцийг ~
**өөрчлөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] өөрчлөн хувиргагч
**өөрчлөл** I.1.3 ●●○ [ж.н] өөрчлөх үйлийн нэр
**өөрчлөлт** I.3.3 ●●● [ж.н] ~ шинэчлэлт, ~ хийх
**өөт-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] гай барцад тохиох; бага зэрэг өвдөх
**өөх** I.9.3 ●●● [ж.н] ~ тос, сүүлний ~, ~н дэн, ~н чулуу

**өөхлөг** ●●○ [тэ.н] өөх ихтэй, ~ эд
**өөхөд-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] өөх нь ихдэх
**өөхөж-** II.16.3 ●●○ [үй.ү] өөхтэй болж эхлэх, таргалах маяг орох
**өөхөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] өөх суух, таргалах, нүд ~
**өөхөндэй** I.15.3 ●●○ [ж.н] өөхөн чулуу
**өөхөш-** II.16.3 ●●○ [үй.ү] таргалах; хөрөнгөжих; даврах, эрэмших
**өөчил-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] өө эрэх, өө хайх
**өөчлөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] өө сэв эрэгч
**өөш** I.11.3 ●●● [ж.н] загас, шувуу зэргийг барих тор, урхи
**өөшил-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] өөш өгөх
**өр** I.9.3 ●●● [ж.н] бусдад өгөх ёстой зүйл, өгцөө, ~ шир
**өр** I.9.3 ●●● [ж.н] хүн, амьтны аюулхайн орчим газар, өрц
**өр** I.9.3 ●●● [ж.н] тулга, ширээ зэргийг тавьдаг дөрвөлжин хүрээ
**өр** I.93 ●○○ [ж.н] малгайд хадсан нэг зүйл чимэг
**өр-** II.3.3 ●●○ [үй.ү] барилдахаар халз тулан зогсох
**өр-** II.3.3 ●●● [үй.ү] эгнүүлэн тавих, зэрэгцүүлэн тавих
**өрвий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] өрвөгөр болох
**өрвөг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өрвөгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өрвөгөр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**өрвөгөр** ●○○ [тэ.н] үс, ноос нь өрвийж сөрвийсөн байдал
**өрвөгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өрвөгөр болох
**өрвөгөрдүү** ●○○ [тэ.н] өрвөгөр байрын
**өрвөл** I.1.3 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл өрөвтас
**өрвөлдэй** I.15.3 ●○○ (амь.) [ж.н] хээрийн галуутай төстэй нэг зүйл шувуу
**өрвөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өрвөгөр юмны байн байн хөдлөх
**өрвөлөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] шувууны жижиг өд, чандар; хүүхдийн үсний хүндэтгэл
**өрвөө** I.30.3 ●○○ [ж.н] нялх хүүхдийн унаган үс
**өрвөс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өргө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] дээш болгох; бууж өгөх; өргөмжлөх; асрамжлах
**өргөвтөр** ●○○ [тэ.н] арай өргөн
**өргөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] өргөх үйлийг гүйцэтгэгч, ~ цамхаг
**өргөд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] хэтэрхий өргөн болох
**өргөдөл** I.17.3 ●●● [ж.н] дээд тушаалтанд хандаж гаргасан мэдүүлэх бичиг
**өргөж-** II.8.3 ●●● [үй.ү] өргөн болох, цар хүрээгээ тэлэх
**өргөл** I.1.3 ●●○ [ж.н] ~ барьц, ~ өргөх
**өргөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] өргөх үйлийн үр дүнг заасан нэр, хүндийн ~
**өргөмж** I.4.3 ●●○ [ж.н] асрамж тэтгэмж; өргөмжлөн үзэх үйлийн нэр
**өргөмжил-** II.11.3 ●●● [үй.ү] хүндэтгэн өргөж тэмдэглэх, цол ~, хатан ~
**өргөмжлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] өргөмжлөх явдал
**өргөмжлөл** I.1.3 ●●● [ж.н] өргөмжлөх бичиг, ~ хүртэх
**өргөмжлүүлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] өргөмжлөл хүлээгч
**өргөмөл** ●●● [тэ.н] өргөж авсан, үрчилсэн, ~ хүүхэд
**өргөн** ●●● [тэ.н] ~ нарийн, ~ чөлөө
**өргөндүү** ●○○ [тэ.н] өргөн байрын
**өргөө** I.12.3 ●●● [ж.н] гэрийн хүндэтгэл, орд ~
**өргөөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] гэрлэхийн хүндэтгэл; өргөөнд морилон саатах
**өргөөш** ●●○ [о.н] өргөн тийшээ, өргөн тал руу
**өргөрөг** I.21.3 ●●● [ж.н] уртраг ~
**өргөс** I.9.3 ●●● [ж.н] монгол цоожны гогцоог тээглүүлэх урт шүд
**өргөс** I.9.3 ●●● [ж.н] мод, ургамал зэрэгт байх шовх үзүүртэй шивээ
**өргөс** I.9.3 ●●○ [ж.н] нялх хүүхдийн анхны шүд, цахиур
**өргөс-** II.6.3 ●●● [үй.ү] өргөн болох, цар хүрээ ~
**өргөслөг** ●○○ [тэ.н] өргөс ихтэй
**өргөтгө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] өргөн дэлгэр болгох, хүрээ хэмжээг ихэсгэх, барилга ~, хүрээг ~
**өргөтгөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] өргөтгөх үйлийг гүйцэтгэгч
**өргөтгөл** I.1.3 ●●● [ж.н] өргөтгөх үйлийн нэр; өргөтгөн барьсан барилга байгууламж
**өргүү** ●○○ [тэ.н] юмны үзүүр, сэжүүр өргөгдсөн байдал
**өргүүдүү** ●○○ [тэ.н] өргүү байрын
**өргүүт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] өргүү болох
**өрд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] бусдаас зээл авах
**өрд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] гал асааж, улмаар хөгжөөж их түлэх; аливааг дэмжин тэтгэх
**өрдөс** I.19.3 ●●○ [ж.н] хэвлэх юмыг гараар өрсөн нь
**өрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өрцлөх, мал өрлөн төхөөрөх
**өрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] юманд өр хийх
**өрлөг** I.5.3 ●●● [ж.н] барилгын ~, ~ хийх
**өрлөг** I.5.3 ●●● [ж.н] төрүүлээгүй боловч хөхөө хөхүүлж өсгөсөн эх
**өрлөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] цэрэг дайны хэрэг эрхлэгч жанжны цол
**өрлөгөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] зургаан мө газар
**өрлөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] барилгын өрлөг хийдэг мэргэжлийн хүн
**өрлөгчин** I.20.3 ●●○ [ж.н] барилгын өрлөг хийгч
**өрлүүд** I.3.4 ●○○ [ж.н] монголын эртний нэгэн овог
**өрмөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] ноос, олс зэргээр нэхсэн таар, шуудай
**өрмөл** ●●○ [тэ.н] өрж тавьсан нь, өрөөстэй, ~ тоосго

Ө

**өрмөнцөр** I.21.3 ●●● [ж.н] өрөм болон жигнэмгийн хольцтой идээ
**өрнө** ●●● [о.н] ~ дорно
**өрнө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] бадрах, хөгжих, дэлгэрэх
**өрнөд** ●●● [тэ.н] өрнө
**өрнөл** I.1.3 ●●● [ж.н] бадрал хөгжил, ~ хэсэг
**өрнөх** ●○○ [тэ.н] баруун зүгийн, өрнө этгээд дэх
**өрнөш** ●○○ [о.н] өрнө тийш
**өрнүүн** ●●○ [тэ.н] өрнөлттэй, дэлгэр тэнүүн, өрнөнгүй
**өрөв** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**өрөвд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] өр өвдөх, энэрэн хайрлах, хөөрхийлөх
**өрөвлөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] шувууны үс, түүгээр хийсэн юм
**өрөвтөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] мод зэргийг үрж засах багаж
**өрөвтөс** I.19.3 ●●○ [ж.н] мод, төмөр зэргийг хөрөөдөхөд гарах нунтаг үртэс
**өрөвч** ●●○ [тэ.н] нинжин, өрөвдөж хөөрхийлөх сэтгэлтэй
**өрөг** I.21.3 ●●● [ж.н] харвахаар өрсөн сур буюу шагай; шатрын ~
**өрөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] өрөх үйлийг гүйцэтгэгч, тоосго ~
**өрөл** I.17.3 ●●○ (урга.) [ж.н] өнгө хүрэн улаан, амт хүчтэй жимс
**өрөлбө** I.18.3 ●○○ [ж.н] шовхдуу хошуутай хавчих багаж, бахь
**өрөлбөд-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] өрөлбөөр үйлдэх
**өрөлж** I.4.3 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг төрлийн жимс
**өрөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] өрөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**өрөм** I.17.3 ●●● [ж.н] нүх гаргах багаж
**өрөм** I.17.3 ●●● [ж.н] сүүний ~, ~ тогтох
**өрөмд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] өрмөөр үйлдэх
**өрөмдлөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] өрөмдөх үйлийн нэр
**өрөмдмөл** ●○○ [тэ.н] өрөмдсөн, ухаж гаргасан, ~ худаг
**өрөмдөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] өрөмдөх үйлийг гүйцэтгэгч
**өрөмдөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] өрөмдөх үйлийн нэр, өрөмдлөг
**өрөмлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өрөмтөх, өрөмтэй болох
**өрөмт-** II.7.3 ●●● [үй.ү] өрөм тогтох
**өрөмтлөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] өрөмтөн тогтсон зүйл
**өрөмтүүл** I.1.4 ●○○ (урга.) [ж.н] ягаандайн язгуурын сөөгөнцөр ургамал
**өрөмчин** I.20.3 ●○○ [ж.н] өрөмдөх ажлыг гүйцэтгэгч
**өрөө** I.12.3 ●●● [ж.н] ~ тасалгаа, ~ байр
**өрөөл** I.1.3 ●●● [ж.н] морины нэг талын хойд урд хөлийн тушаа чөдөр
**өрөөл** ●●● [тэ.н] хагас, тал, ~ мах
**өрөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] өрөө болгох, өрөө тасалгаа гаргах
**өрөөлд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] морь малыг өрөөл чөдрөөр чөдөрлөх
**өрөөлд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] юмыг өрөөл болгож хуваах, хагаслах
**өрөөсгөл** ●●● [тэ.н] сондгой хэлтгий, ижил ханьгүй; буруу ташаа
**өрөөсгөлд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өрөөсгөл болох
**өрөөсгөлдүү** ●○○ [тэ.н] өрөөсгөл байрын
**өрөөсөд-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] өрөөсөн болох
**өрөөсөн** ●●○ [тэ.н] өнчин ~, ~ гутал
**өрс-** II.7.3 ●●● [үй.ү] тэмцэх, урьдах, түрүүлэх
**өрсөлдөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] өрсөлдөж буй этгээд, ~ талууд
**өрсөлдөөн** I.2.3 ●●● [ж.н] өрсөлдөх үйлийн нэр, өрсөх тэмцэлдээн
**өрт-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] харагдах, баригдах; дайрагдах, нэрвэгдэх
**өрт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өртэй болох
**өртөг** I.21.3 ●●● [ж.н] үнэ ~, ~ өндөр, ~ төлөх
**өртөгд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] мэдрэгдэх, тэмтрэгдэх
**өртөгд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өртөг нь өндөрдөх
**өртөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өртөг ханш тогтоох
**өртөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] аливаа үйлд ~
**өртөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] өр тавьсан хүн; дайралдан тохиолдож буй зүйл
**өртөмтгий** ●●○ [тэ.н] өртөх нь их, хэл аманд ~
**өртөн** I.20.3 ●○○ [ж.н] өртэй хүн
**өртөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] түр зогсох, дамжин өнгөрөх газар, ~ улаа;
**өртөөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] өртөө дамжин явах
**өртөөч** ●○○ [тэ.н] өртөө хийгч
**өртөөчил-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] өртөөгөөр явах
**өртөөчин** I.20.3 ●○○ [ж.н] өртөөний алба хашдаг хүн
**өрүүл** I.1.4 ●●○ [ж.н] үсэг өрөхөд хэрэглэх хашлага
**өрх** I.3.3 ●●● [ж.н] айл гэр, ~ толгойлох, ~ тусгаарлах
**өрх** I.9.3 ●●● [ж.н] гэрийн тооно дээгүүр бүтээх эсгий
**өрх** I.3.3 ●○○ [ж.н] газрын хөрсөнд тогтсон шигддэг, хөхдөг шавартай нүх
**өрхөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] өрх гаргах
**өрц** I.9.3 ●●○ [ж.н] цээжний хөндий, хэвлийн хөндий хоёрыг зааглсан булчин мах
**өрцөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] өрцийг цоолон мал нядлах
**өршөө-** II.1.3 ●●● [үй.ү] нигүүлсэн тэтгэх, уучлан хэлтрүүлэх
**өршөөл** I.1.3 ●●● [ж.н] өршөөх үйлийн нэр, ~ энэрэл
**өршөөлт** ●○○ [тэ.н] өршөөлтэй, ~ эх
**өршөөлтөн** I.20.3 ●○○ [ж.н] өршөөл хайрласан хүн
**өс** I.3.3 ●●● [ж.н] өш, ~ хонзон
**өс-** II.6.3 ●●● [үй.ү] торних, бойжих; олшрох томрох

Ө

**өсвөр** ●●○ [тэ.н] өсөн торниж буй үе; өсөлт бойжилт
**өсгий** I.15.3 ●●● [ж.н] хөлийн ~, гутлын ~
**өсгийд-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] өсгийнөөс барих
**өсгийл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] өсгий хийх, өсгий тааруулах
**өсгийлд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өсгийнөөс барьж унагах бөхийн мэх хийх
**өсгө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] бойжуулах, олшруулах, хүүхэд ~, мал ~
**өсгөвөр** I.21.3 ●●○ [ж.н] өсгөх үйлийн нэр
**өсгөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] өсгөж бойжуулагч; томруулагч шил
**өсгөлөн** ●●○ [тэ.н] торниун, биерхэг
**өсгөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] өсгөх үйлийн үр дүнг заасан нэр, өсгөсөн байдал
**өсгөлүүн** ●●○ [тэ.н] торниун, бие томтой
**өсгүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] өсөж бойжихыг түргэсгэгч
**өсгүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] том болгож харуулах багаж
**өсөлт** I.3.3 ●●● [ж.н] өсөх явцыг заасан нэр, хүн амын ~
**өстөн** I.20.3 ●●○ [ж.н] өстэй хүн, ~ дайсан, өштөн
**өт** I.9.3 ●●○ (амь.) [ж.н] ясгүй, зөөлөн шавж, шавжийн авгалдай
**өт-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] өттэй болох
**өтгөвтөр** ●○○ [тэ.н] өтгөн байрын
**өтгөд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] өтгөн болох
**өтгөж-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] улам өтгөрөх шинжтэй болох
**өтгөн** ●●● [тэ.н] агшуун, нягт, шигүү; дууны бүдүүн, өнгөний гүн
**өтгөн** I.2.3 ●●● [ж.н] хүн, амьтны ялгадас
**өтгөр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] өтгөн болох, шөл ~, дуу ~
**өтгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өтгөр болох
**өтгөрөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] өтгөрөх явц байдал, ~ сайтай
**өтгөрүүлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] өтгөн болгож буй зүйл, бодис
**өтгөс** I.5.3 ●●● [ж.н] ~ дээдэс, ~ өвгөд
**өтлөнгө** ●●○ [тэ.н] өтөлсөн шинжтэй, ~ царай, ~ мод
**өтлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] өт арилгах юм
**өтөв** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ татав хийх, гэх
**өтөг** I.21.3 ●●● [ж.н] малын баас, ~ бууц
**өтөг** I.21.3 ●●● [ж.н] айраг зэргээс тунасан нитгэл, өтгөн
**өтөг** I.21.3 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шавжийн авгалдай, ~ хорхой
**өтөг** I.21.3 ●○○ (амь.) [ж.н] баавгай
**өтөгж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] өтөг ихтэй болох
**өтөгло-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өтөг бууц хураах; тариаланг өтөг бууцаар бордох
**өтөгш-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] өтөг бууцтай болох
**өтөл-** II.11.3 ●●● [үй.ү] насжих, хөгшрөх
**өтөл** ●●● [тэ.н] хөгширч нас ахисан байдал, ~ нас
**өтөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] өтийг нь арилгах
**өтөнхий** ●○○ [тэ.н] өтөхдөө хурдан
**өтчилүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] өт ухаж арилгах хэрэглэл
**өхий** I.15.3 ●●○ [ж.н] өсгий; бөхийн мэх
**өхий** ●●○ [тэ.н] өнгө зүс алдсан зэвхий царай
**өхийд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] өсгийдөх
**өхийлд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өхий мэх хийх
**өхөөрд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] энхрийлэх, эгдүү хүрэх
**өхөөрдөм** ●●○ [тэ.н] эгдүүтэй
**өхүй** I.15.4 ●○○ [ж.н] авга эгч, нагац эгч; эмэгтэй хүнийг хүндэтгэн дуудах үг
**өц** I.3.3 ●●○ [ж.н] адууны гол маханд байдаг судас
**өцгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] өцгөр юмны хөдлөх
**өцгөр** ●○○ [тэ.н] оцгор, босоо болоод урагш бөхгөр
**өцгөрд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өцгөр болох
**өцгөрдүү** ●○○ [тэ.н] өцгөр байрын
**өций-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] өцгөр болох
**өцөд** ●○○ [тэ.н] хэцүү, төвөгтэй
**өцөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] өцгөр хүн, амьтны үргэлж хөдлөх
**өцөс** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**өч** I.4.3 ●○○ [ж.н] хүн, малын зоо, нуруу
**өч-** II.8.3 ●●● [үй.ү] учир мэдүүлэх, айлтгах, үнэнийг ~
**өч-** II.8.3 ●●○ [үй.ү] бөхийн мэх хийх
**өчиг** I.21.3 ●●○ [ж.н] өчил, мэдүүлэг
**өчигдөр** ●●● [ц.н] өнгөрсөн өдөр
**өчигдөржин** ●●● [ц.н] өчигдрийн турш
**өчигло-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] өчиг мэдүүлэх
**өчигч** I.4.1 ●●○ [ж.н] өчин мэдүүлж буй этгээд
**өчил** I.17.3 ●●○ [ж.н] өчиж хэлэх үг, ~ хэлэх
**өчлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] өчиг, амласан үгс
**өчнөөн** ●●○ [тө.ү] өдий чинээ, энэ мэт, ~ олон
**өчүүхэн** ●●○ [тэ.н] ~ бага, ~ жижиг, ~ амьтас
**өш** I.4.3 ●●● [ж.н] өс, ~ хонзон
**өш-** II.8.3 ●●● [үй.ү] өш зангидах; өс санах
**өшигло-** II.10.3 ●●● [үй.ү] хөлөөр тийрэх; тулгуурлах
**өшиглөвөр** I.21.3 ●○○ [ж.н] тийрэх пүрш, тийрдэг сэрвэг
**өшиглүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] өшиглүүлэн тулсан юм
**өшигч-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] байн байн өшиглөх
**өшил** I.17.3 ●●○ [ж.н] хорсол, занал
**өшил-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] занан жигших, хор хүргэх
**өшир-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] өш болох, хорсон занах
**өширх-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өш хорсол хадгалах
**өшит** ●○○ [тэ.н] өш бүхий, ~ хүн
**өшөө** I.12.3 ●●● [ж.н] өвөрлөсөн занал, хадгалсан хорсол
**өшөөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] өшөө өвөрлөх, өшөөгөө авах
**өшөөрх-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] өш санаж явах, занаж явах
**өшөөрхөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] өшөөрхөх үйлийн нэр

**өшөөт** ●○○ [тэ.н] өшөө бүхий; өс бүхий, ~ дайсан

**өшөөтөн** I.20.3 ●●○ [ж.н] өстөн

**өштөн** I.20.3 ●●○ [ж.н] өш бүхий хүн буюу хүмүүс, өстөн

П





**паа** ●○○ [а.ө] жигшсэн аялга
**паадалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] паадгар юмны байн байн хөдлөх
**паадга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**паадгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] паадгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**паадгар** ●○○ [тэ.н] богино тагдгар
**паадгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дэндүү паадгар болох
**паадгардуу** ●○○ [тэ.н] паадгар байрын
**паалан** I.16.1 ●●● [ж.н] шүдний гадуурх бүрээс; шилэрхэг, будаг шиг бодис
**пааланд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] паалангаар бүрэх
**паар** I.9.1 ●●● [ж.н] халаагуур
**паарай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] навсайж нэвсийх, хүлхийх
**пааргана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] навсганах, паарграр байдал гаргах
**паарграр** ●○○ [тэ.н] навсгар, нэвсгэр, хүлхгэр
**пааргрард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дэндүү паарграр болох
**пааргрардуу** ●○○ [тэ.н] паарграр байрын
**паах** ●○○ [а.ө] жигших аялга
**паацгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] паацгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**паацгар** ●○○ [тэ.н] баацгар
**паацгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хэт паацгар болох
**пагдай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] пагдгар болох
**пагдалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] пагдгар юмны байн байн хөдлөх
**пагдгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] пагдга пагдга хийх
**пагдгар** ●○○ [тэ.н] тагдгар, богино болоод бүдүүн
**пагдгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] пагдгар болон
**пагдгардуу** ●○○ [тэ.н] пагдгар байрын
**паглагар** ●○○ [тэ.н] ~ лаглагар
**пагс** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл жимс
**пагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] паг паг үсэрхийлэх
**пад** ●●○ [баймж.] ~ хар: тас хар
**пад** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**падаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] бараа, тавааp зэргийн тоо ширхэг, үнийг бичсэн баримт бичиг
**падга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**пажигна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] пажиг пажиг гэж үргэлжлэн дуугарах
**пажигнаан** I.2.1 ●●● [ж.н] пажигнасан их дуу чимээ
**пай** ●○○ [а.ө] ~ пүй болох: юмнаас жигшин сэжиглэх аялга
**пайз** I.9.1 ●●● [ж.н] тусгай үг, бичигтэй шошго, тэмдэг; тусгай дугаар бүхий ялтас, хавтас
**пал** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: гэнэт түгших
**палан** ●○○ [тэ.н] салан ~
**паланцаг** ●○○ [тэ.н] салан задгай, заваан
**палбигар** ●○○ [тэ.н] өргөн болоод махлаг, палигар
**палбигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] палбигар болох
**палбигардуу** ●○○ [тэ.н] палбигар байрын
**палбий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] палбигар болох
**палигар** ●○○ [тэ.н] өргөн болоод махлаг
**палигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] палигар болох
**палигардуу** ●○○ [тэ.н] палигар байрын
**палий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] палигар болох
**палталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] палтгар хүн, амьтны явах
**палтга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**палтгай** ●○○ [тэ.н] палтгар
**палтгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] палтгар хүн, амьтны хөдөлж ядан явах
**палтгар** ●○○ [тэ.н] хүн амьтны хөл нь хэт богино байдал
**палтгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] палтгар болох
**палтгардуу** ●○○ [тэ.н] палтгар байрын
**палхай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] палхгар болох
**палхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] палхгар юмны байн байн хөдлөх
**палхгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] палхгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**палхгар** ●○○ [тэ.н] намхан тагдгар бөгөөд бүдүүн
**палхгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] палхгар болох
**палхгардуу** ●○○ [тэ.н] палхгар байрын
**палчигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ус шаварт явахад чимээ гаргах
**палчигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дэмий ярих
**памбагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] памбагар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**памбагар** ●○○ [тэ.н] бамбагар зузаан, ~ уруул
**памбагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дэндүү памбагар болох
**памбагардуу** ●○○ [тэ.н] памбагар байрын
**памбай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] памбагар болох
**памбалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] памбагар юмны байн байн хөдлөх
**пан** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**пандай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] бандайх
**пандалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] пандгар юмны байн байн хөдлөх
**пандгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] пандгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**пандгар** ●○○ [тэ.н] бандгар
**пандгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] пандгар болох
**пандгардуу** ●○○ [тэ.н] пандгар байрын
**панз** I.9.1 ●●● [ж.н] дамын худалдаа, наймаа
**панзач** ●●○ [тэ.н] панз наймаа хийхдээ гаргуун сайн, чадамгай
**панзчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] дамын худалдаа хийгч, дамын наймаачин
**панс** I.9.1 ●○○ [ж.н] нимгэн торгомсог бараа
**пар** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**парвигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] парвигар зүйлийн байн байн хөдлөх

**парвигар** ●○○ [тэ.н] том бүдүүн болоод эв хавгүй
**парги-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] пар пар хийсэн чанга дуу гарах
**паргиа** ●●○ [тэ.н] сөөнгөтсөн мэт бүдүүн дуу
**паргиадуу** ●○○ [тэ.н] паргиа байрын
**паргиат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] паргин дуугарах; дууны өнгө паргиа болох
**паржигна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] паргиа дуугарах
**парлигар** ●○○ [тэ.н] хэвийн хэмжээнээс өргөн, эв хавгүй
**парлигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] парлигар болох
**парлигардуу** ●○○ [тэ.н] парлигар байрын
**парлий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] парлигар болох
**парчиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**парчигна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] цаас зэргийн үргэлжлэн парчиг парчиг хийн дуугарах
**пас** ●○○ [а.д.ү] ~ пис хийх, гэх
**пачиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**пачигна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хатуу зүйлийг цохих, дэлдэхэд дуугарах; хатуу зүйлийн өөр хоорондоо хавиралдан дуугарах
**паян** I.16.1 ●●● [ж.н] хөгтэй явдал
**пиг** ●●● [баймж.] ~ дүүрэн, ~ чихэх
**пид** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: хатуу юмыг дэлдэх, унагахад гарах чимээ
**пижиг** ●○○ [а.д.ү] ~ пажиг хийх, гэх: хүн, амьтны хөлийн чимээ
**пижигнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] нүргээн, доргионтой дуу, чимээ гарах
**пий** ●○○ [а.ө] ~ паа
**пийшин** I.16.4 ●●● [ж.н] зуух ~
**пийшинч** I.4.4 ●○○ [ж.н] пийшин хийдэг хүн
**пин** I.16.4 ●●● [ж.н] амбаар, юм агуулах, хадгалах жижиг байр
**пин** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: цуурайтан унах чимээ
**пинс** I.3.4 ●●● [ж.н] жин хэмжүүр; тэгнүүр жин
**пинсэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] пинсээр хэмжих
**пинтүү** I.12.4 ●●● [ж.н] эрэгтэй хүний үсний засалт
**пир** ●○○ [а.д.ү] ~ пар хийх, гэх, ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**пирд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**пиржиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: боов, чихэр зэргийг зажлахад гарах чимээ
**пис** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: хийтэй юм хагарахад гарах чимээ
**пог** I.6.2 ●●○ (хууч.) [ж.н] сан жасаанаас лам нарт өгсөн хувь, түгээл
**пог** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**погвой-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] погдойх
**погдго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**погдгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] погдгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**погдгор** ●○○ [тэ.н] намхан, богино, полдойсон бүдүүн
**погдгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] погдгор болох
**погдгордуу** ●○○ [тэ.н] погдгор байрын
**погдой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] погдгор болох
**погдолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] погдгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**под** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**полдгор** ●○○ [тэ.н] намхан, бүдүүн
**полдгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] полдгор болох
**полдгордуу** ●○○ [тэ.н] полдгор байрын
**полдой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] полдгор болох
**полдолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] полдгор юмны байн байн хөдлөх
**полог** I.6.2 ●●● [ж.н] хэт идсэнээс хоол шингэхгүй, бие эвгүйрхэх эмгэг
**пологт-** II.7.2 ●●● [үй.ү] полог болох
**помбогор** ●○○ [тэ.н] бомбогор
**помбогорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] помбогор болох
**помбогордуу** ●○○ [тэ.н] помбогор байрын
**помбой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] бомбойх
**помболз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] помбогор юмны байн байн хөдлөх
**поодой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] поодгор болох
**пор** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**поржигно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] буцалж байгаа шингэн зүйлээс пор пор хийсэн дуу гарах
**пөмбий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] пөмбөгөр болох, бөмбийх
**пөмбөгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] бөмбөгнөх
**пөмбөгөр** ●○○ [тэ.н] бөмбөгөр, бумбагар
**пөмбөгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] пөмбөгөр болох
**пөөвгөр** ●○○ [тэ.н] бөөвгөр маягийн
**пөөвий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] пөөвгөр болох
**пөөний-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] пөөнөгөр болох
**пөөнөгөр** ●○○ [тэ.н] доожоо муутай
**пөөх** ●●○ [а.ө] гайхахад хэлэх аялга
**пумбагар** ●○○ [тэ.н] бумбагар маягийн
**пумбагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хэтэрхий пумбагар болох
**пумбагардуу** ●○○ [тэ.н] пумбагар байрын
**пумбай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] пумбагар болох
**пун** I.16.1 ●○○ [ж.н] хүндийн хэмжээ: ~ цэн
**пур** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: шингэн юмны оргилон буцлах чимээ
**пурги-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] нунтаг юм бургих, шороо ~
**пургидас** I.26.1 ●●○ [ж.н] юмыг гөвөхөд гарсан тоос, бургидас
**пургил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] олонтоо пургих
**пуржигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] шингэн зүйлийн буцлах; утаа тоос зэргийн бужигнах
**пурчигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] пур пур хэмээн үргэлжлэн дуугарах
**пуужин** I.16.1 ●●● [ж.н] тийрэлтэт сум, тийрэлтэт төхөөрөмж
**пуужинд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] пуужингаар буудах; пуужин харвах
**пуужинт** ●○○ [тэ.н] пуужин бүхий
**пүд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: юм тасрах, огло үсрэхэд гарах чимээ
**пүл** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: гүнзгий усанд хүнд юм унах, орох чимээ
**пүн** I.16.4 ●●○ [ж.н] нэг ямхыг арав хуваасны нэгтэй тэнцэх хэмжээ

П

**пүн** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: салхи сийгэхгүй дулаан болох байдал
**пүнз** I.9.4 ●●● [ж.н] пин; төл мал хаших дулаан хороо
**пүнлүү** I.12.4 ●●○ (хууч.) [ж.н] тогтмол сул цалин
**пүнхгэр** ●○○ [тэ.н] бөмбөгөр, тал бөөрөнхий хэлбэртэй
**пүнхгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] пүнхгэр болох
**пүр** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**пүрд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**пүрш** I.11.4 ●●● [ж.н] уян хатан, харимхай ган ороомог
**пүрэв** I.17.4 ●●● [ж.н] бархасбадь гараг, долоо хоногийн дөрөв дэх өдөр
**пүс** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**пүү** ●●○ [а.ө] гал, халуун уур зэргийг үлээх аялга
**пүү** I.12.4 ●●○ [ж.н] хэмжих хэрэгсэл
**пүүгэм** ●○○ [тэ.н] зуны бүгчим халуун
**пүүз** I.3.4 ●○○ (хууч.) [ж.н] ноёд зэрэг хэргэмтний ямбаны хувцсанд хадах тэмдэг; хээ угалз
**пүүл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] пүүгээр хэмжих
**пүүлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] пүүгээр хэмжигч
**пүүс** I.5.4 ●●○ [ж.н] худалдаа, үйлдвэрийн газрын нэгдэл
**пүүсгэр** ●○○ [тэ.н] хөвсгөр, сэвсгэр, памбагар
**пэлбэгэнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] дотор муухайрах, пэлбэгэр болох
**пэлбэгэр** ●●○ [тэ.н] хоол ихдэх, дотор эвгүйрхэх байдал
**пэлбэгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] пэлбэгэр болох
**пэлций-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] бэлцийх
**пэмбий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] пэмбэгэр болох, бэмбийх
**пэмбэг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**пэмбэгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] пэмбэгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**пэмбэгэр** ●○○ [тэ.н] бэмбэгэр
**пэмбэгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хэт пэмбэгэр болох
**пэмбэгэрдүү** ●○○ [тэ.н] пэмбэгэр байрын
**пэмбэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] пэмбэгэр зүйлийн байнга хөдлөх
**пэндгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] пэндгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**пэндгэр** ●○○ [тэ.н] хөөнгө, хөвсгөр, зузаан байдал
**пэндгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] пэндгэр болох
**пэндгэрдүү** ●○○ [тэ.н] пэндгэр байрын
**пэндий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] пэндгэр болох
**пэндэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] пэндгэр юмны байн байн хөдлөх
**пээ** ●●○ [а.ө] уулга алдахад гарах аялга
**пээдгэр** ●●○ [тэ.н] их зантай
**пээх** ●●○ [а.ө] уулга алдахад гарах аялга
**пял** I.1.1 ●●○ [ж.н] бяцхан ялтгар таваг
**пялай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] шингэн зүйлийн асгарсан нь цэлийж харагдах, нэлийх; бялуурах
**пялбагар** ●○○ [тэ.н] ~ далбигар
**пялгар** ●○○ [тэ.н] өтгөн, нялцгай юмны тэлж хавтайсан нь
**пялхай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] ихэд тарганах
**пялхгар** ●○○ [тэ.н] ихэд тарган
**пянз** I.9.1 ●●○ [ж.н] эгшигт хайрцгийн аялгуу, дуу бичээстэй зээрэнцэг
**пяс** ●○○ [а.д.ү] ~ няс хийх, гэх

# Р



**раах** I.3.1 ●○○ [ж.н] зурхайн ёсны нэгэн зүйл гараг, одны нэр; нар сарыг залгиж хиртүүлдэг домгийн амьтан
**равжамба** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] шашны гүн ухаантанд олгодог эрдмийн зэрэг
**равжүн** I.16.1 ●○○ [ж.н] жарны тооллын их мөчлөг
**рам** I.1.1 ●●○ [ж.н] барилга, гүүр, машин техникийн тулгуур эд анги; жааз, хүрээ
**рам** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл гүн хөх өнгөтэй ургамал
**рашаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] рашаанаар угаал ариутгал хийх; рашаан уух
**рашаан** I.2.1 ●●● [ж.н] өвчин эмгэгийг анагаах чадвартай байгалийн эрдэст ус; усны хүндэтгэл нэр
**рашаан** I.2.1 ●●● (шаш.) [ж.н] шашны ёсны үлээж тарнидсан ус
**рашаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] цэцэг өвчний цээр нэр
**рашаант-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цэцэг өвчинд нэрвэгдэх
**рүүжин** I.16.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] шидтэн догшдын хувцсанд зүүж унжуулдаг хүн, зааны ясаар хийсэн хохимой толгой, чимэглэл

# С





**саа** I.12.1 ●●● [ж.н] алт, мөнгөн сүлжмэл утас, тууз
**саа** I.12.1 ●●● [ж.н] нэг зүйл өвчин
**саа** I.12.1 ●○○ [ж.н] галт бууны хэрэглэх төмөрлөг үрэл сум
**саа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] дэлэн хөхийг шувтарч сүү гаргах, үнээ ~
**саа-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] богиносгох, багасгах, хорогдуулах
**саагиа** ●○○ [тэ.н] дуу гарахгүй, сөөнгө, шивнээ хоолой
**саагь-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] уур утаа ~, хоолой сөөж шивгэнэх
**саад** I.3.1 ●●● [ж.н] хориг, хаалт; бэрхшээл, тотгор; хамгаалалт, хашилт
**саадаг** I.22.1 ●●● [ж.н] нумны сум агуулах ширэн сав
**саадаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] аяны хүний аяга хийж зүүх сав, аяганы хавтага
**саадагла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] саадаг агсах
**сааж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] саа өвчин тусах
**саажил** I.17.1 ●○○ [ж.н] саажих үйлийн нэр
**саажилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] саа өвчин туссан нь
**сааз** ●○○ [тэ.н] сайн тунгаагаагүй, чанаргүй алт; шороон ~, элсжилт
**саалаг** I.22.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өнгө цагаан, нэг зүйл цэцэг
**саалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] сүү саах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**саалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] багасгал, хорогдуулал
**саалтуур** I.5.1 ●●● [ж.н] сүү саах төхөөрөмж
**сааль** I.23.1 ●●● [ж.н] сүү, цагаан идээний ерөнхий нэр, сүү ~
**сааль** I.23.1 ●○○ [ж.н] агнуурын зэвсэг, урхи
**сааль-** II.13.1 ●○○ [үй.ү] зайлсхийх, хэргээс ~
**саальд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] саалиар ан агнах
**саальчин** I.20.1 ●●● [ж.н] сүү сааль саах хүн
**саам** I.1.1 ●●● [ж.н] малын сүүний ерөнхий нэр; гүүний түүхий сүү
**саам** I.1.1 ●●○ [ж.н] арга мэх, сүйхээ, аргач
**саамал** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хулсны ургэлжилсэн урт үндэс
**саамал** ●○○ [тэ.н] сааж авсан байдал
**саамгай** ●●○ [тэ.н] саалгаж сурсан мал
**саамгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] аальгүйтэх, сэртэндэх, маасганах
**саамгар** ●○○ [тэ.н] маасгар, сээтгэнүүр
**саамх** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хоёр метр орчим урт, нэг зүйл далайн загас
**саамш-** II.9.1 ●●● [үй.ү] хөх дэлэнд сүү ихээр хуралдах
**саамшир-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] хөх дэлэнд сүү хуралдаж эхлэх, саамших шинж орох
**саар-** II.5.1 ●●● [үй.ү] багасах, хоргодох; удаашрах
**саар** ●●● [тэ.н] муу, муухан, барагтайхан
**саар** ●●● [тэ.н] аар ~
**саараг** ●○○ [тэ.н] саар муухан, саарахдаа хялбар
**саарагч** ●○○ [тэ.н] саарал зүсмийн эм бод мал
**саарал** ●●● [тэ.н] үнсэн зэвхий өнгө
**сааралдуу** ●○○ [тэ.н] саарал байрын
**сааралжин** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**саарalт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] саарал болох, хоолой ~, өнгө ~
**сааралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] саарч удаашрахуй
**сааранги** I.8.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хөгжмийн зэмсэг
**саармаг** ●●● [тэ.н] эерэг, сөрөг аль алины нь шинжийг агуулсан дундын байдал
**саармагж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] саармаг болох
**саармагжил** I.17.1 ●●○ [ж.н] саармагжих үйлийн нэр
**саармагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] эргэлзэж түдгэлзэх, гуйвалзах
**саармагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] саармаг болох
**саармагш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] саармаг байдалтай болох
**саару** ●○○ [тэ.н] саараг, зориггүй, ~ баару
**сааруд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] саару болох
**саарулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] эрч хүчийг бууруулж, үйл явцыг удаашруулах хүчин зүйл
**саарь** I.28.1 ●●● [ж.н] хүний биеийн арьс хуурайшсанаас тогтсон барсгар, ширүүн хаг
**саарь** I.28.1 ●●○ [ж.н] хонь, ямааны боловсруулж будсан арьс
**саарьт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] саарьтай болох
**саасгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сагсалзан маасганах
**саат-** II.6.1 ●●● [үй.ү] саад тохиолдох
**саат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] байх, суухын хүндэтгэл: морилон ~
**саат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] саа өвчин тусах
**саатал** I.17.1 ●●○ [ж.н] ямар нэгэн үйл бүтээхэд хүндрэл бэрхшээл гарч, ажил хэрэг удаашрах нь
**сааталт** I.3.1 ●○○ [ж.н] саатах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**саатуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] саад учруулагч; зугаацуулагч; сэжигтнийг түр саатуулан байцааж буй хүн
**саах** I.3.1 ●○○ [ж.н] саахалт айлууд хурга ишгээ харилцан зөрүүлж хониндоо нийлүүлэн хариулах нь
**саахалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сагсуу дэвэргэн зан гаргах
**саахалзуур** ●○○ [тэ.н] хөөргөн, сагсуу зантай
**саахалт** I.3.1 ●●● [ж.н] саах зөрүүлэхээр ойролцоо буусан айл; хол ойрын зайг баримжаалах нэгж

**саахуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] дээгүүрээ үл мэдэг нарийн, дундуураа бүслүүртэй зэс хувин
**сав** I.9.1 ●●● [ж.н] юм агуулах, хийхэд зориулсан эдлэл, хэрэглэл, ~ суулга
**сав** I.1.1 ●●○ [ж.н] хүний дотор эрхтний ерөнхий нэр, таван ~; умай
**сав-** II.4.1 ●●● [үй.ү] цохих дэлдэх; хавсран хүчтэй цохих
**сав** I.1.1 ●●○ [ж.н] амьгүй бодисын ертөнц, гадаад ертөнц, ~ ертөнц
**сав** I.1.1 ●○○ [ж.н] оюун ухааны цар хэмжээ
**саваа** I.12.1 ●●● [ж.н] юм савах нарийн мод
**саваагүйрх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] саваагүй зан гаргах
**саваагүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] саваагүй зан ааль гаргах, саваагүйрхэх
**саваад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] саваагаар дэлдэх, цохих, ноос ~
**саваг** I.22.1 ●●● [ж.н] сарлагийн омруу, хэвлий дагуу ургасан урт хялгас үс
**савагдаахай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хөлдөө саваг мэт үстэй алагдаахай
**савагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сарлагийн савгийг хайчлан авах
**савалгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**савалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] савах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**саван** I.16.1 ●●● [ж.н] нүүр гарын ~, бараааны ~
**саванд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] савангаар угаах
**саванж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] савангийн шинжтэй болох
**саванлаг** ●○○ [тэ.н] савантай төстэй шинж бүхий
**саванцар** I.21.1 ●○○ [ж.н] сав маягийн юм, хэт жижиг сав
**савар** I.21.1 ●●● [ж.н] араатан, жигүүртний хурц хумстай хөл
**савар** I.21.1 ●●● [ж.н] олон хуруу, салаатай хамах хэрэгсэл, араг ~
**савар** I.21.1 ●●● [ж.н] гарын доромж утга
**савард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] савраар түүх, гараар самардах
**савгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хөл гараа сарвалзуулах, сэтгэл тогтворгүй байж ядах
**савгар** ●○○ [тэ.н] ямар нэгэн зүйлийн овор бараа, үс ноос ихтэй, навсгар байдал
**савд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] савдаг зан гаргах, завдах
**савдаг** I.22.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] газар орны эзэн сахиус
**савдаг** ●○○ [тэ.н] саваагүй, сониуч
**савдагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] саваагүйтэх
**савдгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] юм юманд дэмий оролцох
**савир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] үргэлжлэн гоожих
**савла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] саванд хийх, агуулах
**савла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хоёр тийшээ займчин хөдлөх, савлуураар ~
**савла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нутаг усны зах хязгаар нийлэх, нутаг ~
**савлагаа** I.12.1 ●●● [ж.н] эрдэм чадлын хэмжээ; савлаж багласан, боодол ~
**савлагаа** I.12.1 ●●● [ж.н] савлан хөдлөхүй
**савлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] юмыг сав суулганд хийдэг хүн, уутлагч
**савлалт** I.3.1 ●●● [ж.н] савласан байдал, савлах явц
**савлуур** I.5.1 ●●● [ж.н] ~ дүүжин
**савлуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] савлуураар савлах
**саврай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] орог хөх өнгийн, исгэлэн амттай, үр нь эмд орох жимс
**савс-** II.7.1 ●●● [үй.ү] уур, утаа ~
**савсаг** ●●○ [тэ.н] тогтсон чиггүй, юм юм руу савчсан, хөнгөн самуун
**савсагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] савсаг зан гаргах
**савсгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] савсгануур зан гаргах
**савслага** I.18.1 ●●○ [ж.н] юмны нийлэх зааг, тэнгэрийн ~
**савслага** I.18.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] хоёр этгээдээс хавчих хэрэгсэл, есөн эрүүгийн нэг
**савслагад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] савслагаар хавчих, савслага эрүү тулгах
**савсуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] таван хэсэг модоор хийсэн савах хэрэгсэл
**савсуурга** I.18.1 ●●● [ж.н] юман дээр царцсан цан уур
**савсуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] савсуураар үйлдэх
**савтар** ●○○ [тэ.н] энд тэндээ ургадаж салбайсан нь, навтар ~
**савтар** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**савтархай** ●○○ [тэ.н] хувцас зэргийн элэгдэн ужирч тамтаг болсон нь
**савуур** I.5.1 ●●● [ж.н] савах хэрэгсэл
**савх** I.9.1 ●●● [ж.н] хоол идэх хэрэгсэл; хана шавардахад хадах нарийн цуудас мод
**савх** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ уянгат мод: навч зулгарах тураг мод
**савхаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] зуузайг жолоотой холбох нарийн мод
**савхад-** II.15.1 ●●● [үй.ү] савхаар хавчин авах, савхаар идэх
**савхал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] байшингийн хананд савх мод хадах
**савхан** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] бамбайн төрлийн нэг зүйл ургамал
**савханцар** I.21.1 ●●● [ж.н] савх мэт хэлбэр дүрс бүхий нян, ~ хорхой
**савхар** I.21.1 ●○○ [ж.н] эхнэр хүний цавуудан зассан үс, ~ үс
**савхи** I.13.1 ●●● [ж.н] хонь, ямаа зэрэг амьтны боловсруулсан арьс
**савхи** I.13.1 ●○○ (урга.) [ж.н] үнэр ихтэй нэг зүйл ургамал
**савхил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] савхиар бүрэх
**савч-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] олонтоо савах, гар хөлөө ~, юм юм руу ~
**савчуур** ●●○ [тэ.н] далдгануур, тогтворгүй

С

С

**савшир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] унжин салбайх
**саг** I.6.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хорхой шавж, ялаа батганын өндөг
**саг** I.6.1 ●○○ [ж.н] сэрэмж, болгоомж
**саг** I.6.1 ●○○ [ж.н] хог ~, элдэв хог новш, хаягдал
**сага-** II.10.1 ●●● [үй.ү] савнаасаа халих; сэтгэл хөөрч сагсуурах
**сагаа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] модон дээр ургах ургамал
**сагаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] айраг исэхэд дээгүүр нь хөөрч сагасан тослог хөөс
**сагаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] мал, амьтны шилбэ, тагалцгийн уулзвар дахь хэсэг урт үс
**сагаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] төмөр зүсэх, мод боловсруулах суурь машины хэсэг
**сагаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл нэг наст өвс
**сагадай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] торнотон овгийн өвсний үр; сагаг
**сагадас** I.26.1 ●○○ [ж.н] сагаж хальсан юм, сагаас
**сагай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, зэрлэг лууван
**сагал** I.1.1 ●○○ [ж.н] хайрцаг сав
**сагал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] байн байн сагах
**сагалдарга** I.18.1 ●●● [ж.н] малгайн ~, унины ~
**сагалдаргал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] сагалдаргаар торгох
**сагалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] сагах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**сагалцаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] хонь, нохой зэрэг амьтны унжсан бөөн үс ноос
**сагамаг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] далайн алгана загас
**сагамхай** I.15.1 ●●● (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**сагар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] сагсран ургаж төлжих
**сагил** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хоёр удаа төллөсөн бог мал, ~ хонь
**саглага** I.18.1 ●○○ [ж.н] адууны шилбэ, тагалцгийн уулзвар дахь урт үс
**саглагар** ●○○ [тэ.н] навсгар, нэвсгэр, мөчир салаа ихтэй
**саглагард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хэт саглагар болох
**саглагардуу** ●○○ [тэ.н] саглагар байрын
**саглай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] саглагар болох
**сагмай** I.15.1 ●○○ [ж.н] морины гөхөл; хүүхдийн магнай руугаа тайрч унжуулсан богино үс
**сагмий** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хоног амуу адил нэг зүйл будаа
**сагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] утаж ариусгах, сан тавих
**сагс** I.9.1 ●●● [ж.н] сүлжмэл хайрцаг, сав
**сагсай** I.15.1 ●●○ [ж.н] чанаж агшаасан будаа
**сагсай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] сагсгар болох
**сагсал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] сагсанд агуулах
**сагсалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сагсгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**сагсарга** I.18.1 ●○○ [ж.н] ургамлын мөчирт бууж хөлдсөн цас мөс; цан ~
**сагсаргат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хүйтэнд юм цантах, цан тогтох
**сагсгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сагсгар юмны байн байн хөдлөх
**сагсгар** ●○○ [тэ.н] арзгар, сэгсгэр, ~ үс; мөчир салаа ихтэй
**сагсгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сагсгар болох
**сагсгардуу** ●○○ [тэ.н] сагсгар байрын
**сагсуу** ●●○ [тэ.н] онгироо хөөргөн
**сагсуувтар** ●○○ [тэ.н] бага зэргийн сагсуу
**сагсууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] сагсуу болох
**сагсуудуу** ●○○ [тэ.н] сагсуу байрын
**сагсуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] онгирох, сагсуу зан гаргах
**сагсуурал** I.17.1 ●●○ [ж.н] сагсуу зан гаргахуй
**сагсчин** I.20.1 ●●● [ж.н] сагс сүлжигч; сагсан бөмбөгчин
**сагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] шигших, хальс зэргийг салхинд хийсгэн цэвэрлэх
**сад** I.3.1 ●○○ [ж.н] үр ~, ойрын төрөл, хамаатан
**сад** ●○○ [д.д.ү] ~ тавих, шингэн зүйл гэнэт урсах, халих
**садаа** I.12.1 ●●● [ж.н] саад, тотгор, ажлын ~, төвөг ~
**садаар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] садаа учрах, саатах торох
**садаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] уулын оройгоос буух судаг, суваг
**садагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] садан төрөл хэмээн дотнолон явах
**садан** I.20.1 ●●● [ж.н] хамаатан хүмүүс, төрөл ~
**саданс-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ураг төрлөө мэдэж ойртон дотносох
**садансаг** ●○○ [тэ.н] төрөл садандаа халуун дотносог
**садар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] шингэн зүйл хүчтэй гоожих
**садар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] сөөнгө, саарал дуу гарах
**садар** ●●○ [тэ.н] завхай, шалиг
**садарга** I.18.1 ●○○ [ж.н] жалга, сархиаг ихтэй газар
**садард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] садар самуун нь хэтрэх, дэндэх
**садарла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] садар самууныг үйлдэх
**садарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] садагнах, төрөлсөх
**садархай** ●○○ [тэ.н] садран гарсан нь
**садархай** I.15.1 ●○○ [ж.н] зүрх, уушги, элэг гурвын нийлсэн уулзвар газар
**садач-** II.16.1 ●●○ [үй.ү] байн байн садрах
**садга** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөөгийн онгод ороход өлгөх дүрс
**садгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тавтиргүй аашлах
**садраа** I.12.1 ●○○ [ж.н] садрах үйлийн нэр

**садралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] садрах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**саж-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] хоёр тийш займчих, сэгсрэх сэжих
**сажа** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] Төвөдийн бурхны шашны нэг урсгал
**сажиг** ●○○ [тэ.н] аар саар зүйл, жижиг ~ ; зожиг байдал
**сажил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] гэлдрэн явах
**сажилхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] сажлах, толгойгоо гилжийлгэх
**сажин** I.16.1 ●○○ [ж.н] уртын хэмжээ
**сажлуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] юмыг хоёр тийш жигд сажлуулан хөдөлгөх хэрэгсэл
**сажуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] сажих хэрэгсэл; ~ хэнгэрэг
**сажуухай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл амьтан
**сай** I.15.1 ●○○ [ж.н] ус урсаж байсан ор мөр
**сайван** I.16.1 ●○○ [ж.н] оёдолчин хүн
**сайвар** ●●● [тэ.н] адууны жороо мэт боловч алгуурхан явах байдал
**сайвардуу** ●○○ [тэ.н] сайвар маягийн алхаатай
**сайварла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] сайвар явдлаар явах
**сайд** I.3.1 ●●● [ж.н] ямыг удирдах эрх бүхий засгийн газрын гишүүн
**сайд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] сайн болох, сайжрах, эвлэрэх
**сайжир-** II.12.1 ●●● [үй.ү] сайн болох, дээшлэх, сурлага ~
**сайжрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] сайжрах үйлийн нэр
**сайжруулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] сайн болгогч; жарны тооллын гучин есдүгээр оны нэр
**сайжруулалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] сайжруулах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**сайз** I.3.1 ●○○ [ж.н] юм шигших зориулалт бүхий нэг зүйл сав
**сайзад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] сайзаар шигших
**сайл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] сайнаар хэлэх
**сайлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] нарийн ширхэгтэй шигшүүр
**сайлуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сайлуураар шигших
**саймсар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] зулгуйдах, сайн мэт аашлах
**саймсарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] саймсарж зулгуйдах
**саймсраач** ●○○ [тэ.н] саймсрах зантай
**саймсрал** I.1.1 ●○○ [ж.н] саймсрах үйлийн нэр
**саймшир-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] зулгуйдаж дотно байгаа шинж үзүүлэх
**сайн** ●●● [тэ.н] муугийн эсрэг утга, шилдэг чанартай
**сайнаг** I.6.1 ●●○ (амь.) [ж.н] шүдлэн эр ямаа; зассан бух
**сайр** I.5.1 ●●● [ж.н] жижиг хайр чулуу бүхий газар, голын голдирол байсан газар
**сайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] сайн тийш хандаж ирэх, сайжрах
**сайралхаг** ●○○ [тэ.н] сайр ихтэй
**сайрам** I.17.1 ●○○ [ж.н] хаврын униар
**сайрга** ●●● [тэ.н] хөлийн өвдөг орчмоор дотогш майга
**сайрга** I.18.1 ●○○ [ж.н] хайрга
**сайргал** I.1.1 ●○○ [ж.н] усны хөвөөний сайр ихтэй газар
**сайргана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сайргар зүйлийн хөдлөх
**сайргар** ●○○ [тэ.н] тэгш бус хэлбэр
**сайрд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] голын ус ширгэх, сайр тогтох
**сайрий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] сайргар болох
**сайрмаг** ●○○ [тэ.н] гурил зэргийг дутуу зуурч бөөгнүүлсэн нь; ээзгийн нунтгийг шар тос, элсэн чихэртэй хольж багсарсан идээ
**сайрмагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сайрмаг болгох
**сайрх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] гайхуулах, бардамнах; саймсран зулгуйдах
**сайрх** I.3.1 ●○○ [ж.н] хаврын хагд идэж цадсан малын тэвээрэг
**сайрхаач** ●○○ [тэ.н] гайхуулан бардамнагч
**сайрхаг** ●○○ [тэ.н] гайхуулан бардамнах зан; зусар зулгуйч зан байдал
**сайрхагч** ●●○ [тэ.н] сайрхаг, зулгуйч
**сайрхал** I.17.1 ●●○ [ж.н] сайрхах үйлийн нэр
**сайрхуу** ●○○ [тэ.н] сайрхсан зантай
**сайтар** ●●○ [тэ.н] нягт нямбай, гүйцэд, машид
**сайх** ●○○ [тэ.н] мөнөөх, өнөөх

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **сайх** | сауики гэж монгол бичгээр бичнэ. Өнөөх, мөнөөх гэсэн утгатай. Дуудлага, бичлэгийг ойртуулан сайх гэж бичнэ. |
| × | **сайхь** | |

**сайхагчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] шамбарам өвчин
**сайхан** ●●● [тэ.н] үзэмж төгөлдөр, тааламжтай; эелдэг
**сайшаа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] сайнаар үзэх, хэлэх, магтан ~
**сайшаагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] сайшааж буй хүн
**сайшаал** I.1.1 ●●● [ж.н] сайшаах үйлийн нэр, магтаал ~
**сал** I.1.1 ●●● [ж.н] ус гатлах хэрэгсэл
**сал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] хагацах, ангижрах
**сал** ●○○ [д.д.ү] ~ сул хийх, гэх
**салаа** I.12.1 ●●● [ж.н] нэг эхээс салбарласан зүйл, ~ салбар, ац ~, мөчир ~
**салаавч** I.32.1 ●●○ [ж.н] салаа зүйлийг холбосон эх, гарын ~
**салаавчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] зөрүүлдэн солбицуулах
**салааж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] салаатай болох
**салаал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] салбарлах, салаалж ургах, зам ~, мод ~, үс ~
**салаалал** I.17.1 ●○○ [ж.н] салаалах үйлийн нэр
**салаар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] салаа гарах, салаа харагдах

С

**салаархаг** ●○○ [тэ.н] салаа ихтэй
**салаат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] салаатай болох
**салавтар** I.21.1 ●○○ [ж.н] хадсан өвс
**салалж** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] сүүлний үг цагаан, зарагтай адилавтар нэг зүйл шувуу
**салалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] салах үйлийн нэр, гэр бүл ~
**салам** ●○○ [д.д.ү] ~ цохих, ~ ниргэх
**саламгар** ●○○ [тэ.н] урагдаж навтарсан
**саламла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] салмаруулах
**саламтгай** ●○○ [тэ.н] салах нь хялбар
**саламхай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] арван хөлт хавчийн нэг зүйл
**салан** ●●● [тэ.н] нямбай биш
**саланги** ●●● [тэ.н] сарниун, тусгаар

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **саланги** | **-нги** дагаврыг үйл язгуур залгахдаа эр үгэнд саланги, тогтонги, зогсонги гэж залгах бол эм үгэнд эгшиг зохицох ёсыг баримтлан **-нгэ, -нгө** гэсэн хувилбарыг залган бэртэнгэ, хөдлөнгө гэж бичнэ. |
| × | **саланга** | |
| × | **саланг** | |

**салангид** ●●● [тэ.н] ангид, тусдаа
**салангидуу** ●○○ [тэ.н] саланги байрын
**саланхай** ●○○ [тэ.н] хамт бус, тус тус, салж задарсан
**салархай** ●○○ [тэ.н] салж тасарсан
**салба** ●○○ [д.д.ү] ~ цохих
**салба** ●○○ [тэ.н] эндүүрэмтгий, мэдэмхийрэн ярьдаг зантай
**салба** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] лонх мэт хэлбэртэй нэг зүйл жимс
**салба-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] мэдэмхийрэх; хадсан өвс мэтийг дэмий орхих
**салбага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**салбагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] салбагар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**салбагар** ●○○ [тэ.н] нэвсгэр, далбагар
**салбагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] салбагар болох
**салбагардуу** ●○○ [тэ.н] салбагар байрын
**салбадай** I.15.1 ●●○ [ж.н] хүмүүсийг зугаацуулж цэнгүүлэх үүрэгтэй хүн, алиа ~
**салбадай** ●○○ [тэ.н] эндүүрэмтгий, мэдэхгүй атлаа мэдэмхий
**салбай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] салбагар болох
**салбал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] мод зэргийг ширхэг дагуу цуулах, салгах
**салбалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] салбагар юмны байн байн хөдлөх
**салбан** I.16.1 ●●● [ж.н] сархинагийн доторх олон хуудас хальс, салбанцаг
**салбан** ●○○ [тэ.н] салан; салбан бухий
**салбан** ●○○ [д.д.ү] ~ балбан хийх, гэх
**салбар** I.5.1 ●●● [ж.н] салаалж гарсан хэсэг, салаа
**салбар** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйлийн махчин шувуу; шувууны савар
**салбар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] урагдах, сэмрэх
**салбарла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] салбар гарах
**салбарлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] салбарлах үйлийн нэр
**салбарс** I.9.1 ●○○ (амь.) [ж.н] мөрөг загас
**салбархай** ●○○ [тэ.н] салбарч сэмэрсэн байдал
**салбиа** I.12.1 ●○○ [ж.н] садан сүлбээ буюу төрөл ургаа
**салга-** II.10.1 ●●● [үй.ү] тусгаарлах, хагацуулах, ялгах, ангилах
**салга** ●●● [тэ.н] өвчний нөлөөллөөс чичгэнэх байдал
**салга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**салга** I.18.1 ●○○ [ж.н] сүйх тэрэг мэт дамнуур
**салгал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] салга болох, гар чичгэнэх
**салгалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] салгах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**салгамж** I.4.1 ●○○ [ж.н] бөс нэхэх машины сам мэт эд анги
**салган** ●○○ [тэ.н] үлгэн ~
**салгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] салга юмны үргэлжлэн хөдлөх
**салгар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] салганах
**салгат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] салга болох
**салгуу** ●●○ [тэ.н] алс, хол
**салгуудуу** ●○○ [тэ.н] салгуу байрын
**салгуур** I.5.1 ●●● [ж.н] салгах төхөөрөмж, залгуур ~
**салд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] салаар явах
**салдай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] биеийн тэнхэл алдрах, сулдайх
**салдар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] алжаах сульдах
**салдар** ●○○ [тэ.н] ~ сулдар: сал сул хийсэн
**салдас** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**салдгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] салдгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**салдгар** ●○○ [тэ.н] ац хэлбэртэй юмны богинодсон байдал
**салжгар** ●○○ [тэ.н] бие султай, дорой, үлбэгэр
**салжий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] нэг тийш хажуулдан унах
**салжир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] сулрах, алга болох
**салжир** ●○○ [тэ.н] солжир, ~ эвэр
**салжир** I.21.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**салиа** I.12.1 ●●● [ж.н] наалданги шингэн, ёлхдос, амны ~
**салиар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] салиатах
**салиат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] салиатай болох
**салла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сал хийх, салыг залж явах
**салмаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] бугын сүүлийн үгт ургасан хар үс
**салмага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**салмагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] салмагар юмны байн байн хөдлөх
**салмай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] салмагар болох
**салмал** ●●○ [тэ.н] ангид, тусдаа
**салмалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] салмагар юмны үе үе хөдлөх

**салман** I.16.1 ●●○ [ж.н] амьтны нармайд байх үелсэн мөгөөрсөн хуудас
**салмар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] урагдах, сэмрэх, навтарч ноорох
**салмас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**салс** I.9.1 ●●● [ж.н] залхаг мэт нунжгай шингэн
**салсаж-** II.16.1 ●●○ [үй.ү] салс бүхий болох
**салсархаг** ●●○ [тэ.н] наалданги шингэвтэр
**салслаг** ●●○ [тэ.н] салсархаг
**салст** ●○○ [тэ.н] салс бүхий, ~ бүрхэвч
**салст-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] салстай болох
**салтаа** I.12.1 ●●● [ж.н] хоёр гуяны хоорондох хэсэг газар
**салтаад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] салтаанаас барьж авч өргөх; салтаагаараа суух, унах
**салтар** I.21.1 ●○○ [ж.н] мэдрэлийн судал, салдар
**салтар** ●○○ [тэ.н] ~ сэлтэр: хээгүй, эрээгүй
**салтарт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дагаж дуурайх
**салтгар** ●○○ [тэ.н] хөл болон ац хэлбэртэй юмны богино байдал
**салуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл тутарга
**салхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] салбалзах, салмаганах
**салхгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] салхгар юмны хөдлөх
**салхгар** ●○○ [тэ.н] хойрго, залхуу
**салхгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] салхгар болох
**салхгардуу** ●○○ [тэ.н] салхгар байрын
**салхи** I.13.1 ●●● [ж.н] агаарын урсгал ~н сэнс, ~ шуурга
**салхивч** I.32.1 ●●● [ж.н] агаар оруулах нүх сүв, нээлхий
**салхид-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] салхинд зүдэх, салхи сөрөн явах
**салхиж-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] салхитай болох
**салхижуулалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] салхижуулах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**салхил-** II.4.1 ●●● [үй.ү] салхи хөдлөх, салхи үлээх, салхинд гарах
**салч** ●○○ [тэ.н] сал хийгч, салаар явагч
**салчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] сал залдаг хүн
**саль** ●○○ [д.д.ү] ~ буль хийх, гэх
**сам** I.9.1 ●●● [ж.н] үс самнах хэрэгсэл
**самалдаг** I.22.1 ●●● [ж.н] хамрын угийн мөгөөрсөн сархиаг
**самалдагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] самалдгийн тус газар цохих
**самар** I.21.1 ●●● (урга.) [ж.н] хуш модны үр жимс: ~ жимс, ~ цөмөх, газрын ~
**самар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] цай ~, сүү ~, голомтыг ~
**самар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] ус цацлан сэлэх
**самар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] адуу урд хөлөө дээш өргөж цавчлах
**самард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] савардах, маажих
**самарчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] самар түүх хүн
**самба-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] юм юманд завдах, амжих
**самбаа** I.12.1 ●●● [ж.н] авхаалж; зай чөлөө; хүч зориг
**самбаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] сэхээ, самбаа гаргах
**самбаач** ●●○ [тэ.н] арга зальтай, хэргээ бүтээгч
**самбаачил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] самбаа гаргах; завшаан тохиолыг олж завдах
**самбагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сэмбэгэнэх, саамганах
**самбагануур** ●○○ [тэ.н] самбаганах зантай
**самбагар** ●○○ [тэ.н] самбаганан аашлагч, сэмбэгэр
**самбай** I.15.1 ●●● [ж.н] муу, сиймхий хадаг; сийрэг нэхээстэй нимгэн эд
**самбай** I.15.1 ●●● [ж.н] сахал үс
**самбай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] самбагар болох
**самбалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сэмбэлзэх; урт нарийн юмны намилзан хөдлөх, сагсалзах
**самбар** I.5.1 ●●● [ж.н] юм бичиж зурах хавтан; хавтгай мод
**самбарла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] самбар болгох
**самгард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сандрах, тэвдэх
**самгардал** I.17.1 ●●○ [ж.н] сандрал, тэвдэл
**самгардангүй** ●○○ [тэ.н] самгардсан байдалтай
**самгарди** I.8.1 ●○○ [ж.н] эртний Энэтхэгийн утга зохиолын хэл
**самгардуу** ●○○ [тэ.н] тэвдүү, сандруу
**самд** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бичтэй адил, өвчүүнээс доош үсгүй амьтан
**самж** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] өнгө шаравтар, сүүл охор, бяцхан бич
**самна-** II.10.1 ●●● [үй.ү] үс гэзэг ~; эрж хайн ~, ямаа ~
**самнаа** I.12.1 ●●● [ж.н] зузаан, дөрвөлжин, нэг зүйл боов
**самналт** I.3.1 ●○○ [ж.н] самнах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**самнуур** I.5.1 ●●● [ж.н] малын ноос, ноолуур самнах сам
**самнуурч** ●○○ [тэ.н] самнах ажил хийгч
**сампин** I.16.1 ●●● [ж.н] эмхэрдэн зангидсан товч, малгайн чимэг
**сампин** I.16.1 ●●● [ж.н] тоо бодох хэрэгсэл
**сампинд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сампингаар тоо бодох
**сампалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] самрах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**самсаа** I.12.1 ●●● [ж.н] хамрын хоёр хажуугийн бяцхан хонхор
**самсуу** ●○○ [тэ.н] нийцтэй, нэгдэлтэй
**самтав** I.1.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] байлдаанд өмсөх хормогч
**самтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] бялзуухай барих хорго, ~ өөш
**самуун** I.2.1 ●●● [ж.н] үймээн ~, садар ~
**самуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] завхайрах
**самуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] самуун дэгдэх, үймрах

С

С

**самуурал** I.17.1 ●●○ [ж.н] самуурах үйлийн нэр, будилаан ~
**самхай** ●●○ [тэ.н] муухай эхүүн үнэр, өмхий ~
**самц-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ээдрэх ороолдох, утас ~
**самч-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] байн байн самрах, юм юманд оролцох
**самшуу** I.30.1 ●○○ [ж.н] хоол боловсруулах зам
**сан** I.16.1 ●●● [ж.н] хөмрөг, номын ~
**сан** I.16.1 ●●● (шаш.) [ж.н] шашны ёсны ариутгал, ~ тавих
**сан** I.2.1 ●○○ [ж.н] байшингийн туургаы хошуулжин буюу мөөрөлжин орой
**сан** ●●○ [баймж.] дурсан дурдах утгатай баймж, аав минь үүнийг авсан ~
**сана-** II.10.1 ●●● [үй.ү] бодох, цээжлэх; мөрөөдөх, хүсэх
**санаа** I.12.1 ●●● [ж.н] хүний дотоод сэтгэлийн хөдөлгөөн; утга, агуулга
**санаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] санаа гаргах, муу ~
**санаарх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] горьдох; хүсэн тэмүүлэх, эзлэхийг ~
**санаархаг** ●○○ [тэ.н] аливаа зүйлд шинэ санаа гаргамтгай; санаагаа биелүүлэх мөрөөдөлтэй
**санаархал** I.17.1 ●●● [ж.н] санаархах үйлийн нэр, санаашрал
**санаатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] санаа өвөрлөгч
**санаачил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] санаа үүсгэх, сэдэх ~
**санаачилга** I.18.1 ●●● [ж.н] сэдэж санаачлах үйлийн нэр, шинэ ~; оролдлого зүтгэл, идэвх ~

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | санаачилга | сана- эгшгээр төгссөн үйл язгуурт үйл үг үүсгэх -чил дагаврыг шууд залган санаачил гэж бичнэ. Гийгүүлэгчээр төгссөн үйл үндсэнд нэр үг бүтээх хоолойн га дагаврыг дараалсан хоёр гийгүүлэгчийн дүрмээр шууд залган санаачилга гэж бичнэ. |
| × | санаачлага | |

**санаачлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] санаачилга гаргагч
**санаачлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] санаачилга, санаачлах үйлийн нэр
**санаашир-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] бодлого болох; хүсэл төрөх
**санааширх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] гүн бодолд автах
**санаашрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] бодлогоширох үйлийн нэр
**санаашралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] санаашран бодлогоширох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**санаашрангуй** ●●○ [тэ.н] бодлогоширонгуй, горилонгуй
**санагалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] нэхэн санах, дурсан бодох
**санагалзал** I.17.1 ●○○ [ж.н] санагалзах үйлийн нэр
**санал** I.1.1 ●●● [ж.н] бодон санаж буй зүйл, хүсэл, эрмэлзэл; олон нийтийн байгууллага, төрийн төлөөллийг сонгоход өөрийн бодлыг илэрхийлэх эрх
**санамж** I.4.1 ●●● [ж.н] сануулга, заавар; санаж сэрэх хэр чинээ
**санамсар** I.21.1 ●○○ [ж.н] санаж сэрэх анзаарга, анхаарал
**санга-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] шувуу баах
**сангарцаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] сэгсийж өрвийсөн их үс
**сангарцагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] үс гэзэг өрвийж сэгсийх
**сангас** I.9.1 ●●● [ж.н] шувууны баас
**сангирцаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] олон салбан, сархинаг
**санд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] эмх замбараа алдагдах, сандрах
**санд** ●○○ [д.д.ү] ~ мэнд босох
**сандайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] сандал дээр суух
**сандайлга** I.18.1 ●●○ [ж.н] сандал
**сандал** I.17.1 ●●● [ж.н] суухад зориулсан тавилга
**сандал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] тарих, цацах; тариаланг ~
**сандар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] яарч тэвдэх; эмх замбараагүй болох
**сандархай** ●○○ [тэ.н] сандруу тэвдүү
**сандач-** II.16.1 ●●○ [үй.ү] ихэд сандрах
**сандач-** II.16.1 ●●○ [үй.ү] байн байн сандаах
**сандраан** I.2.1 ●○○ [ж.н] үймээн ~
**сандрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] яарал ~, сандах үйлийн нэр
**сандрамтгай** ●○○ [тэ.н] сандрах нь олонтоо
**сандрамхай** ●○○ [тэ.н] сандрах нь амархан
**сандрангуй** ●○○ [тэ.н] сандарсан байдалтай
**сандруу** ●●○ [тэ.н] тэвдүү, яаруу
**сандруувтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг сандруу
**сандруудуу** ●○○ [тэ.н] сандруу байрын
**сандуу** ●○○ [тэ.н] яаруу, сандруу
**сандуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] өвс зэргийг ширвэн хадах урт хадуур
**сандууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] сандуугаар үйлдэх
**санж-** II.9.1 ●●● [үй.ү] унжих ~
**санж** ●●○ [дут.ү.ү] асан ажээ гэдгийн хураасан хэлбэр
**санж** ●●○ [баймж.] дурсан дурдах утгатай баймж, тэр ирсэн ~
**санжга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**санжгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] санжгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**санжгануур** I.5.1 ●●○ [ж.н] санжганасан чимэг, зүүлт
**санжгар** ●○○ [тэ.н] санжсан байдалтай
**санжгардуу** ●○○ [тэ.н] санжгар байрын
**санжий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] санжгар болох
**санжилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] санжгар юмны байн байн хөдлөх
**санжин** ●○○ [д.д.ү] унжин ~ хийх, ~ гэх
**санжир** ●○○ [д.д.ү] унжир ~ хийх, ~ гэх
**санжлага** I.18.1 ●●● [ж.н] унжлага ~
**санлин** I.16.1 ●●○ [ж.н] зэс бүрээ
**санмий** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хоног амуутай

адил болоод өнгө харавтар ургамал
**сансар** I.21.1 ●●● [ж.н] дэлхийн агаар мандлаас гадуурх орон зай, ~ огторгуй
**сануулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] сануулах үйлийг хийгч
**санууламж** I.4.1 ●●○ [ж.н] сануулга
**сануулга** I.18.1 ●●● [ж.н] ~ өгөх, ~ авах
**санхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ихэрхэх, аальгүйтэх, морь мал ам булаалдан давхих
**санхалзуур** ●○○ [тэ.н] санхалзан аашлагч
**санхам** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл анхилам үнэрт ургамал
**санхан** I.20.1 ●○○ [ж.н] үнэртэй ус
**санхар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] яарч тэвдсэнээс зам зуур тохиосныг үзэлгүй өнгөрөөх
**санхил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хурц үнэр үе үе ханхийх
**санхүү** I.30.4 ●●● [ж.н] мөнгө ~, ~ эдийн засаг
**санхүүж-** II.8.4 ●●● [үй.ү] хөрөнгө санхүү орж ирэх, төрөөс ~
**санхүүжилт** I.3.4 ●●● [ж.н] санхүүжих үйлийн үр дүнг заасан нэр, ~ авах
**санхүүч** I.4.4 ●●● [ж.н] санхүүгийн мэргэжилтэн
**санч** I.4.1 ●●● [ж.н] номын ~, эмийн ~
**санчиг** I.22.1 ●●● [ж.н] чамархайн үс
**санчир** I.21.1 ●●● [ж.н] бямба гараг, шороон өдөр
**сар** I.1.1 ●●● [ж.н] хугацааны нэгж; жилийг арван хоёр хуваасны нэгтэй тэнцэнэ
**сар** I.9.1 ●●● [ж.н] дэлхийн дагуул, тэнгэрийн эрхэс
**сар** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] шонхрын намын махчин шувуу
**сар** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сараал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] сараачих
**сараалан** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цагаан төмс, сараана
**сараалж** I.4.1 ●●● [ж.н] торон хаалт
**сараалж** I.4.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] есөн эрүүний нэг
**сараалж** I.4.1 ●●○ [ж.н] монгол адууны тамга
**сараалжид-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] сараалж хэмээх эрүү тулгах
**сараалжил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] сараалж хийх, сараалж болгох
**сараалжин** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**сараана** I.18.1 ●●○ (урга.) [ж.н] үндсийг нь ухаж идэх нэг зүйл ургамал
**сараанаг** I.6.1 ●●○ [ж.н] малын засааны гаднах уут, хуухнаг, хуух
**сараач-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] эрээчих, байн байн сараалах
**сараачигч** I.4.1 ●○○ [ж.н] сараачих үйлийн эзэн
**саравч** I.32.1 ●●● [ж.н] байшингийн ~, хашаа ~
**саравч** I.32.1 ●●● [ж.н] малгайн ~
**саравч** I.32.1 ●○○ [ж.н] үнэт төмөрлөгөөр хийсэн эхнэр хүний шанхны даруулга
**саравчил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] гараар гэрэл халхлан харах
**сарай** I.15.1 ●●● [ж.н] пүнз, саравч, пин
**сарай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] саргар болох, сэрийх
**сарампай** I.15.1 ●●○ [ж.н] нимгэн наамал банз
**сарампай** ●●○ [тэ.н] ноорхой, цоорхой, тамтаг болсон, саранпай
**сарва-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] гар хөлөө сарвалзуулан явах
**сарваа** I.12.1 ●●● (амь.) [ж.н] унага, даага хоёрын хоорондох насны адуу
**сарваад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] шинэдэх, тулгамдах
**сарваалан** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**сарваалж** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] улаавтар иштэй, уртлаг дүгрэг жижиг навчтай нэг зүйл өвс
**сарвага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сарвагай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**сарвагай** ●○○ [тэ.н] сарвагар, нэг тал нь дэлгүү
**сарвагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сарвагар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**сарвагар** ●●○ [тэ.н] арвагар, арзгар
**сарвагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сарвагар болох
**сарвагардуу** ●○○ [тэ.н] сарвагар байрын
**сарвай-** II.1.1 ●●● [үй.ү] гараа сунган дэлгэх
**сарвай-** II.1.1 ●●● [үй.ү] чинэрч өвдөх
**сарвай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] сарвагар болох
**сарвалж** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хүнс болон эмд хэрэглэх нэг наст өвслөг ургамал, арвай ногоо
**сарвалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сарвагар юмны байн байн хөдлөх
**сарван** ●○○ [тэ.н] сарвагар, арван ~
**сарвас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сарвуу** I.12.1 ●●● [ж.н] хурууны доромж нэр, гарын ~
**сарвуу** ●○○ [тэ.н] сийрэг, сарвагар
**сарвуулаг** ●○○ [тэ.н] сарвуу томтой
**саргай** I.15.1 ●●○ (урга.) [ж.н] цанхуйн язгуурын бут модны цэцэг
**саргар** ●●○ [тэ.н] ~ сэргэр, арзгар
**саргард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] саргар болох
**саргардуу** ●○○ [тэ.н] саргар байрын
**саргас** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хүрэн замгийн төрлийн ургамал
**сарги-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] царгих
**сардаг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] толгой шар, сүүл алаг нэг зүйл тоть
**сарзай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] сарзгар болох
**сарзгар** ●○○ [тэ.н] ~ сэрзгэр, хэрзгэр, нягт бус
**сарзгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сарзгар болох
**сарзгардуу** ●○○ [тэ.н] сарзгар байрын
**саригар** ●○○ [тэ.н] жишүү, хазгар
**саригд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] цасны гялбаа, утаанд нүд өвдөх

С

**сарий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] мурийх ~, саригар болох
**сарилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] мурилзан явах, урсах
**саримдаг** ●○○ [тэ.н] нимгэн байрын
**саримс** I.9.1 ●●● (урга.) [ж.н] эм, хүнсэнд хэрэглэдэг олон наст ургамал, саримсаг
**сарлаг** I.6.1 ●●● (амь.) [ж.н] хүзүү, дөрвөн мөч охор, сэвэр өндөр, урт үстэй нэг зүйл үхэр
**сарлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] сарлаг хариулагч
**сарлай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] сартайх
**сарма-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] энд тэндээс нь шуурэх
**сармаахай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] сарьсан багваахайн төрлийн амьтан
**сармаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] үндсийг нь хүнсэнд хэрэглэдэг хоёр наст ургамал
**сармагар** ●○○ [тэ.н] нимгэн сиймгэр, халцархай, үс өвсгүй
**сармагардуу** ●○○ [тэ.н] сармагар байрын
**сармагчин** I.20.1 ●●● (амь.) [ж.н] биеийнхээ бүтцээр хүнд хамгийн дөт, сүүн тэжээлт нэгэн зүйл үслэг адгуус
**сармай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] сармагар болох
**сармай** ●●○ [тэ.н] үсгүй буюу тачир үстэй арьс, халцарсан, нимгэн, ~ дээл
**сармал** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] алтан голч гөрөөсний өөр нэр, саруу
**сармигар** ●○○ [тэ.н] нимгэн, хэврэг
**сармигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сармигарын учир зохисгүйдэх
**сармигардуу** ●○○ [тэ.н] сармигар байрын
**сармий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] сармигар болох
**сарнаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл цохих, занчих модон зэвсэг, бялуу шийдэм
**сарнагар** ●○○ [тэ.н] хамрын нүх сартгар, том
**сарнай** I.15.1 ●●● (урга.) [ж.н] нэг зүйл цэцэг
**сарнай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] сарнагар болох
**сарни-** II.2.1 ●●● [үй.ү] салж бутрах, үрэгдэж алга болох, замхрах; санаа бодол тогтворгүй болох
**сарнил** I.1.1 ●●○ [ж.н] сарних үйлийн нэр
**сарнилт** I.3.1 ●●○ [ж.н] сарних үйлийн үр дүнг заасан нэр, сарних байдал
**сарнимал** ●○○ [тэ.н] нэгэнт сарнисан байдал
**сарниу** ●●○ [тэ.н] сарнисан байдалтай; санаа сэтгэл алгасуу
**сарниуд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] сарниу болох
**сарниудуу** ●○○ [тэ.н] сарниу байрын
**сарниулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] сарниулах үйлийн эзэн
**сарниун** ●○○ [тэ.н] сарнисан байдалтай
**сарсай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] сарсгар болох
**сарсгай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ногоон замгийн төрлийн ургамал
**сарсгар** ●○○ [тэ.н] сарьс шиг нимгэн хатанхай, элдүүр ороогүй хатсан
**сарсгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сарсгар болох
**сарсгардуу** ●○○ [тэ.н] сарсгар байрын
**сарт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сартай болох
**сарт** ●●○ [тэ.н] сар шиг, саран тэмдэгтэй
**сартагчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] сартуул, сартуул эмэгтэй хүн
**сартай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] сартгар болох
**сарталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сартгар юмны байн байн хөдлөх
**сартан** I.16.1 ●●○ [ж.н] хоншоорын хоёр хажуугийн бяцхан дэрвэгэр угалз
**сартан** ●○○ [тэ.н] сартгар байрын
**сартас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сартваахь** I.24.1 ●○○ [ж.н] зам занги удирдан жолоодогч; номч мэргэн багш; далайн наймаачдын тэргүүн
**сартга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сартгай** ●○○ [тэ.н] сартайсан байдал, сартгар
**сартгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сартгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**сартгар** ●●○ [тэ.н] хамрын нүх том
**сартгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сартгар болох
**сартгардуу** ●○○ [тэ.н] сартгар байрын
**сартуул** I.1.1 ●○○ [ж.н] монголын нэгэн овгийн нэр
**саруй** ●●○ [тэ.н] юмны ийш тийш тахиралдсан байдал, хазгай, муруй ~
**саруул** ●●● [тэ.н] гэгээтэй, ~ тал; цэцэн мэргэн, ~ ухаан
**саруулс-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] улам саруул болох
**саруулш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] саруул шинжтэй болох, ухаан ~
**сархад** I.19.1 ●●● [ж.н] архины хүндэтгэл нэр
**сархай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] сархгар болох
**сархалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сархгар юмны байн байн хөдлөх
**сархгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сархгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**сархгар** ●○○ [тэ.н] сартгар; олон салаа юмны сэрийж сарайсан байдал
**сархиа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цоохор малгайтай нэг зүйл мөөг
**сархиаг** I.6.1 ●●● [ж.н] энхэл донхолтой, хотгор гүдгэр газар
**сархиагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сархиаг ихтэй болох, явж чадахгүй болох
**сархиагт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сархиаг бүхий болох
**сархиат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] сархиа тогтох
**сархий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] шингэн зүйлийг огцом хурдтай асгах
**сархинаг** I.6.1 ●●● [ж.н] хивэгч амьтны дөрвөн хэлтэст ходоодны нэг
**сархитгана** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хээрийн оготно
**сарчгар** ●○○ [тэ.н] нимгэн, хэврэг
**сарчгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сарчгар болох
**сарчгардуу** ●○○ [тэ.н] сарчгар байрын
**сарчигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] сар сар хэмээх чимээ гарах
**сарчий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] сарчгар болох
**сарчилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сарчгар юмны байн байн хөдлөх

**сарь-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] нохой шээх
**сарьдаг** I.22.1 ●●● [ж.н] мөнх цаст уул, өндөр оргил
**сарьдаг** ●●○ [тэ.н] тэсвэр муутай, хөнгөн долгин
**сарьс** I.9.1 ●●● [ж.н] нохой, үнэг мэтийн амьтны хоншоорын арьс
**сарьс** I.9.1 ●●● [ж.н] ямаа, хонины арьсыг боловсруулан хийсэн илэг
**сарьсал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] сарьс хадах, сарьсаар чимэглэх, туржэцэх
**сарьст** ●○○ [тэ.н] сарьс бүхий
**сатаар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] түр саатах
**сах** I.3.1 ●●○ [ж.н] шагай харвах сум; мөсний шагайн наадаан
**сахад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] сахаар харвах, сах нь хүнддэх, цахдах
**сахал** I.17.1 ●●● [ж.н] хүний уруул, эрүү, түүшинд ургасан үс
**сахал** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл сахлаг өвс
**сахал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] сахдах
**сахалд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сахлаас нь барих, татах
**сахаллаг** ●○○ [тэ.н] сахал ихтэй
**сахалмай** I.15.1 ●○○ [ж.н] сөөвгөр, тачир сахал
**сахалт** ●○○ [тэ.н] сахалтай, сахал бүхий
**сахар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] иссэн юм хөөсрөх, цахрах
**сахигч** I.4.1 ●●○ [ж.н] сахих хүн, баримтлагч
**сахил** I.1.1 ●●● (шаш.) [ж.н] ~ санваар, ~ хүртэх
**сахилга** I.18.1 ●●○ [ж.н] дүрэм, горим
**сахилгагүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] дүрсгүй зан гаргах
**сахилгаж-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] сахилгатай болох
**сахилгатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] сахилгатай хүн
**сахилтан** I.20.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] сахил санваар сахигчид
**сахиул** I.1.1 ●●● [ж.н] харж хандах үүрэг бүхий хүн
**сахиулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] сахих үйлийг удирдан гүйцэтгүүлэгч
**сахиур** I.5.1 ●●● [ж.н] өвчтөнийг сахин халамжлах хүн
**сахиус** I.9.1 ●●● (шаш.) [ж.н] сахиулсан, биедээ байнга зүүж явдаг шүтээн
**сахлаг** I.6.1 ●○○ (амь.) [ж.н] биедээ үс бүхий нэг зүйл хорхой
**сахлаг** ●●○ [тэ.н] өтгөн, шигүүн
**сахлагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] сахлаг болох
**сахлагдуу** ●○○ [тэ.н] сахлаг байрын
**сахуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] халдварт өвчин
**сахуул** I.1.1 ●○○ [ж.н] аар саар бараа таваар
**сахуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] сахуутах
**сахуут-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] сахуу өвчин тусах
**сахь-** II.14.1 ●●● [үй.ү] манах, харах, гэрээ ~, өвчтөн ~
**сахь-** II.14.1 ●●● [үй.ү] мөрдөн дагах, сахилга бат ~, санваар ~
**сац** ●○○ [тэ.н] зэрэг, тэр даруй, хамт
**сацуу** ●●○ [тэ.н] чацуу, хамт, зэрэгцээ
**сацуухай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хэмэрлэг хяргуулын өөр нэр
**сачий** I.12.1 ●●● [ж.н] бяр чадал, хэр чинээ
**саюу** I.12.1 ●○○ [ж.н] төрөлхөөс мах үл идэх хүн
**саяа** ●●● [ц.н] өнгөрөөд удаагүй, тугаар
**сая** ●●● [то.н] арвын зургаан зэрэгт тоо
**саявтар** ●○○ [ц.н] саяхан, оймогхон
**саяг** ●○○ [тэ.н] сайвар, зөөлөн жороо явдал
**саягла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] саяг явдлаар явах
**саятан** I.20.1 ●●● [ж.н] саяын хөрөнгөтэй хүн
**саях** ●●● [тэ.н] саяын
**саяхан** ●●● [ц.н] тун ~, дөнгөж ~
**сий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] сиймхий, сийрэг, зай завсартай болох
**сийвэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] үсний хүндэтгэл нэр
**сийвэн** I.16.4 ●●● [ж.н] цусны шингэн хэсэг
**сийг-** II.3.4 ●●● [үй.ү] зай завсраар нэвт үлээх
**сийл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] сийлбэр ~, тамга ~, хутгаар ~
**сийлбэр** I.5.4 ●●● [ж.н] сийлэх гар урлал; сийлж урласан юм
**сийлбэрлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] сийлж урлах, сийлбэр хийх
**сийлбэрч** ●●○ [тэ.н] сийлбэр урлагч
**сийлбэрчин** I.20.4 ●●● [ж.н] сийлбэр хийгч хүн
**сийлмэл** ●●○ [тэ.н] сийлж хийсэн
**сийлүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] сийлэх багаж хэрэгсэл
**сийлэвч** I.32.4 ●●○ [ж.н] үсэг бичгийн хэв үйлдэх зэмсэг
**сийлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] сийлдэг хүн, үсэг ~, хэв ~
**сийлээс** I.9.4 ●●○ [ж.н] сийлсэн ор мөр
**сиймгий** I.15.4 ●●○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**сиймгий** ●○○ [тэ.н] сийрэг нимгэн, зай завсартай
**сиймгийдүү** ●○○ [тэ.н] сиймгий байрын
**сиймгийр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] сиймгий болох
**сиймгэр** ●●○ [тэ.н] сийрэг, сиймхий
**сиймгэрд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] сиймгэр болох
**сиймгэрдүү** ●○○ [тэ.н] сиймгэр байрын
**сиймий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] сиймгэр болох
**сиймхий** ●●○ [тэ.н] нүх сүвтэй, зай заагтай, завсар зайдуу
**сиймхийвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг сиймхий
**сиймхийд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] сиймхий болох
**сиймхийж-** II.8.4 ●○○ [үй.ү] сиймхийтэй болох
**сиймхийл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] сиймхийг тааруулан үйлдэх
**сиймхийлэг** ●○○ [тэ.н] нимгэн, хөнгөн, сиймхий байдалтай
**сиймхийр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] сиймхий болох

С

С

**сийр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] сийрэг болох, цөөрөх, шингэрэх
**сийр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] хатаж эхлэх, мах ~, газар ~
**сийрс** I.9.4 ●●● [ж.н] дэрс, хулсаар сүлжиж хийсэн эдлэл
**сийрүүлэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] хуулж бичсэн зүйл
**сийрүүлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] сийрүүлэн бичигч
**сийрэг** ●●○ [тэ.н] ухаалаг, сэргэлэн
**сийрэг** ●●○ [тэ.н] армаг тармаг, энд тэнд, цөөвтөр
**сийрэгд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] сийргийн учир зохисгүйдэх
**сийрэгдүү** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг сийрэг
**сийрэгж-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] сийрэг болох, ухаан ~, мод ~
**сийрэгжил** I.17.4 ●●○ [ж.н] сийрэгжих үйлийн нэр, ясны ~
**сийрэгжилт** I.3.4 ●●○ [ж.н] сийрэгжих үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц
**сийрэгжүүлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] сийрэгжүүлэх нөлөө, үйлчилгээтэй бодис, хөрс ~
**сийрэгш-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] сийрэг шинжтэй болох
**сийрэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] сийрэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц
**сийч-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] хутга мэсээр олонтоо сийлэх, сэндчих
**сийчил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] байн байн сийчих
**сияан** ●●○ [тэ.н] паалантай, паалансан аяга
**сияан** I.16.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] засаг хошуу
**совин** I.16.2 ●●● [ж.н] хэрэг явдал, юмны сайн муу, бүтэх эсэхийг урьдаас мэдэх зөн, билиг
**совинч** ●●○ [тэ.н] зөнч, зөгнөн мэдэгч
**совир** I.5.2 ●○○ (амь.) [ж.н] дэглий шувуу
**совор** I.21.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл барс
**совш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] морины хөнгөн хатирах, шогших
**совшлого** I.18.2 ●○○ [ж.н] морины шогшоо, хөнгөн хатираа
**совь-** II.13.2 ●○○ [үй.ү] зөгнөх, туршин тэнсэх, болгоомжлуулан ятгах
**согава** I.30.1 ●○○ (урга.) [ж.н] гичийн төрлийн ногоо, гаймуу
**согог** I.6.2 ●●● [ж.н] өвчин эмгэг, гэмтэл; өө сэв
**согогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] өө сэвтэй болох
**согогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] өө сэв эрэх
**согогор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] согог буй болох
**согогт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] согогтой болох
**согож** I.4.2 ●○○ [ж.н] гүзээ, элгийг сэмжинд нь ороож шарсан сорс
**согон** I.16.2 ●○○ [ж.н] ор мөр, сорви, сэв
**согоо** I.12.2 ●●○ (амь.) [ж.н] бугын эм нь, марал
**согоовор** I.21.2 ●○○ (урга.) [ж.н] үет ургамлын язгуурын нэг наст өвслөг ургамал
**согоолин** I.16.2 ●○○ (урга.) [ж.н] шаравтар өнгөтэй, хуруун өндөг мэт нэг зүйл жимс
**согос** I.9.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйлийн загас, сугас
**согоц** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] хайч хэлбэртэй далайн загас
**согс** I.9.2 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ ~ хэмээх дуугаар нь нэрийдсэн шувуу
**согсгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] согсгор юмны хөдлөх
**согсгор** ●○○ [тэ.н] сөөсгөр, соосгор
**согсгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хэтэрхий согсгор болох
**согсор** ●○○ [д.д.ү] ~ сагсаг хийх, гэх
**согсой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] согсгор болох
**согсолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] согсгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**согсоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] адууны чихний хоорондох дэл хөхөл
**согсоо** I.12.2 ●●○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, цомцог
**согсоод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] согсооноос нь барих
**согсоолж** I.4.2 ●○○ (урга.) [ж.н] бэлчээрийн ургамал, хонин нүд
**согсор** I.21.2 ●○○ (урга.) [ж.н] модны холтос дээр ургадаг ургамал
**согсоргоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] хаг ургамлын зүйл
**согсуурга** I.18.1 ●○○ [ж.н] дэвсгэрийн доор дэвсэх юм
**согт-** II.7.2 ●●● [үй.ү] согтууруулах ундааны зүйл уусн аас ухаан балайрах
**согтонги** ●●○ [тэ.н] согтоод буй, согтсон
**согтонгуй** ●○○ [тэ.н] согтсон байдалтай
**согтонгуйр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] согтуурах, бага зэрэг согтох, худал согтох
**согтоогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] согтоох ундаа, согтоох хүн
**согтуу** ●●● [тэ.н] согтож ухаан балартсан байдал
**согтуувтар** ●○○ [тэ.н] ялимгүй согтуу, халамцуу
**согтуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] согтуу болох
**согтуурагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] согтуурч буй этгээд, согтдог хүн
**согтуурх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] согтуу байдал гаргах
**сод** I.3.2 ●○○ [ж.н] шувууны гол урт өд, үргэлж өдтэй сум
**сод** ●●● [тэ.н] содон, онцгой, сонин хачин
**содол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] онцгой болох, тэргүүлэх
**содоль** I.23.2 ●○○ (урга.) [ж.н] халиар ногооны өөр нэр
**содон** ●●● [тэ.н] гоц гойд, онцгой, сонин хачин
**соё-** II.2.2 ●●○ [үй.ү] эрдмээр хөхиүлэн хөгжүүлэх, соёрхох
**соёг** ●○○ [тэ.н] адууны зөөлөн жороо явдал
**соёг** I.6.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] хутагт хувилгаадын хоол цай баригч

**соёгло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] соёг явдлаар явах
**соёл** I.1.2 ●●● [ж.н] хүн төрөлхтний бүтээсэн эд баялаг, оюун ухааны ололтын цогц
**соёлж-** II.9.2 ●●● [үй.ү] ихэд соёлтой болох, соёлыг дээшлүүлэх
**соёлжилт** I.3.2 ●●● [ж.н] соёлжих явц, байдал
**соёлжингүй** ●●○ [тэ.н] соёлжсон байдалтай, соёлжуу
**соёлжуу** ●●○ [тэ.н] соёлтой байрын
**соёлт** ●●○ [тэ.н] соёлыг эзэмшсэн, соёл бүхий
**соёлтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] соёл боловсролтой хүн
**соёлч** ●●○ [тэ.н] соёлыг эрхэмлэдэг, ~ боловсон
**соёмбо** I.18.2 ●●● [ж.н] Монгол Улсын тусгаар тогтнол, бүрэн эрхт байдлын бэлгэдэл болгож төрийн далбаан дээр урласан бэлгэ тэмдэг
**соёмбо** I.18.2 ●●○ [ж.н] ланз үсэгт тулгуурлан зохиосон цагаан толгойт бичиг
**соёнго** I.18.2 ●○○ [ж.н] мал амьтныг агтлахад судас нь гэмтсэнээс доголох өвчин
**соёнго-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] соёнгорох
**соёнгор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] соёнго болох
**соёнгот-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] соёнго өвчтэй болох
**соёндой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] гурван настай буга
**соёо** I.12.2 ●●● [ж.н] үүдэн шүд, арааны хооронд байх ганц ёзоортой шовх шүд
**соёо** I.12.2 ●●○ [ж.н] гаансны сэтгүүр; амьтны эврээр хийсэн багаж, шор
**соёо** I.12.2 ●●○ [ж.н] ургамлын дөнгөж цухуйж буй нахиа, найлзуур
**соёо** ●○○ [тэ.н] оёо ~: энд тэнд, оочин цоочин
**соёод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] соёоноос барих
**соёол-** II.4.2 ●●● [үй.ү] соёо шүд ургах
**соёол-** II.4.2 ●●● [үй.ү] ургамлын сүеэлэх
**соёолж** I.4.2 ●●● (урга.) [ж.н] нэг зүйл амуу
**соёолол** I.17.2 ●●○ [ж.н] сүеэлэл; соёо ургахуй
**соёололт** I.3.2 ●●○ [ж.н] соёолох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**соёолон** I.16.2 ●●● (амь.) [ж.н] таван настай бод мал, дөрвөн настай бог мал
**соёолц** I.3.2 ●●○ [ж.н] ургамлын соёолох хэмжээ
**соёор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] ногоо сая ургаж, соёо сүеэ цухуйх
**соёотон** I.20.2 ●○○ [ж.н] соёо бүхий араатан
**соёохой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] хоёр настай ооно
**соёрх-** II.7.2 ●●● [үй.ү] өршөөн хайрлах, зөвшөөрөл өгөх
**соёрхогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] соёрхол хүртээгч, соёрхол хайрлагч
**соёрхол** I.17.2 ●●● [ж.н] төрийн ~, ~ хүртэх
**соёхой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] шүдлэн насны адуу

**сожин** I.16.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] гэлэн, гэцлүүд тусгай санваар сахин хурах хурал
**сой-** II.1.2 ●●● [үй.ү] уяж ~, хоол ~, уралдаанд ~
**сойвон** I.16.2 ●○○ (хууч.) [ж.н] хутагт хувилгаадын шадар бараа бологчдын ахмад тушаалтан
**сойдон** I.16.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл амьтан
**сойз** I.9.2 ●●● [ж.н] үслэг талаар нь зүлгэж цэвэрлэх хэрэгсэл
**сойзод-** II.15.2 ●●● [үй.ү] сойзоор үйлдэх, угаах
**сойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] ямаа сүргээсээ тасарч хол гарч ишиглэх, шилрэх
**сойлго** I.18.2 ●●● [ж.н] адууны тамир тэнхээг сайжруулахаар сойх уяа
**сойлт** I.3.2 ●●● [ж.н] гэдрэг татаж тогтоох хэрэгсэл
**сойлт** I.3.2 ●●○ [ж.н] мал маллагааны нэг арга
**соймол** ●●○ [тэ.н] сойсон байдал
**сойр** I.5.2 ●○○ (амь.) [ж.н] тахиа мэт, томхон биетэй нэг зүйл шувуу
**сойр** I.5.2 ●○○ [ж.н] хонины их биеийн эрчлээгүй, жигдхэн ахар үс
**солби-** II.2.2 ●●● [үй.ү] урт юмны харилцан зөрөх
**солби** ●●○ [тэ.н] хоёр тийшээ чиглэсэн, эсрэг хэвтээ, солбио, ~ бөхтэй тэмээ
**солби** ●●○ [д.д.ү] олби ~ цохих
**солбигор** ●○○ [тэ.н] солбио, солбиу
**солбилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] долгин зантай хүний нүд эргэлдүүлэн харах
**солбилт** I.3.2 ●○○ [ж.н] солбих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**солбимол** ●○○ [тэ.н] зөрөлдүүлж сүлжсэн байдал
**солбио** ●○○ [тэ.н] солбих явдал, солбисон байдал
**солбиу** ●○○ [тэ.н] солбисон чиглэлтэй
**солбиур** I.5.1 ●●○ [ж.н] нэхэж сүлжих ширхгийг гохдон татах хэрэгсэл
**солбиц-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] харилцан солбих
**солбицол** I.17.2 ●●○ [ж.н] солбицсон байршил, уртраг өргөргийн ~
**солбицоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] солбицох үйлийн нэр
**солго** ●○○ [тэ.н] хэрүүл шуугианд дуртай хүн
**солго** I.25.2 ●○○ [ж.н] буудайн гурилд бал хольж тосонд чанасан идээ
**солгой** ●●● [тэ.н] хүний биеийн зүүн тал, буруу тал
**солгойр-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] дууны өнгө солгой болох
**солгуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] цавуу, жонхуу мэтийг түрхэх хэрэгсэл
**солгуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] солгуураар түрхэх
**солдив** I.5.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] магтаал, залбирал
**солжгой** ●○○ [тэ.н] ~ эвэр
**солжгор** ●○○ [тэ.н] солжир, хэлтгий далжгар

С

**солжгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] сожгор болох
**солжгордуу** ●○○ [тэ.н] солжгор байрын
**солжир** ●●○ [тэ.н] өрөөсөн, сондгой, далиу
**солжирд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] солжир болох
**солжирдуу** ●○○ [тэ.н] солжир байрын
**солиг** ●○○ [тэ.н] ~ саармаг: цэх шулуун бус
**солигдмол** ●●● [тэ.н] өөрчлөгдмөл, ~ үүлтэй; халагдмал
**солигдол** I.17.2 ●○○ [ж.н] солигдох үйлийн нэр, утгын ~
**солилт** I.3.2 ●○○ [ж.н] солих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**солилцоо** I.12.2 ●●● [ж.н] солилцох үйлийн нэр; хүмүүсийн хоорондын харилцаа
**солилцуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] солилцоо хийх хэрэглүүр
**солио** I.12.2 ●○○ [ж.н] харилцан сольж арилжих явдал; хутгалдах явдал
**солио** I.12.2 ●●○ [ж.н] мэдрэлийн өвчин
**солиор-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] ухаан солиотой болох
**солиорол** I.17.2 ●●○ [ж.н] солиорох үйлийн нэр
**солиот-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] солиорох
**солиот** ●○○ [тэ.н] солио өвчтэй, ухаан ~
**солир** I.5.2 ●●● [ж.н] харвасан од эрхэс, ~ унах
**солир** ●●● [тэ.н] нүд сөлөр, солжир
**солиу** ●●○ [тэ.н] ~ гажуу
**солиур** I.5.1 ●○○ [ж.н] сольж тохируулах хэрэгсэл
**солог** I.22.2 ●○○ [ж.н] бурантгийн буйлд уях сул эрчтэй хэсэг
**солонго** I.18.2 ●●● [ж.н] бороо орсны дараа тэнгэрт үзэгдэх олон өнгийн хагас дугуй зурвас
**солонго** I.18.2 ●○○ (амь.) [ж.н] бие жижиг нэг зүйл амьтан
**солонгол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] солонгын адил өнгөтэй болох, солонгорон харагдах
**солонголог** ●○○ [тэ.н] солонго мэт байдал
**солонгор-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] солонго мэт болох, харагдах
**солонгорхог** ●○○ [тэ.н] өнгө зүс сайтай, олон өнгөөр туяарч харагддаг
**солоо** I.12.2 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд орох нэг зүйл ургамал
**солх** I.3.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] тайлга; онгод тэргүүтнийг тахихуй нь
**соль-** II.13.2 ●●● [үй.ү] өөрчлөх, орлуулах, байр ~, утга ~
**сольц-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] солилцох
**сольцол** I.17.2 ●○○ [ж.н] солилцол
**сомрон** I.2.2 ●○○ (амь.) [ж.н] задуулай шувуу
**сон** I.2.2 ●○○ (амь.) [ж.н] эр гургуул
**сонгино** I.18.2 ●●● (урга.) [ж.н] хүнсний ногоо, зэрлэг ~
**сонгинолог** ●○○ [тэ.н] сонгины чанар их
**сонго-** II.10.2 ●●● [үй.ү] шилэх ~, томилох ~
**сонгогдогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] сонгогдон шилэгдсэн этгээд
**сонгогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] сонгох үйлийн эзэн, сонгох эрх бүхий хүн
**сонгодог** ●●● [тэ.н] тэргүүн, дээд зэргийн, үлгэр жишээ болохуйц, шилдэг, сайн
**сонголт** I.3.2 ●●● [ж.н] сонгох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**сонгомол** ●●● [тэ.н] онцгой сайн, шилэгдмэл
**сонгоц** I.3.2 ●○○ [ж.н] сонгох чадвар, шилц
**сонгууль** I.23.1 ●●● [ж.н] хариуцлагатай албан тушаалтныг олны саналаар батлан томилох ажиллагаа
**сонгуульт** ●○○ [тэ.н] сонгуулиар олгогдсон эрх бүхий
**сонгуультан** I.20.1 ●○○ [ж.н] сонгуульт ажил эрхлэгч
**сонд** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] хөмсөг цайвар, хөл шаравтар нэг зүйл бялзуухай, сунд
**сондгой** ●●● [тэ.н] онцгой, ганцаар, зайдуу; тэгш бус
**сондгойвтор** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг сондгой
**сондгойд-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] сондгой болох
**сондгойдуу** ●○○ [тэ.н] сондгой байрын
**сондгойр-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] сондгой болох, сондгой харагдах
**сондог** I.22.2 ●○○ [ж.н] бут ургасан наанги хөрстэй дов
**сондор** I.21.2 ●●● [ж.н] хүзүүнд зүүх гоёл чимэг, сувдан ~
**сондорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] сондор зүүх
**сондуу** I.30.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өвс, ургамлын өргөс
**сондуул** I.1.1 ●●● [ж.н] голын хөвөө, намгархаг газар байдаг дов
**сондуулаг** I.22.1 ●○○ (урга.) [ж.н] иш нь өргөстэй, голт бортой төстэй нэг зүйл цэцэг
**сондуут** ●●○ [тэ.н] сондуу бүхий
**сонж-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] элэглэн дооглох; сорьж үзэх, тэнсэн ажих
**сонжигч** I.4.2 ●○○ [ж.н] сонжин үзэгч; сонжин харагч
**сонжил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] олон дахин, байн байн сонжих
**сонжимтгой** ●○○ [тэ.н] бусдыг байнга сорьж сонжиж байдаг зантай, сонжооч
**сонжимхой** ●○○ [тэ.н] сорьж сонжих зантай, сонжих дуртай
**сонжлогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] ахин дахин сонжих хүн
**сонжоо** I.12.2 ●●● [ж.н] сонжих явдал, сорил ~
**сонжооч** ●●○ [тэ.н] сорьж сонжихдоо гарамгай
**сонжуу** I.30.1 ●○○ [ж.н] хүүхдийн үсийг авахдаа хэсэгхэн үс үлдээж сүлжсэн гэзэг
**сонжуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] ичгүүр, бусдад гологдох олиггүй явдал
**сонин** I.2.2 ●●● [ж.н] тогтмол хэвлэл
**сонин** ●●● [тэ.н] шинэ содон зүйл, жигтэй, хачин
**сонирх-** II.7.2 ●●● [үй.ү] шинэ сонин болгон үзэх

**сонирхог** ●○○ [тэ.н] сонирхох зантай, сонирхмоор
**сонирхогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] сонирхдог хүн
**сонирхол** I.17.2 ●●● [ж.н] хүсэл ~, ашиг ~, ~ татах
**сониуч** ●●● [тэ.н] сонин юм үзэж сонирхох дуртай
**сониучил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] сониучирхах
**сониучирх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сониуч зан гаргах
**соно** I.18.2 ●●○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл нисдэг шавж
**соновтор** I.21.2 ●○○ [ж.н] дуулганы оройд хатгах чимэг, өдөн гилбэр
**сонор** I.5.2 ●●● [ж.н] чихний хүндэтгэл нэр
**сонор** I.5.2 ●○○ (урга.) [ж.н] хурган чихтэй төстэй, хүнсэнд хэрэглэх ногоо
**сонор** ●●● [тэ.н] сонсохдоо сайн, сэргэг сэрэмжтэй
**сонорд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] сонор байх, сонстох, сонсогдох
**сонордол** I.17.2 ●○○ [ж.н] сонордох үйлийн нэр
**сонордуулга** I.18.1 ●●● [ж.н] сонордуулах үйлийн нэр, сонордуулах мэдээ
**сонорхой** I.15.2 ●○○ [ж.н] цуу үг
**сонс-** II.7.2 ●●● [үй.ү] дуу чимээ, хөг аялгууг чихнээ сэрж мэдрэх, чагнах
**сонсгол** I.1.2 ●●● [ж.н] дуу авиаг мэдрэх чадвар; сонсгох мэдэгдэх зүйл, ~ сайтай, ~ тавих
**сонсголон** I.16.2 ●●● [ж.н] дуу авианы сонсоход аятай зохистой өнгө
**сонсголонт** ●○○ [тэ.н] сонсголон бүхий, ~ гийгүүлэгч
**сонсогч** I.4.2 ●●● [ж.н] сонсох хүн, цэргийн ~, сургуулийн ~
**сонь** I.23.2 ●○○ [ж.н] дур сонирхол
**соод** I.9.2 ●●● [ж.н] цагаан өнгөтэй талст шүлтлэг бодис, хужир
**соорт** I.3.2 ●●○ [ж.н] төрөл зүйл
**соортол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] соортоор нь ангилан ялгах
**соосгор** ●●○ [тэ.н] согсойж сортойсон
**соосой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] соосгор болох
**соосолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] соосгор юмны байн байн хөдлөх
**соотго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**соотгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] соотгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**соотгор** ●●○ [тэ.н] соотон, ~ чихтэй
**соотгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] соотгор нь хэтрэх
**соотгордуу** ●○○ [тэ.н] соотгор байрын
**соотой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] соотгор болох
**соотолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] соотгор юмны байн байн хөдлөх
**соотолзуур** ●○○ [тэ.н] соотолзсон байдалтай
**соотон** ●●○ [тэ.н] сээтэн, ~ чих
**соохгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] соохгор юмны байн байн хөдлөх
**соохгор** ●○○ [тэ.н] хөөрүү, бардам, онгиргон; соотгор
**соохгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] соохгор болох
**соохгордуу** ●○○ [тэ.н] соохгор байрын
**соохолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хөөрч сагсуурах
**соохолзуур** ●○○ [тэ.н] соохолзсон байдалтай
**сор** I.1.2 ●●● [ж.н] мал, амьтны ноолууртай хольцолдон ургасан урт ширүүн үс
**сор** I.1.2 ●○○ (амь.) [ж.н] биед хүрвээс хорсгох, ногоон өнгөтэй нэг зүйл хорхой
**сор-** II.3.2 ●●● [үй.ү] хөхөх, татах, шимэх, ус ~, тамхи ~
**сорви** I.13.2 ●●● [ж.н] шарх аньсны дараа арьсан дээр үлдсэн ором, мөр
**сорвиж-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] сорви болох
**сорвит-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] сорви тогтох
**сорвитол** I.17.2 ●○○ [ж.н] сорви тогтсон байдал
**сорво** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл үет ургамал
**сорвуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] малын бордоонд хэрэглэдэг үет ургамал, хавтгай цагаан
**соргог** ●●● [тэ.н] шинэ сэрмүүн, сонор сэрэмж сайтай, сэргэлэн
**соргогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] соргог байдал гаргах; шинэ, соргогийг нь шилж сонгох
**сорил** I.1.2 ●●● [ж.н] сорих үйлийн нэр; сорьж шалгах асуулга
**сорилго** I.18.2 ●●● [ж.н] сорилт, бөхийн ~
**сорилт** I.3.2 ●●● [ж.н] сорих үйлийн үр дүнг заасан нэр, ~ туршилт
**соримтгой** ●○○ [тэ.н] байнга сорьж сонжиж байдаг
**сорио** I.12.2 ●○○ [ж.н] сорих явдал
**сорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] үсний сорыг авах, морь дэллэх
**сорлог** ●●○ [тэ.н] сор сайтай
**сормуус** I.9.1 ●●● [ж.н] нүдний зовхины ирмэг дээгүүр ургах урт үс; зарим амьд бодисын эс дэх ширхэглэг нарийн үс
**сормууслаг** ●○○ [тэ.н] сормуус ихтэй
**сормууст** ●○○ [тэ.н] сормуус ихт
**сормуустан** I.20.1 ●○○ [ж.н] сормуустай амьтад
**сорогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] сорж шимэгч, сордог этгээд
**соролт** I.3.2 ●●○ [ж.н] сорох үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц, утаа ~
**сором** I.17.2 ●○○ [ж.н] тогтворгүй олон санаатай хүн; хараа муутай хүн
**соромтгой** ●○○ [тэ.н] байнга сорж байдаг
**соромхой** ●○○ [тэ.н] амархан сордог
**соронз** I.3.2 ●●● [ж.н] төмөрлөгийг биедээ татах чанартай төмрийн хүдэр
**соронзод-** II.15.2 ●●● [үй.ү] соронзоор татах
**соронзож-** II.16.2 ●○○ [үй.ү] соронзон чанартай болох
**соронзол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] соронздох, соронзон орон үүсгэх
**соронзон** ●●● [тэ.н] соронз бүхий, ~ гүр, цахилгаан ~, ~ орон

С

**соронзот-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] соронзон чанаргүй төмөрлөг зүйлэгт соронзон шинж бүй болох
**сороол** I.17.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл эмийн ургамал
**сорс** I.9.2 ●●● [ж.н] сэмжээр ороож шарсан элэг
**сорс** I.9.2 ●●● [ж.н] таана, хөмүүл зэргийг аарцтай хольсон хатаамал
**сорсол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] эсгий хийхэд ноосыг хэсэг хэсгээр зулах
**сорсол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] сорс хийх, ихэд зовоож тарчлаах
**сорсон** I.16.2 ●○○ [ж.н] зүрийн үстэйгээ байгаа арьс
**сортгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] сортгор юмны байн байн хөдлөх
**сортгор** ●○○ [тэ.н] сэртгэр, соохгор
**сортгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] сортгор болох
**сортгордуу** ●○○ [тэ.н] сортгор байрын
**сортогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] сорголох
**сортой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] сортгор болох, сортгор харагдах
**сортолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] сортгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**сортон** ●○○ [тэ.н] соотон, сортгор
**сортоо** I.12.2 ●●● [ж.н] цог хийморь, золбоо; аливаа гоёмсог хээнцэр юм; намба маяг
**сортоол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] сортоо гаргах
**сортоорхог** ●○○ [тэ.н] бага зэргийн сортоотой
**сортос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**соруул** I.1.1 ●●● [ж.н] сорж татах хэрэгсэл
**соруулд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] соруулаар хөхүүлэх, татах
**соруултан** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хавтгай биетний хүрээний соруул бүхий амьтад
**соруур** I.5.1 ●●○ [ж.н] шингэнийг сороход хэрэглэх эд
**сорч** I.4.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] сор залах лам
**сорчил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] сор болсон сайныг нь шилэх, сонгох
**сорь-** II.13.2 ●●● [үй.ү] тэнсэх, турших; бэлтгэл сургууль хийх
**сорьс** I.9.2 ●○○ [ж.н] сонгино, таана, хөмөл зэргийн толгойн буурцаг
**сорьц** I.3.2 ●●● [ж.н] үнэт төмөрлөгийн орц
**сос** I.9.2 ●○○ (урга.) [ж.н] бяцхан цэцэгтэй, сайхан үнэртэй нэг зүйл ургамал
**сохгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хүзүүгээ дээш сунгах; бүдэг гэрэлд муу харах
**сохдой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] сохор номингийн өөр нэр
**сохой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] сохор болох, гэрэл бүүдийх, цөмөрч хонхойх
**сохол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] сохор болгох, нүд ~
**сохолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] сохор мэт байдал гаргах, сүүмэлзэх
**сохор** ●●● [тэ.н] хараагүй, харанхуй, нүд ~, ухаан ~
**сохор-** II.12.2 ●●● [үй.ү] сохор болох
**сохоч-** II.16.2 ●●○ [үй.ү] байн байн сохлох
**сөвх** I.9.3 ●○○ [ж.н] сөх цас, хөр цас
**сөг** ●●○ [а.ө] ~ ~: тэмээг хэвтүүлэхэд хэлэх аялга
**сөгд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] сөхрөх, мөргөх ~
**сөгий** I.15.3 ●●○ [ж.н] малын өсгий
**сөгле-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] сөг сөг гэж дуудан тэмээг хэвтүүлэх
**сөгнө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] айраг, цэгээ хуллан барих, айраг, архи ~
**сөгөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] сэхээ, чадвар, чөлөө завдал; явах ~ алга
**сөд** I.9.3 ●●● (урга.) [ж.н] нэг зүйл эмийн ургамал,~ өвс
**сөд** I.9.3 ●●● [ж.н] шувууны ноолуур, өд ~; сод, ~н дэр
**сөд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] хэрүүл маргаан гаргах; сөргөх
**сөдгий** ●●○ [тэ.н] зожиг, гажууд зантай
**сөдгийр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] сөдгий зан гаргах
**сөдгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] сөдгөр юмны хөдлөх, аашлах
**сөдгөр** ●○○ [тэ.н] сөрдгөр, хүнтэй нийцгүй
**сөдий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] сөдгөр болох
**сөдий** I.12.3 ●○○ (амь.) [ж.н] өмхий хүрнийн зулзага
**сөдлөг** ●○○ [тэ.н] сөд ихтэй
**сөдлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] балчиг шаврыг тойрох зам
**сөдлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] өдөж сөдөх үйлийн нэр
**сөдөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] сөдгөр юмны байн байн хөдлөх
**сөдөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] үг сөрж омог босох
**сөдөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] хумсны угаас арьс сөрж босох
**сөдрөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] туурайн заагт яр гарах, адуунд тусах халдварт өвчин
**сөдрөгт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] сөдрөг өвчин тусах
**сөл** I.1.3 ●●● (урга.) [ж.н] намар гандалгүй үлдсэн ногоо
**сөлгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] үргэлжлэн сөлөлзөх
**сөлгөр** ●○○ [тэ.н] сөлийсөн харцтай
**сөлдөс** I.26.3 ●○○ [ж.н] сүрлийн цуудас, бүсний сэмдэс зэрэг зүйл; эмгэг гэм, эндэгдэл
**сөлий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] сөлөр болох
**сөлле-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] сөл суух; малаа сөл дагуулан бэлчээх
**сөлөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] сөлөр нүдээр харах, өлөлзөх
**сөлөнгө** ●○○ [тэ.н] зөрүү харцтай
**сөлөр** ●●● [тэ.н] нүдний харц зөрүү
**сөлөрд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] сөлрийн учир зохисгүйдэх
**сөлөрдүү** ●○○ [тэ.н] сөлөр байрын
**сөн** I.16.3 ●●● [ж.н] найр хуримын үед том саванд хийж тавьсан айраг, архи
**сөндөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] ширүүн урсгалыг жишүүлэн сөрж гэтлэх
**сөнө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] устаж үгүй болох, мөхөж ~

**сэнж** I.11.4 ●●● [ж.н] юмыг барих, өргөх, уях зэрэгт зориулж хийсэн гогцоо
**сэнжгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] санжганах
**сэнжгэр** ●○○ [тэ.н] унжгар, санжгар
**сэнжид** I.19.4 ●○○ [ж.н] тамга тэмдгийн бариул
**сэнжид-** II.15.4 ●●○ [үй.ү] сэнжнээс нь барих
**сэнжил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] сэнж хийх
**сэнс** I.9.4 ●●● [ж.н] хэд хэдэн далбаа бүхий, эргэх салхи хөөргөх хүрд хэлбэртэй хэрэгсэл
**сэнс** I.9.4 ●○○ [ж.н] том болсон хурганы арьс, сэгсүүрэг
**сэнст** ●○○ [тэ.н] сэрүүхэн сүүдэртэй байдал
**сэнсэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] сэнстэй болгох, мурийх, тахийх
**сэнсэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] аливаа юманд дуршил хөдлөх
**сэнсэр-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] сэнс болох, сэнс мэт эргэлдэх
**сэнтий** I.15.4 ●●● [ж.н] хүндэтгэлийн суудал, мяндаг тушаал
**сэнтэг** ●●○ [тэ.н] гэнэн цөлс буюу тэнэгдүү, омогдуу
**сэнтэглэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] сэнтэг зан гаргах
**сэнтэгнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] сэнтэгтэй аашлах
**сэнхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] хоромхон зуур сэн гэж үнэртэх
**сэнхрүүлэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] сэнхрүүлэх үйлийн нэр, ятгал
**сэнхрэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] сэнхрэх үйлийн нэр, ухаарал
**сэнхрэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] сэнхрэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**сэнхэр-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] учир зүйг ойлгож мэдэх
**сэнхэр** I.21.4 ●○○ (амь.) [ж.н] гурван настай ооно
**сэр-** II.3.4 ●●● [үй.ү] нойрноос ~
**сэр-** II.3.4 ●●○ [үй.ү] мэдэрч ~
**сэр** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сэрвий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] юмны үзүүр ийш тийш босох, сөрдийх, сэрвэгэр болох
**сэрвэг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сэрвэгэнүүр** ●○○ [тэ.н] тогтворгүй, түргэн зан ааштай
**сэрвэгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] сэрвэгэр юмны сэрвэс сэрвэс хөдлөх; салхи бага зэрэг салхилах
**сэрвэгэр** ●○○ [тэ.н] сэргэр, сэрвэн
**сэрвэгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сэрвэгэр болох
**сэрвэгэрдүү** ●○○ [тэ.н] сэрвэгэр байдалтай
**сэрвэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сэрвэгэр юмны сэрвэс сэрвэс хөдлөх
**сэрвэн** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сэрвэс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сэрвээ** I.12.4 ●●● [ж.н] сээрний дээд этгээд товгорхон газар, сэрвэн
**сэрвээд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] сэрвээнээс нь барих, сээрдэх
**сэргий** ●○○ [тэ.н] нойронд сэргэг, сэрэмжтэй
**сэргийл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] болгоомжлох, сахих, хамгаалах
**сэргийлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] сэргийлэх үүрэгтэн, сэргийлэх хүн
**сэргийлэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] сэргийлэх үйлийн нэр
**сэргийлэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] сэргийлэл
**сэргэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] тэнхрэх, өөдлөх, дахин дэгжрэх
**сэргэг** ●●○ [тэ.н] нойр багатай; сонор сэргэг
**сэргэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] сэргэг зан гаргах
**сэргэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сэргэвэлзэх
**сэргэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] сэргэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, сэргэх явц, байдал
**сэргэлэн** ●●● [тэ.н] ~ цовоо
**сэргэлэнд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] сэргэлэн нь дэндэх
**сэргэлэндүү** ●○○ [тэ.н] сэргэлэн байрын
**сэргэлэнт-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] сэргэлэн болох, сэргэлэн загнах
**сэргэмж** I.4.4 ●○○ [ж.н] хянаж болгоомжлох үйлийн нэр
**сэргэмжил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] сэрэмжтэй байх, болгоомжлох
**сэргэр** ●●○ [тэ.н] саргар, дэргэр
**сэргэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сэргэр болох
**сэргэрдүү** ●○○ [тэ.н] сэргэр байрын
**сэргээгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] сэргээх юм
**сэргээлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] сэргээх үйлийн үр дүнг заасан нэр, нөхөн ~
**сэргээмэл** ●○○ [тэ.н] сэргээж тодруулсан, сэргээж шинэчилсэн
**сэргээш** I.11.4 ●●○ [ж.н] сэргээх эм
**сэрд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] хардах, сэжиглэх
**сэрд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**сэрдлэг** I.5.4 ●●○ [ж.н] сэрдэх үйлийн нэр, хардлага ~
**сэрдог** I.6.2 ●○○ (урга.) [ж.н] бага алтан зул
**сэрдэг** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] хижиг халууныг дардаг эмийн ургамал
**сэржгэр** ●○○ [тэ.н] сарзгар, дэржгэр байдал
**сэржигнүүр** ●●○ [тэ.н] салхины зөөлөн сэржигнэсэн нь; хөнгөн хийсгэлэн зантай
**сэржигнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] сэр сэр үлээх, салхи ~
**сэржигнээн** I.2.4 ●●○ [ж.н] үргэлжлэн сэржигнэхүй
**сэржим** I.17.4 ●●● [ж.н] цацал өргөх архи, цайны зүйл
**сэржимд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] сэржим өргөх
**сэржимнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] сэржимдэх
**сэржмядаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] алтан цэцэг, бага хумхаал
**сэрий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] сэргэр болох, сэргэр харагдах
**сэрлэг** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйлийн сөөг ургамал, эмд орно
**сэрлэгэр** ●○○ [тэ.н] сэрлийсэн нь
**сэрмүүн** ●○○ [тэ.н] шинэ сэргэг
**сэрмэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] юмны зах ба өө

сэвийг авах
**сэрмэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] мал өвсний толгойг шүүрдэн идэх
**сэрмэл** ●○○ [то.н] нэгийн тооны ёгт нэр
**сэрмэл** I.1.4 ●○○ (амь.) [ж.н] сэр гөрөөс
**сэрс** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сэрсгэр** ●○○ [тэ.н] нягт биш, сийрэг
**сэрсэн** I.16.4 ●○○ [ж.н] шижир алт
**сэрт** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**сэртвэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] ийш тийш сэлбэлзэн харах, аальгүйтэх
**сэртгэнүүр** ●○○ [тэ.н] сэртгэнэсэн хөдөлгөөнтэй
**сэртгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] амьтны чих байн байн сэрвэлзэн хөдлөх, сэртгэр юмны хөдлөх
**сэртгэр** ●●○ [тэ.н] сээтэн, сэртэн хэлбэртэй
**сэртгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сэртгэр болох
**сэртгэрдүү** ●○○ [тэ.н] сэртгэр байрын
**сэртий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] сэртгэр болох
**сэртэв** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сэртэг** ●○○ [тэ.н] үржих шинжгүй, үржилгүй
**сэртэг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сэртэгчин** I.20.4 ●○○ (амь.) [ж.н] эм хар сүүлт
**сэртэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сэртгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**сэртэлзүүр** ●○○ [тэ.н] сэртэлзсэн хөдөлгөөнтэй
**сэртэн** ●●○ [тэ.н] сэртгэр
**сэртэн** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**сэртэс** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**сэрү** I.30.4 ●○○ (амь.) [ж.н] ямаатай төстэй, ганц эвэртэй нэг зүйл гөрөөс
**сэрүү** I.12.4 ●●○ [ж.н] биед мэдэгдэм сэрүүн уур амьсгал
**сэрүүвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэргийн сэрүүн
**сэрүүд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] сэрүүн болох
**сэрүүлх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сэрүүдсэнээс хямрах
**сэрүүлэг** I.21.4 ●●● [ж.н] чимээ, дохио өгөхөд зориулсан зүйл, цагны ~
**сэрүүн** ●●● [тэ.н] унтаагүй байгаа, ~ хэвтэх
**сэрүүн** ●●● [тэ.н] хүйтэн ~
**сэрүүс-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] сэрүүн болох
**сэрүүц-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] халууцахаас ангижирч сэрүүнийг мэдрэх
**сэрүүцүүлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] сэрүүцүүлэх юм, хэрэгсэл
**сэрх** I.3.4 ●●○ (амь.) [ж.н] гурван наснаас дээших агталсан ямаа
**сэрхгэнэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**сэрхгэр** ●○○ [тэ.н] эвэр адил дүрстэй, сэргэр байдалтай
**сэрхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] сэртийх, сэрдийх
**сэрхлэг** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог олон наст өвслөг ургамал
**сэрхнэд** I.3.4 ●○○ [ж.н] бага хүүхдэд тусах өвчин
**сэрхэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] ямааг хөнгөлөх
**сэрхэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сэрхгэр юм байн байн хөдлөх
**сэрчигнүүр** ●●○ [тэ.н] ~ салхи; хөнгөн шингэн зантай
**сэрчигнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] сэрүүн салхины хүчтэй үлээх
**сэрчигнээн** I.2.4 ●●○ [ж.н] сэрчигнэхүй
**сэрш** I.4.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйлийн богино хадаг
**сэрэв** I.17.4 ●○○ (урга.) [ж.н] хүнс, малын тэжээл, эмд ордог нэг наст өвслөг ургамал
**сэрэг** I.24.4 ●○○ [ж.н] сал, завь уях гадас
**сэрэг** I.24.4 ●○○ [ж.н] шинэ юм
**сэрэл** I.17.4 ●●● [ж.н] юмс үзэгдлийн бодит шинж хүний сэрэхүй эрхтэнд тусах байдал
**сэрэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] амьтдын эвэр байн байн хөдлөх
**сэрэлт** I.3.4 ●○○ [ж.н] сэрэх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**сэрэмж** I.4.4 ●●● [ж.н] сэргийлэх бодол, хянамж, болгоомж
**сэрэмжил-** II.11.4 ●●● [үй.ү] урьдаас болгоомжлох, сэрэмжтэй байх
**сэрэмжлүүлэг** I.21.4 ●●● [ж.н] сэрэмжлүүлэх сануулга
**сэрэнгүйл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] анхаарал болгоомжтой байх, сонор соргог байх
**сэрэхүй** I.15.4 ●●○ [ж.н] гадаад ертөнцийг танин мэдэх мэдлэг, мэдрэхүй
**сэрээ** I.12.4 ●●● [ж.н] хутга ~
**сэрээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**сэрээгарав** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цасан цэцэг, халууныг арилгах эмд орох ургамал
**сэрээд-** II.6.4 ●●● [үй.ү] сэрээгээр хатгах
**сэрээл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] сэрээдэх
**сэрээлж** I.4.4 ●○○ [ж.н] жимс түүх сэрээ
**сэт** ●○○ [д.д.ү] ~ цохих
**сэтгүүл** I.1.4 ●●● [ж.н] тогтмол хэвлэл, ном ~
**сэтгүүлч** I.4.4 ●●● [ж.н] сэтгүүл зүйн тусгай мэргэшил эзэмшсэн мэргэжлийн уран бүтээлч
**сэтгүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] бөглөрсөн юмыг сэтгэх хэрэгсэл, гаансны ~
**сэтгүүрд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] сэтгүүрээр сэтгэх
**сэтгэ-** II.10.4 ●●● [үй.ү] ургуулан бодох, санаачлах, тунгаан бодох
**сэтгэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] сэтгүүрээр ухаж, хатгаж нээх
**сэтгэгдэл** I.17.4 ●●● [ж.н] санаанд төрсөн бодол, сэтгэгдсэн юм
**сэтгэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] аливаа зүйлийг гүн ухааны үүднээс бясалган бодогч
**сэтгэл** I.1.4 ●●● [ж.н] хүний сэтгэн бодох чадвараас үүдэлтэй санаа бодол, дур хүсэл
**сэтгэлгээ** I.12.4 ●●● [ж.н] хүний сэтгэн бодох ажиллагаа, сэтгэлэг
**сэтгэлт** ●●○ [тэ.н] хайр сэтгэл бүхий, ~ хос
**сэтгэлтэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] ариун ~, үнэн ~
**сэтгэмж** I.4.4 ●●● [ж.н] сэтгэн бодох чадвар, уран ~
**сэтгэхүй** I.15.4 ●●● [ж.н] хүний сэтгэн бодох, тунгаан бодох чадвар

С

С

**сэтгэц** I.3.4 ●●● [ж.н] сэтгэн бодох явц, сэтгэх чадвар
**сэтэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] сэтэрхий болгох, сэт татах, далан ~
**сэтэр** I.21.4 ●●● [ж.н] малыг бурхан тэнгэрт өргөв хэмээн хив хадаг уяж дархлахуй
**сэтэр-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] сэтэрхий болох
**сэтэрлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] сэтэр зүүх
**сэтэрт** ●●○ [тэ.н] сэтэр бүхий, ~ мал
**сэтэртэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] сэтэртэй мал; эрхтэн дархтан
**сэтэрхий** I.15.4 ●●○ [ж.н] сэтэрч бий болсон онь, хотгор
**сэтэрхий** ●●○ [тэ.н] сэтэрсэн байдал; ~ зүү, зүүний ~, ~ шаазан
**сэтэч-** II.16.4 ●●○ [үй.ү] дахин дахин сэтлэх
**сэх-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] сэхээтэй болох, сайжрах, дээшлэх
**сэхлүүн** ●●○ [тэ.н] сэхүүн, хэрийн юм тоохгүй
**сэхрүүн** ●○○ [тэ.н] сэхлүүн, сэхүүн
**сэхүүн** ●●○ [тэ.н] сэхлүүн
**сэхүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] малгайн саравч
**сэхүүрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] сэхүүн зан гаргах
**сэхэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] сэхэх үйлийн нэр, ~ авах
**сэхэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] сэхэх, сэргэх, дээрдэх
**сэхэрхий** I.15.4 ●○○ [ж.н] гэр байшингийн бяцхан цоорхой
**сэхээ** I.12.4 ●●○ [ж.н] ухвар, оюун санаа, мэдрэл, самбаа
**сэхээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] буу хараалах онь
**сэхээвч** I.32.4 ●●○ [ж.н] том цонх
**сэхээл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] сэхээ гаргах
**сэхээлэг** ●○○ [тэ.н] сэхээтэй
**сэхээр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] сэхээ орох, ухаарах
**сэхээтэн** I.20.4 ●●○ [ж.н] оюуны хөдөлмөр эрхэлдэг хүмүүс
**сэц** I.3.4 ●○○ (урга.) [ж.н] анхилам цэцэг
**сэцэн** ●●○ [тэ.н] оюун ухаан сийрэг; мэргэн харваач, цэцэн
**сэцэн** I.20.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, хөхөөний дарс, илд өвс
**сэчиг** I.21.4 ●○○ [ж.н] шувуу зэргийн толгой дээрх залаа мэт зүйл, тахианы ~
**сэээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] хэмжүүрийн маш бага нэгж
**сээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] майхан шиг тэлж босгодог бөс торго бүхий байшин
**сээ** I.12.4 ●○○ (хууч.) [ж.н] хошууны засаг ноёдын хэрэг зарга шүүх хурал
**сээр** I.5.4 ●●● [ж.н] хүн, амьтны хүзүүний үе харцагын үе хоёрын хооронд байх нурууны арван хоёр үе яс
**сээргүйтэн** I.20.4 ●●○ [ж.н] сээр нуруугүй амьтан
**сээрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] дээгүүр зан гаргах
**сээрдүү** ●○○ [тэ.н] дээгүүр зантай, дээрэнгүй
**сээрт-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] тэргэнд хөллөсөн үхэр малын хүзүү хавдах
**сээртэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] сээр нуруутай амьтан
**сээтгэнүүр** ●●○ [тэ.н] годгонуур, дэгжирхэн аальгүйтэх зан байдалтай; хөнгөн хуумгай
**сээтгэнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] сээтэн хаях, аальгүйтэх
**сээтгэр** ●○○ [тэ.н] сээтгэнүүр, сээтэн
**сээтий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] сээтэн болох
**сээтэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] сээтгэр юмны байн байн хөдлөх
**сээтэлзүүр** ●●○ [тэ.н] сээтэлзэж байдаг
**сээтэн** ●●○ [тэ.н] соотон, сээтгэнүүр, ~ хаях
**сээхгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] сээтгэнэх
**сээхгэр** ●○○ [тэ.н] сээтгэр
**сээхэлдэй** ●○○ [тэ.н] юу ч чадахгүй мөртөө их санаатай
**сээхэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] сээхгэр зан гаргах
**сээхэлзүүр** ●●○ [тэ.н] сээхгэр зантай

# МОНГОЛ КИРИЛЛ ҮСГИЙН ДҮРЭМ

**§ 1.** Монгол кирилл цагаан толгой 35 үсэгтэй. Эдгээр үсгийг эгшиг, гийгүүлэгч, тэмдэг гэж гурав хуваана.

Уушгинаас гарсан хий амны хөндийгөөр саадгүй чөлөөтэйгөөр гарч хэлэгдэх авиаг эгшиг авиа гэнэ.

Уушгинаас гарсан хий амны хөндийгөөр гарахдаа ямар нэг саад хашилт тохиолдож хэлэгдэх авиаг гийгүүлэгч авиа гэнэ.

Цагаан толгойн үсгийн а, э, и, о, у, ө, ү, я, е, ё, ю, й, ы энэ арван гурав нь эгшиг; б, в, г, д, ж, з, к, л, м, н, п, р, с, т, ф, х, ц, ч, ш, щ энэ хорь нь гийгүүлэгч; ъ, ь хоёр нь дуудлагагүй тул эгшиг ч биш, гийгүүлэгч ч биш зүгээр тэмдэг үсэг болно.

**§ 2.** Эгшиг үсэг 13 боловч монгол хэлний эгшиг авиа 7 юм. Энэ долоон авиаг тэмдэглэх а, э, и, о, у, ө, ү үсгийг үндсэн эгшиг гэнэ. Нөгөө я, е, ё, ю, й, ы зургааг туслах эгшиг гэнэ.

### Үндсэн ба туслах эгшиг үгийн дотор богино, урт, хос, өргөлттэй, балархай янз янзаар орно.

*Жишээлбэл:*

| | | **Үндсэн эгшиг** | | | | | | | **Туслах эгшиг** | | | | | |
|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|---|
| **Эгшгүүд** | | **а** | **о** | **у** | **э** | **ө** | **ү** | **и** | **й** | **я** | **е** | **ё** | **ю** | **ы** |
| Богино | Өргөлттэй | хар | ол | ус | хэр | өд | үс | ир | – | яс | ер | ёс | юм | – |
| | Балархай | хавар | олом | – | хэлэх | өдөр | – | ажил | – | уя | уер | оё | – | – |
| Урт | | цаас | оосор | уул | дээр | өөд | үүл | ийм | – | яам | еэвэн | ёотон | юу | намын |
| Хос | | айл | ойх | туйл | эвтэй | – | үйл | – | айх | яйрах | – | ёйлгор | юйрэх | – |

**§ 3.** Монгол үгийн эхний үеийн эгшиг дандаа тодорхой хэлэгдэх тул түүнийг өргөлтөт эгшиг гэдэг.

Үгийн нэгдүгээр үеэс хойш орох богино эгшгүүд цөм тодорхойгүй хэлэгдэх тул түүнийг балархай эгшиг гэнэ. Жишээлбэл: Гэрэл, мандах гэдэг хоёр үгийн эхний эгшгүүд өргөлттэй ба сүүлийн эгшгүүд балархай юм.

**§ 4.**Сунгаж удаанаар хэлэх эгшгийг урт эгшиг гэнэ. Урт эгшгийг дөрвөн аргаар тэмдэглэнэ.

1. Үндсэн эгшгийг давхарлаж аа, ээ, оо, уу, өө, үү гэж тэмдэглэнэ.
2. Я, е, ё, ю эгшгийн дараа үндсэн эгшгийн нэгийг давхарлаж яа, яу,

еэ, еү, еө, ёо, ёу, юу, юү гэж тэмдэглэнэ.

3. Зөөлөрсөн гийгүүлэгчийн дараах урт эгшгийг бичихдээ зөөлний тэмдгийг и болгож үндсэн эгшиг нэгийг нэмж иа, ио, иу гэж тэмдэглэнэ. Үндсэн эгшиг гурвыг давхарлаж бичихгүй.
4. И эгшгийг уртаар бичихдээ эр үгийн ы, эм үгийн ий гэж ялгаж тэмдэглэнэ. Эр үгийн ы эгшиг дан үсгээр тэмдэглэсэн богино эгшгийн хэлбэртэй боловч урт и эгшиг юм. Эм үгийн ий хос эгшгийн хэлбэртэй боловч урт эгшиг юм. Жишээлбэл: Ардын, ордны, өвлийн, дэрсний гэх мэт.

**§ 5.** Нэг үе болж хавсран орсон хоёр өөр эгшгийг хос эгшиг гэнэ. Жишээлбэл: Аймаг, ойр, үнэтэй, үйлдвэр, туйл, яйрах, ёйлгор*, гуанз,* аугаа гэх мэт. Монгол хэлний хос эгшгийг ай, эй, ой, уй, үй, яй, ёй, юй, хааяа уа, ау гэж тэмдэглэнэ. Монгол хэлэнд “өй” гэсэн хос эгшиг хэрэглэхгүй.

**§ 6.** Арван гурван эгшгээс хэлний угт бүтэх а, о, у, я, ё, ю (у), ы долоог эр эгшиг гэнэ.

Хэлний дунд бүтэх э, ө, ү, е, ю(ү) тавыг эм эгшиг гэнэ.

Хэлний үзүүрт бүтэх и, й хоёрыг саармаг эгшиг гэнэ. Эр эгшиг орж бүтсэн үгийг эр үг гэнэ. Эм эгшиг орж бүтсэн үгийг эм үг гэнэ.

Саармаг эгшгээр бүтсэн үгэнд залгавар залгахад эм эгшиг гардаг учир саармаг эгшгээр бүтсэн үгийг эм үгэнд тооцно. Жишээлбэл: ишиг- ишгээр, жил- жилүүд, чийг- чийгтэйгэх мэт.

**§ 7.** Үгийн эхний эгшиг, мөнхүү үгийн дараах эгшгийг ялган тогтоох ёсыг эгшиг зохицох ёс гэнэ. Эгшиг хэлний ба уруулын талаар зохицно.

Монгол хэлний нэг үгэнд эр, эм эгшиг хамтран орохгүй. Эр эгшиг эр эгшигтэйгээ, эм эгшиг эм эгшигтэйгээ зохицож орно. Саармаг эгшиг эр, эм ямар ч эгшигтэй зохицон орно. Энэ бол эгшиг хэлний талаар зохицох ёс юм.

**Гажилт:**

1. Хоёр үгнээс бүтсэн нэг үгэнд эр, эм эгшиг орж болно. Жишээлбэл: горьгүй, болохгүй, Батгэрэл гэх мэт.
2. Хааяа үгийн эцсийн урт эгшиг энэ дүрмийг зөрчинө. Жишээлбэл: байжээ, болжээ, гарчээ гэх мэт.

**§ 8.** Эгшиг уруулын талаар зохицохдоо:

1. Үгийн эхний үед а, у байвал хойшид а дагана. Жишээлбэл: авдартай, уламжлахад, хамгаалахаараа, уулзвар гэх мэт.
2. Үгийн эхний үед э, ү, и байвал хойшид э дагана. Жишээлбэл: эрдэм, үзэгдэхэд, жинхэнэ гэх мэт.
3. Үгийн эхний үед о байвал хойшид о дагана. Жишээлбэл: онгоцоор, оролцоход гэх мэт.
4. Үгийн эхний үед ө байвал хойшид ө дагана. Жишээлбэл: мөнгө, өргөдөл, өндөглөхөд гэх мэт.
5. Энэ зохицолд урт, хос, туслах эгшиг хамаарагдана. Жишээлбэл: Ёндон, олъё, уралдаантайгаар, үзье, үдэшлэгтэй, инээдэм, уяатай гэх мэт.

**Энэ дүрмийг хүснэгтээр үзүүлбэл:**

| Үгийн эхний үед ийм эгшиг байвал | Хойшид тохиолдох эгшиг нь |
|---|---|
| а<br>у | а |
| э<br>ү<br>и | э |
| о | о |
| ө | ө |

**Гажилт:**

1. уу, үү, юу, юү, яу, ёу, еү, иу эгшгүүд эгшиг зохицох ёсыг зөрчиж орох бөгөөд хойшид дагах эгшгийг өөрийн зохицолд авна. Жишээлбэл: орчуулагч, өрнүүлсэн, оёулахдаа, үеүдэд, хориулан гэх мэт.
2. и, ий, ы, эй эгшгүүд эгшиг зохицох ёсыг зөрчиж орох боловч хойшид дагах эгшиг нь өмнөх эгшгийн зохицолд хамааргадана. Жишээлбэл: ажиллах, хөгжилдөнө, онийсон, нөхөдтэйгөө, өвстэйхөн*, доёийсон гэх мэт.*

**§ 9.** ы, ий хоёрыг ялгаж бичих дүрэм:

1. Урт ы үсгийг эр үгэнд бичнэ. Эм үгэнд ердөө бичихгүй. Жишээлбэл: ардын, нарны, хотыг, уулыг гэх мэт.
2. Эм үгэнд ий үсгийг бичнэ. Жишээлбэл: хүний, эрдмийг, өвлийн, шүлгийг гэх мэт.
3. ий үсгийг эр үгэнд хааяа бичнэ. Үүнд: ж, ч, ш, ь, и, хэлний г үсгээр төгссөн эр үгэнд бичнэ. Жишээлбэл: туужийг, ачийн, багшийн, айргийг, ааргийн, харь-харийн, анги-ангийн гэх мэт.

**§ 10.** я, е, ё, ю дөрөв бол уг нь гийгүүлэгч эгшиг хоёр авиагаар бүтсэн бүхэл үеийг тэмдэглэх үсэг юм. Үүнийг хавсарсан үсгээр жишээ болгон үзүүлье (Гийгүүлэгч үсгийг і үсгээр тэмдэглэв).

я - іа
е - іэ, іө
ё - іо
ю - іу, іү
Энэ дөрвөн үсгийг я-гийн төрлийн үсгүүд гэнэ.

**§ 11.** Эр үгийн эхний үед богино и үсгийг бичихгүй, дандаа я-гийн төрлийн үсгийг бичнэ. Жишээлбэл: мянга, пял, янзага, ёс, хялгана гэх мэт.

**§ 12.** юу, яу, ёу, еү эгшгийг ялгаж бичих нь:

Үгэнд юу мэтээр хэлэгдэх урт эгшгийг юу, яу, ёу, еү дөрвөн янзаар бичнэ.

Үгийн үндэс нь я, е, ё үсгээр төгссөн бол түүнийг солихгүй зөвхөн

у, ү эгшиг нэмнэ. Жишээлбэл: хоёр - хоёул, хая - хаяул, оё - оёул, үе - үеүд, бие - биеүд гэх мэт.

Үгийн үндэс нь я, е, ё үсгээр төгссөн биш бөгөөд ю хэлэгдвэл тэр ю үсгийг бичнэ. Жишээлбэл: аюул, Аюуш, оюун, гиюүрэх гэх мэт.

**§ 13.** Я-гийн төрлийн эгшиг өмнөх эгшигтэйгээ нийлж урт эгшиг буюу хос эгшиг болдоггүй, тусгай үе хэвээр байна. Жишээлбэл: байя, хөөе, ная, оё, бие гэх мэт.

Я-гийн төрлийн эгшиг арын эгшигтэй нийлж урт ба хос эгшгийг бүтээнэ. Жишээлбэл: яарах, үеэс, аюул, оёод, оюутан, оёулах, хаяулах, саяын, гоёыг, биеийг гэх мэт.

## БАЛАРХАЙ ЭГШГИЙН ДҮРЭМ

**§ 14.** Монгол хэлэнд үгийн нэгдүгээр үеэс хойш орсон богино эгшгүүд цөм тодгүй, бalархай хэлэгдэнэ. Бaлархай эгшгийг олж бичихэд амаргүй боловч гийгүүлэгч үсгүүдийг хянаж үзвэл зарим гийгүүлэгч үсгүүд заавал эгшиг дагуулж үе бүтээдэг байхад зарим гийгүүлэгч үсгүүд заавал эгшиг дагуулдаггүй байна.

Энэ байдлаас үндэслэн балархай эгшгийн дүрмийг тогтоохын тулд гийгүүлэгч үсгийг эгшигт гийгүүлэгч, заримдаг гийгүүлэгч, онцгой гийгүүлэгч гэж гурав хуваав.

**§ 15.** Эгшигт гийгүүлэгч:

м, н, г, л, б, в, р энэ долоон гийгүүлэгч үсэг үгэнд орохдоо өмнөө буюу хойноо аль тод хэлэгдэх талдаа заавал эгшигтэй бичигдэнэ. Үүнийг эгшигт гийгүүлэгч гэнэ. Жишээлбэл: газар, тохом, цацрал, модон, хөдөлмөр, гарав, үзэл, тасархай гэх мэт. Үүнийг цээжлэхдээ “Монгол баавар” гэнэ.

**Гажилт:**

1. Хэлний угийн н-ийн дараа заахын тийн ялгалын г нөхцөл эгшиггүй бичигдэж болно. Жишээлбэл: байшинг, дүнг, Галсанг, хөвөнг гэх мэт.
2. Тусгай бичигддэг л, нь хоёр эгшиггүй бичигдэнэ. Жишээлбэл: Сайн л байна. Хоёр нь үлджээ. гэх мэт.

**§ 16.** д, т, ж, з, с, ш, ц, ч, х есөн гийгүүлэгч үсэг үгэнд эгшигтэй, эгшиггүй хоёр янзаар бичигдэх тул заримдаг гийгүүлэгч гэнэ.

Заримдаг гийгүүлэгч бол эгшигт гийгүүлэгчийн дараа өмнө, хойноо эгшиггүй орж болно. Жишээлбэл: Ховд, хагд, амт, тэнд, ард, тэвш, багш, булш, зунш, дарш, эзэмш гэх мэт.

**Гажилт:**

Ирээдүй цагаар тодотгон холбох х нөхцөлийн өмнө заавал эгшиг бичдэг учир энэ дүрэмд хамаарахгүй. Жишээлбэл: өгөх, явах, олох, хамах, харах гэх мэт.

**§ 17.** Заримдаг гийгүүлэгч нь заримдаг гийгүүлэгчийн дараа орохдоо сүүлчийн заримдаг нь өмнөө юм уу хойноо аль тод хэлэгдэх талдаа заавал эгшигтэй бичигдэнэ. Жишээлбэл: модот, модтод, хожид, хождох, бусад,

бусдад, ээзэд, батад, ахад, лацад, мөчид, хойшид, буцаж, эцэс, очит, анжис гэх мэт.

**Гажилт:**

Заримдаг гийгүүлэгчийн дотроос с, х үсгийн дараа т, ч үсэг өмнө, хойноо эгшиггүй орж болно. Жишээлбэл: туст нөхөр, түүхт он, усч хүн, түүхч эрдэмтэн гэх мэт.

**§ 18.** Эгшигт гийгүүлэгчийн дараа үгийн эцэст ямар ч балархай эгшиг бичиж болно. Жишээлбэл: ямба, толбо, алба, Пагма, хурга, хөрөнгө, мөнгө, анги, тогло, ажигла, муна, ирнэ, урва, харва, цэлмэ гэх мэт.

Заримдаг гийгүүлэгчийн дараа үгийн эцэст и-гээс өөр балархай эгшиг бичихгүй. Жишээлбэл: салхи, банди, гархи гэх мэт.

Энэ дүрмийн 15, 17 дугаар зүйлд дурдсан балархай эгшгийн дүрмийг мартахгүй тогтооход зориулж томьёогоор үзүүлбэл:

7 + э
7 + 9 - э
9 + 9 + э

Эгшигт гийгүүлэгчийг 7-гийн тоогоор, заримдаг гийгүүлэгчийг 9-ийн тоогоор, эгшиг үсгийг э- гээр тэмдэглэв.

**§ 19.** к, ф, щ гурван үсэг монгол үгэнд бичигдэхгүй, зөвхөн гадаадын үгэнд бичигдэнэ. Жишээлбэл: коммунизм, капитал, фабрик, Щорс гэх мэт.

п үсэг монгол үгийн дунд ба адагт орохгүй, харин монгол үгийн эхэнд хааяа бичигдэнэ. Жишээлбэл: пагдгар, пүл пал, пээ юу вэ гэх мэт.

к, ф, щ, п дөрвөн үсгийг онцгой гийгүүлэгч гэж нэрлэнэ.

**§ 20.** Б, В үсгийг ялгаж бичих дүрэм:

1. Б үсгийг ихэвчлэн үгийн эхэнд бичнэ. Үгийн дунд л, м, н, в үсгийн дараа бичнэ. Жишээлбэл: бодлого, толбо, самбар, хэн бэ? Явбал гэх мэт.
2. В үсгийг ихэвчлэн үгийн дунд, адагт бичнэ. Үгийн эхэнд хааяа цөөн үгэнд бичнэ. Жишээлбэл: ваадан, вандан, ваар, хавав, харав, хөвөвч гэх мэт.

**§ 21.** Г үсгээр хоёр авиаг тэмдэглэнэ:

1. Хүүхэн хэл идэвхтэй оролцож “га, го, гу, гы” гэж хэлэгдэх г үсгийг хоолойн г гэнэ. Хоолойн г-ийн ард а, о, у, ы дөрвөн эгшгийн аль нэгийг бичнэ. Жишээлбэл: арга, аргын, бага, ботго, гудамж гэх мэт.
2. Хэлний угаар хэлэгдэх г үсгийг хэлний г гэнэ. Хэлний г ардаа эгшиггүй юм уу эсвэл а, о, у, ы дөрвөөс өөр эгшигтэй байна. Жишээлбэл: аймаг, нутаг, хөрөнгө, цэнгэл, цэцэг, гүйцэтгэх гэх мэт.

   Хэлний г үсгийн ард залгавар залгахад а, о, у эгшиг орох боловч хэлний г хэвээр байна. Жишээлбэл: хамаг-хамгаас, тоорцог-тоорцгоор, туг-тугууд, аймаг-аймгарх, омог-омгорхуу гэх мэт.

**§ 22.** Н үсгээр хоёр авиаг тэмдэглэнэ:

1. Хэлний үзүүр хатуу тагнайд хүрч хэлэгдэх н авиаг хэлний үзүүрийн н гэнэ. Хэлний үзүүрийн н хойноо эгшиг юм уу ь-тэй байна. Жишээлбэл: чанар, үнэг, чоно, явна, нум, нөмөр, оньс, тань гэх мэт.
2. Хэлний үзүүр хатуу тагнайд хүрэхгүй хэлэгдэх н үсгийг хэлний угийн н гэнэ. Хэлний угийн н ардаа эгшиггүй байна. Жишээлбэл: ганган, онгоц, сан, байшин, Лувсан, Сүрэн гэх мэт.
   Зарим үгийн эцсийн хэлний үзүүрийн н авиа халх аялгуунд хэлний угийн н болж хэлэгддэг бөгөөд залгавар залгахад хэлний үзүүрийн н болох нь тодорхой болно. Жишээлбэл: мэргэн-мэргэнээр, он-оны, үнэн-үнэний гэх мэт.

**§ 23.** Хэлний үзүүрийн н-ийг хэлний угийн н-ээс, хоолойн г үсгийг хэлний г-ээс ялгахын тул хэлний үзүүрийн н, хоолойн г үсгийн ард бичсэн балархай эгшгийг ялгах эгшиг гэнэ. Жишээлбэл: хана, бага, оно, торго, үнэ, онгоц, өнөр, торни гэх мэт.

Тайлбарлах нь:

Өргөлттэй эр, үндсэн эгшиг ба ы эгшгийн өмнө орсон г бол их төлөв хоолойн г байна. Жишээлбэл: газар, гуйх, гоожих, тогоо, агуу, даргын, агаар гэх мэт.

Балархай эгшгээс бусад эдгээр дурдсан эгшгийг ялгах эгшиг гэж нэрлэхгүй.

**§ 24.** Дараалсан гурван гийгүүлэгчийн гуравдугаар нь хоолойн г, хэлний үзүүрийн н хоёрын нэг бөгөөд түүний арын ялгах балархай эгшгээр үг төгсгөвөл тэр ялгах эгшиг сонстохгүй тул н ба г-ийн өмнө богино эгшиг бичнэ. Үүнийг дараалсан гурван гийгүүлэгчийн дүрэм гэнэ. Жишээлбэл:

1. Аньсага, бортого, ганзага, жинхэнэ, зулзага, оньсого, турсага, хавтага, харцага, хоромсого, хундага, чагтага, чандага, чогчиго, эрдэнэ, янзага гэх мэт цөөн нэр үг байна.
2. Цаг заах үйл үгийн одоо, ирээдүй цагийн -на, -нэ, -но, -нө нөхцөлийг давхар гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд залгахдаа дараалсан гурван гийгүүлэгчийн дүрмээр бичнэ. Жишээлбэл: манд-на - мандана, мөлх-нө -мөлхөнө, урс-на -урсана, орш-но -оршино гэх мэт.

Дээрх хоёр тохиолдлоос бусад үгэнд балархай эгшгийн дүрмийг зөрчихгүй бол 3 ба 4 гийгүүлэгч дараалан орж болно. Жишээлбэл: урсга, ястны, төрөлхтний, эрхтний гэх мэт.

**§ 25.** Дараалсан хоёр гийгүүлэгчийн хоёрдугаар гийгүүлэгч нь хоолойн г, хэлний үзүүрийн н хоёрын нэг байвал түүний өмнө и-гээс бусад балархай эгшиг бичихгүй. Жишээлбэл: авга, алга, тамга, ганга, торго, годгор, хазгар, босго, тошгор, *авна, аялна, бодно, маажна, босно, хөшнө гэх мэт.*

*Үйлдүүлэх хэвийн -га*[4] *дагаврыг -д дагавраар төгссөн үүсмэл үйл үгнээ залгахад уул -д гийгүүлэгч нь* -т гийгүүлэгч болон хувирна. Жишээлбэл*: эмхэд-гэ* → эмхэтгэ-*, цомход-*го → цомхотго-, номход-го → номхотго-, хүндэд-гэ → хүндэтгэ-, намхад-га → намхатга-*, өндөрд*-гө →өндөртгө гэх мэт.

Хэлний үзүүрийн н буюу хоолойн г-ийн өмнө хэлний үзүүрийн н буюу хоолойн г тохиолдвол завсар нь эгшиг бичнэ. Жишээлбэл: унана, дагана, унага, шанага, багана гэх мэт.

**§ 26.** ж, ч, ш-ийн дараах эгшиг:

1. Эр үгийн эхний ж, ч, ш гурвын дараа богино и эгшиг бичихгүй, а, о, у гурвын нэгийг бичнэ. Жишээлбэл: шар, чагтага, жаргалан, шороо, чоно, чухал, шугам гэх мэт.
2. Эм үгийн эхний ж, ч, ш-ийн дараа богино э эгшгийг бичихгүй и, ө, ү гурвын нэгийг бичнэ. Жишээлбэл: жил, чимээ, ширээ, чөлөө, шөнө, жүжиг, шүдлэн гэх мэт.
3. Эр, эм ямар ч үгийн дунд орсон ж, ч, ш гурвын дараа балархай эгшиг бичих шаардлага гарвал дандаа и эгшиг бичнэ. Жишээлбэл: ажил, ашиг, ишиг, хөгжил, учир, дэвших гэх мэт.
4. Ж, ч, ш-ийн дараа ямар ч урт эгшгийг бичиж болно. Жишээлбэл: шаантаг, шээзгий, шүүх, хашаа, чанаржуулах, хөгжөөнө гэх мэт.

## ГЭЭГДЭХ ЭГШИГ

**§ 27.** Үгэнд залгавар залгахад балархай эгшгийн дүрмийн ёсоор шаардагдахгүй болж хасагдах эгшгийг гээгдэх эгшиг гэнэ. Ийнхүү эгшиг гээгдэх гурван тохиолдол байна. Үүнд:

1. Гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд урт эгшгээр эхэлсэн залгавар залгахад уг үгийн төгсгөлийн гийгүүлэгчийн өмнөх балархай эгшиг гээгдэнэ. Жишээлбэл: олон-олноос, авар-авраад, суртал-суртлаар гэх мэт.
2. И-гээс бусад богино эгшгээр төгссөн үгэнд урт эгшгээр эхэлсэн залгавар залгахад төгсгөлийн балархай эгшиг гээгдэнэ. Жишээлбэл: чарга-чаргыг, хана-ханаар, сана-сануул, эмнэ-эмнүүл, өмнө-өмнөөс гэх мэт.
3. Гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд гийгүүлэгчээр эхэлсэн залгавар залгахдаа өмнө нь эгшиг жийрэглэвэл мөн үгийн эцсийн гийгүүлэгчийн өмнөх эгшиг гээгдэнэ. Жишээлбэл:
   идэш-л -идшил*, тохош-л -*тохшил*, нухаш-л -нухшил,* боловсор-л -боловсрол, сурагчид-д -сурагчдад, үсэр-х -үсрэх гэх мэт.

**Гажилт:**

1. Оноосон нэрийн төгсгөлийн гийгүүлэгчийн өмнөх балархай эгшгийг гээхгүй. Жишээлбэл: Матад-Матадаас*, Орхон-*Орхоны*, Пунцаг-*Пунцагийг гэх мэт.
2. Галав, төлөв гэх мэт зарим үгийн балархай эгшгийг гээхэд үгийн үндэс ихээхэн өөрчлөгдөхөөр болбол балархай эгшгийг гээхгүй.
3. Уламжлалын зарчим баримталж бичсэн үгийн “и” эгшгийг гээхгүй. Жишээлбэл: тэнхимийн, эрихээр гэх мэт.

**§ 28.** Нэг үгэнд хэд хэдэн залгавар залгахдаа нэгэнт гээж бичсэн эгшгийг сэргээж бичихгүй. Жишээлбэл: бутар-бутрал -бутралаар, нөхөд-нөхдөд -нөхдөдөө, бэх-бэхэж -бэхэжтүгэй -бэхжих-бэхжихэд гэх мэт.

**§ 29.** Эгшгийг гээхдээ эгшигт гийгүүлэгч, заримдаг гийгүүлэгчийг эгшиггүйдүүлэх, мөн үгийн дунд орсон ялгах эгшиг, ирээдүй цагаар тодотгон холбох "х"-гийн өмнөх эгшиг, дараалсан гурван гийгүүлэгчийн дүрмээр бичсэн эгшиг, зөөлрүүлэх үүрэгтэй "и" эгшгийг гээх зэргээр балархай эгшгийн дүрмийг зөрчиж болохгүй.

## ХАТУУ, ЗӨӨЛНИЙ ТЭМДГИЙН ДҮРЭМ

**§ 30.** Эр үгэнд орсон зарим гийгүүлэгчийг уг хэлэгдвэл зохих байраас нь урагшлуулах, тагнайшуулах зэргээр хэлэхийг зөөлрүүлэх гэнэ. Жишээлбэл: бар-барь, хол-холь, ам-амь, зах-захь, тав-тавь гэх мэт.

Эм үгийн гийгүүлэгч үсгүүд угаас тагнайшиж зөөлөн хэлэгддэг тул түүнд зөөлний тэмдгийг зөөлрүүлэх үүрэгтэй хэрэглэхгүй.

Зөөлөрсөн дан гийгүүлэгчийн ард зөөлний тэмдгийг бичнэ. Хэрэв давхар гийгүүлэгч зөөлөрвөл түүний ард "и" бичнэ. Жишээлбэл: морь, тахь, хонь, архи, тамхи, болхи, солби, дорви, анги гэх мэт.

**§ 31.** Зөөлний тэмдгийн солигдох нь:

1. Зөөлний тэмдгийн дараа үндсэн эгшиг (а, о, у, и) орвол зөөлний тэмдгийг сольж и болгоно. Жишээлбэл: боль-болиод, дохь-дохио, захь-захиа, сургууль-сургуулийн, харь-хариу гэх мэт.
2. Зөөлний тэмдгийн дараа эгшигт гийгүүлэгч (в, г, л, м, н, р) орвол зөөлний тэмдгийг сольж и болгоно. Жишээлбэл: морь-моринд, соль-соливол, ярь-яриг, барь-баримт, сахь-сахилаа, тахь-тахина гэх мэт.
3. Зөөлний тэмдгийн дараа ирээдүй цагаар тодотгон холбох -х нөхцөл орвол зөөлний тэмдгийг сольж и болгоно. Жишээлбэл: тавь-тавих, ярь-ярих, ань-аних, холь-холих, хумь-хумих гэх мэт.
4. Заримдаг гийгүүлэгчийг зөөлрүүлсэн зөөлний тэмдгийн дараа дахин заримдаг гийгүүлэгч орвол зөөлний тэмдгийг сольж и болгоно. Жишээлбэл: зохь-зохис, захь-захидал, сахь-сахиж, боть-ботид гэх мэт.

**§ 32.** Зөөлний тэмдгийн үл солигдох нь:

1. Зөөлний тэмдгийн дараа туслах эгшиг (я, ё) орвол зөөлний тэмдэг хэвээр байна. Жишээлбэл: барья, сахья, сольё, дохьё гэх мэт.
2. Эгшигт гийгүүлэгчийг зөөлрүүлсэн зөөлний тэмдгийн дараа заримдаг гийгүүлэгч орвол зөөлний тэмдэг хэвээр байна. Жишээлбэл: барь-барьдаг, барьц, барьзна, амьтан, шуугьж, хальсан гэх мэт.
3. Хоёр үгнээс бүтсэн үгэнд зөөлний тэмдэг хэвээр байна. Жишээлбэл: Дарьбазар, морьгүй гэх мэт.

**§ 33.** Тусгаарлагч ъ, ь:

1. Эр үгэнд я, ё эгшиг өмнөх гийгүүлэгчээсээ салангид дуудагдахаар орвол өмнө нь хатуугийн тэмдгээр тусгаарлаж бичнэ. Жишээлбэл: авъя, олъё, угтъя гэх мэт.
2. Эм үгэнд е эгшиг өмнөх гийгүүлэгчээсээ салангид дуудагдахаар

орвол өмнө нь зөөлний тэмдгээр тусгаарлаж бичнэ. Жишээлбэл: өгье, үзье, тэнцье гэх мэт.

я, е, ё, ю үсгүүд эгшиг ба зөөлний тэмдгийн дараа залгаж ороход өмнө нь хатуу, зөөлний тэмдэг (ъ, ь) бичихгүй. Жишээлбэл: саная, хичээе, олгоё, байя, хөгжөөе, барья, орхиё, цохьё гэх мэт.

## УТГАТ ХЭСГИЙГ ЗӨВ БИЧИХ

§ **34.** Үгийн утгат хэсэг язгуур, дагавар, нөхцөлийг нэг тогтсон хэлбэртэй бичихийг чармайна. Жишээлбэл: Үйл үгийн байдал заадаг -цгаа, -цгээ, -цгоо, -цгөө, -зна, -знэ, -зно, -знө нөхцөлийн бүтцийг ц, з гийгүүлэгчийн ард эгшигтэй бичвэл эгшиг буюу эгшигт гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд залгахад балархай эгшиг нь илүүдэх учир нөхцөлийн бүтэц-цагаа, -цгаа; -зана, -зна гэж хоёр янз болж тайлбар дүрэм хэрэгтэй болно. Иймээс байцгаа, байзна, хүлээцгээ, хүлээзнэ, харцгаа, харзна, уншицгаа, уншизна гэж нэг ижил бүтэцтэй бичнэ.

**§ 35.** Үгэнд залгавар залгахад үгийн үндсийг эвдсэн ч болох, эвдээгүй ч болох учир тохиолдвол үгийн үндсийг эвдэхгүйг чухал болгоно. Жишээлбэл: эцэст, тасал-тасалж, товчил-товчилж гэж бичнэ, эцсэд, таслаж, товчлож гэж бичихгүй.

§ **36.** Үсгийн дүрэм ёсоор ижил бичиж болмоор боловч үг зүйн зарчмаар өөр өөр бичих үгийг үгийн бүтэц, үг зүйн зарчмыг баримталж бичнэ. Жишээлбэл:

- хүрэг - зөвшин захирах хэлбэр, сураг гэсэнтэй адилхан утгатай залгавар;
- хүргэ - бусдаар үйлдүүлэх хэв, сурга гэсэнтэй адилхан утгатай залгавар;
- учралаа, хамтралаа, огтлолоо, жуулчлалаа, мэдрэлээ гэхэд юугаа гэсэн асуултад хариулагдах ерөнхийлөн хамаатуулах -аа, -ээ, -оо, -өө нөхцөлтэй жинхэнэ нэр үг байна;
- учирлаа, хамтарлаа, огтоллоо, жуулчиллаа, мэдэрлээ гэхэд яав гэсэн асуултад хариулагдах цаг заах төлөвийн -лаа, -лээ, -лоо, -лөө нөхцөлтэй үйл үг байна;
- өргөдөх гэдэг үг бол: өргөд-өргөн гэж үг зүйгээр задарна;
- өрөгдөх-*өрөгд*-өх гэж задарна (үсэг өрөгдөх гэх мэт);
- эндэх (осолдох, цалгардах), эндэхийг шахлаа;
- эндэх (энд байгаа) эндхийн хүн шүү дээ;
- явчих-явчхаад (бүрмөсөн үйлдэх байдал),
- яв-явч-*явчих-явчихыг, явчихад* (ирээдүй цагаар тодотгон холбох х нөхцөлтэй үг).

**§ 37.** Үйл үгийн үндэс үүсгэх л дагаврын шаардагдах балархай эгшгийг хаана нь бичих вэ гэвэл:

1. Эгшигт гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд -л дагаврыг залгахдаа зохих балархай эгшгийг ард нь бичнэ. Жишээлбэл: тагла, тавла, бөглө, нэрлэ, ажилла, төлөвлө, амла, тугалла, сумла гэх мэт.

2. Заримдаг гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд -л дагаврыг залгахдаа зохих балархай эгшгийг өмнө нь бичнэ. Жишээлбэл: дансал, хагасал, борцол, бутал гэх мэт.

Гажилт: Хэрэв -л дагаврыг залгахад заримдаг гийгүүлэгчийн өмнөх балархай эгшиг гээгдэхээр байвал -л дагаврын шаардагдах эгшгийг ард нь бичнэ. Жишээлбэл: үндэс-үндэслэ, хавтас-хавтасла, холтос-холтосло гэх мэт.

1. Зөөлний тэмдгээр төгссөн үгэнд -л дагавар залгахдаа зөөлний тэмдгийг и болгоод -л дагаврыг шууд залгана. Жишээлбэл: цохь-цохил, барь-барил, хань-ханил гэх мэт.
2. Эгшгээр төгссөн үгэнд -л дагаврыг эгшиггүй залгаж бичнэ. Жишээлбэл: тоо-тоол, цай-цайл, хөө-хөөл гэх мэт.

Нэр үгийн -л дагавар энэ 37-р зүйлд хамаарагдахгүй. Жишээлбэл: авар-аврал, -авралаар, явдал, хурал, цугларал гэх мэт.

**§ 38.** Үйл үгийн бусдаар үйлдүүлэх хэвийн -г нөхцөлийг -га, го, гэ, гө гэж ард нь эгшигтэй бичнэ. Жишээлбэл: сур-сурга, ол-олго, хүр-хүргэ, хөөр-хөөргө гэх мэт. Харин захирах хүсэх төлөвийн -г нөхцөлийг ард нь эгшиггүй бичнэ. Жишээлбэл: сур-сураг, ол-олог, хүр-хүрэг, хөөр-хөөрөг гэх мэт.

**§ 39.** Нөхцөл үйлийн зэрэгцэх хэлбэрийн -ж, -ч нөхцөлийг үгэнд залгахдаа:

1. Эгшгээр төгссөн үгийн хойно -ж нөхцөлийг бичнэ. Жишээлбэл: хурааж, гүйцээж, манаж, харайж, орхиж гэх мэт.
2. Заримдаг гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд зөвхөн -ж бичнэ. Жишээлбэл: бодож, хатаж, буцаж, оршиж, дасаж, бялхаж, гацаж, засаж, дуусаж, нисэж гэх мэт.
3. Эгшигт гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд ихэвчлэн -ж бичих боловч хааяа ч бичих удаа бий. Жишээлбэл: өгч, авч.
   а) л, м-ийн дараа -ж бичнэ. Жишээлбэл: олж, хамж, нийлж, нэмж гэх мэт.
   б) в, г-гийн дараа бараг төлөв -ж бичнэ. Зөвхөн авч, өгч хоёрт -ч бичнэ. Жишээлбэл: хавж, хөвж, сэвж, эгж, бүгж гэх мэт.
   в) Урт юм уу хос эгшигтэй, ганц үетэй, бас хоёроос дээш үетэй р-ээр төгссөн үйл үгэнд цөм -ч бичнэ.Жишээлбэл: таарч, тойрч, хөөрч, хуурч, ээрч, хайрч, хагарч, бутарч, дулаарч, самарч гэх мэт.
   г) Богино эгшигтэй, ганц үетэй р-ээр төгссөн үйл үгэнд их төлөв -ж бичнэ. Жишээлбэл: харж, орж, эрж, тарьж, хөрж, үрж гэх мэт.

**Гажилт:** хүрч, гарч, сурч гэх зэрэг цөөн үг байна.

Энэ нь цаг заах үйл үгийн өнгөрөн үргэлжилсэн цагийн -жээ, -чээ нөхцөлийг бичихэд нэгэн адил хамаарагдана. Жишээлбэл: хөржээ, хөөрчээ, дусжээ, дуусжээ, оножээ, авчээ гэх мэт.

**§ 40.** С үсгээр төгссөн нэр үгэнд үйл үг бүтээх хоёр өөр үүрэгтэй -д, -т дагаврын алиныг ч залгаж болно. Тухайн тохиолдолд “-д”-г залгавал өмнө нь эгшигтэй, “-т”-г залгавал шууд залгана. Жишээлбэл: үсдэх (үснээс шүүрч

чангаах), үстэх (үс тогтох буюу үс мэт зүйл бүрхэх), тоосдох (тоос болгох), тоостох (тоостой болох) гэх мэт.

**§ 41.** Гийгүүлэгчээр төгссөн үгийн хойно -лага, -лого дагаврыг бичнэ. Жишээлбэл: бод-бодлого, зар-зарлага гэх мэт.

Эгшиг ба зөөлний тэмдгээр төгссөн үгийн хойно -лга, -лго дагавар бичнэ. Жишээлбэл: буу-буулга, зорь-зорилго гэх мэт.

**§ 42.** Хамааруулах -х дагаврыг эр, эм ямар ч үгэнд зөөлний тэмдгийг ч, и үсгийг ч бичихгүй. Жишээлбэл: дараах, хойнох, доторх, гаднах, эндэх, манайх, манайхан, танайх, дундах гэх мэт.

Хааяа энэ дагавар өгөх оршихын тийн ялгалын нөхцөл зэрэгтэй нийлж тусгай үг мэт болсон байх учир бичгийн хэлний уламжлалыг дагаж дахь, дахин гэж тусгай бичнэ.

**§ 43.** Зарим тийн ялгалын нөхцөлийг бичих тухай өгүүлбэл:

1. Үгийг тийн ялгалаар хувилгахдаа тогтворгүй н үсгийг уг үгийн төгсгөлийн гийгүүлэгч гэж үзэхгүй, харин үгийн үндэс ба залгаврын жийрэг гэж үзнэ. Жишээлбэл: тэрэг-тэрэгний, төлөг-төлөгний, үндэс-үндэсний гэх мэт.
2. Тогтворгүй н-тэй үгийг тийн ялгалаар хувилгахдаа н үсгийг гаргаж бичнэ. Энэхүү тогтворгүй н үсэг ихэвчлэн харьяалах, өгөх орших, гарах гурван тийн ялгалд нэгэн адил гарна. Жишээлбэл: модны, модонд, модноос, морины*, моринд, мориноос, унины, унинд, унинаас гэх мэт.* Гэтэл номны сан гэдэггүй учир номонд гэж бичихгүй номд; асуултны, амжилтны гэдэггүй учир асуултад, амжилтад гэж бичнэ.
3. Харьяалахын тийн ялгалын -ы, -ий нөхцөлийг тогтвортой ба тогтворгүй н үсгээр төгссөн үгэнд эгшиг зохицох ёсоор залгана. Жишээлбэл: модны, түмний, усны гэх мэт.
   Харьяалахын тийн ялгалын -н нөхцөлийг хос эгшиг ба урт ий эгшгээр төгссөн үгэнд залгана. Жишээлбэл: толгойн, дэлхийн гэх мэт.
4. Өгөх оршихын тийн ялгалын нөхцөл -д, -т:
   - т нөхцөлийг г ба өмнөө эгшигтэй с гийгүүлэгчээр төгссөн тогтворгүй “н” -гүй үгэнд залгана. Жишээлбэл: худагт, Нацагт, нутагт, хэлтэст гэх мэт. Бас р, в гийгүүлэгчээр төгссөн зарим үгэнд уламжлал баримтлан бичнэ. Жишээлбэл: гарт, Дэндэвт гэх мэт.
   - д нөхцөлийг дээрхээс бусад үсгээр төгссөн үгэнд бичнэ. Жишээлбэл: ахад, шилд, сард, хүн бүрд гэх мэт.
5. Заахын тийн ялгалын -г нөхцөлийг урт, хос эгшиг, хэлний угийн н үсгээр төгссөн үгэнд залгана. Жишээлбэл: дүнг, шороог, тахиаг, гахайг, Галсанг гэх мэт.
   Биеийн хамаатуулах минь, чинь, нь-ийн өмнөх заахын тийн ялгалын -ыг, -ийг; харьяалахын тийн ялгалын -ын, ийн, нөхцөлийн г, н үсэг, сонстохгүй боловч энэхүү н, г үсгийг гээхгүй бичнэ. Жишээлбэл: ахыг нь, гарыг минь, үзгийг чинь, гарын нь гэх мэт

(ахы нь, гары минь, үзгий чинь, гары нь гэж бичвэл буруу).

6. Зарим нэр үг хоёр өөр утгыг илтгэх болоод тийн ялгалаар хувилахдаа ч ялгавартай болжээ. Жишээлбэл: Шөнө од (нэрлэхийн тийн ялгал) гялалзана. Алтан гадас одон Лувсангийн энгэр дээр гялалзана. Ард Насангийн соёолон насны морь наадамд түрүүлэв. Өвлийн эхэн сарын (харьяалах) арван тавны шөнө сарны гэрэл тооноор орно. Сард авах цалин, саранд нисэж очих гэх мэт. Зарим үг тийн ялгалаар хоёр өөр хувирч хоёр өөр утгыг илтгэх явдал байна. Жишээлбэл: адуугаар баян нэгдэл, танай адуунаар миний морь явчлаа гэх мэт.

## ҮЕИЙН ТУХАЙ, ҮГ ШИЛЖҮҮЛЭХ ДҮРЭМ

**§ 44.** Амьсгалын нэг түрэлтээр хэлэгдэх нэг буюу хэдэн авиаг үе гэнэ. Үг, нэг түрэлтээр хэлэгдэх эгшгийн тоогоор үе болно. Урт ба хос эгшиг нэжгээд үе болно. Жишээлбэл: ман|дуул|сан, хой|но, *хойш*|по|*ход,* тэм|*дэг*|*лэг*|*дэх*|*дээ, сурт*|*лаа*|раа*, хонь, морь, о*|*ё гэх мэт.*

**Үгийг хэлэхдээ:**

1. Үелэх заагт нэг гийгүүлэгч байвал тэр гийгүүлэгчийн өмнүүр, хоёр гийгүүлэгч байвал хоёрдугаар гийгүүлэгчийн өмнүүр, гурван гийгүүлэгч байвал гуравдугаар гийгүүлэгчийн өмнүүр, дөрвөн гийгүүлэгч байвал дөрөвдүгээр гийгүүлэгчийн өмнүүр үелнэ. Жишээлбэл: го|лын*, ол*|*дох, улд*|*сэн,* тө|рөлхт|*ний гэх мэт.*
2. Хатуугийн тэмдэг, зөөлний тэмдгийг өмнөх гийгүүлэгчийг дагуулан үелнэ. Жишээлбэл: үзь|*е, ха*|руулъ|*я гэх мэт.*

**§ 45.** Нэг мөрөөс нөгөө мөрт үгийг шилжүүлэхдээ үеэр тасалж шилжүүлнэ. Нэг үеийг хоёр мөрт хувааж бичиж болохгүй. Хэдийгээр биеэ даасан үе боловч нэг үсгийг мөрийн эцэст үлдээх буюу шинэ мөрт шилжүүлж болохгүй. Жишээлбэл: олох, явуулъя гэхэд тасалж шилжүүлж болохгүй.

Тасалж шилжүүлсэн зураасыг зөвхөн мөрийн эцэст тавина.

**§ 46.** Том үсгээр бичих:

1. Өгүүлбэрийн эхний үсгийг заавал томоор бичнэ. Жишээлбэл: Манай эх орон уудам, ард түмэн нь эрх жаргалантай билээ. Бид энх тайвныг сахин хамгаална гэх мэт.
2. Хүний нэр, амьтан, хот суурин, уул ус зэрэг ертөнц дээр ижилгүй юмны оноосон нэрийг том үсгээр эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: Дамдины Сүхбаатар, Улаанбаатар хот, Энх тайвны гудамж, Богд уул, Орхон гол, Шувуун саарал (морь), Банхар (нохой) гэх мэт.
3. Дэлхий дахины албан ба олон нийтийн байгууллагын нэрийг хэдэн үгээр бүтсэн бол цөмийг том үсгээр эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: Нэгдсэн Үндэстний Байгууллага, Дэлхийн Энх Тайвны Зөвлөл, Эдийн Засгийн Харилцан Туслах Зөвлөл гэх мэт.
4. Улс гүрэн ба улсын төвийн хороо, зөвлөл, яам, холбоо зэрэг байгууллагын нэр хэдэн үгээр бүтсэн бол цөмийг том үсгээр

эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: Монгол Ардын Хувьсгалт Намын Төв Хороо, Бүгд Найрамдах Монгол Ард Улсын Сайд нарын Зөвлөл, Монголын Хувьсгалт Залуучуудын Эвлэл, Монголын Хөгжмийн Зохиолчдын Холбоо, Ардын Боловсролын Яам гэх мэт.

Үүнээс бусад улсын төвийн захиргаанд харьяалагдах албан, үйлдвэр, аймаг, сум, район, соёл шинжлэх ухаан зэрэг газрын нэрийг хэдэн үгээр бүтсэн бол зөвхөн эхний үгийг том үсгээр эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: Сурган хүмүүжүүлэх ухааны хүрээлэн, Ерөөгийн Сангийн аж ахуй, Ноосны үйлдвэрийн нэгдэл, Хүүхдийн хувцасны үйлдвэр гэх мэт.

**Тайлбарлах нь:**

а) 46-р зүйлийн 3, 4-д заасан оноосон нэрийг дэлгэрэнгүй товч ямраар ч бичсэн том үсгээр эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: Зөвлөлт Социалист Бүгд Найрамдах Холбоот Улс, Зөвлөлт Холбоот Улс, Зөвлөлт Улс; Монголын Үйлдвэрчний Эвлэлийн Төв Зөвлөл, Үйлдвэрчний Эвлэлийн Төв Зөвлөл, Төв Зөвлөл; Их сургууль, Улсын Их сургууль, Бүгд Найрамдах Монгол Ард Улсын Их сургууль гэх мэт.

б) Монгол, Орос зэргийн улс орны нэрийг зөвхөн хүний ерийн нэр болгож хэрэглэх буюу орон улсаас өөр эд юм ба ерийн нэр үгийн өмнө тодотгол болгож хэрэглэсэн бол бага үсгээр бичнэ. Жишээлбэл: Жижигхэн монгол эмээл моринд халтай. Бид орос хэл суралцахыг оролдоно гэх мэт.

Бас *“монгол хэл”* гэхэд бага үсгээр бичээд, *“Монголын хэл”* гэхэд том үсгээр бичнэ. Учир нь монгол хэл гэхэд *“Монгол”* бол зөвхөн тодотгол бөгөөд *“ямар”* гэсэн асуултад хариу болно. Монголын хэл гэдгийн *“Монгол”* бол орон улс нийтийг нэрлэж байгаа юм. Гэвч тэр монголын үс нь хар гэхэд монголыг жижиг үсгээр бичнэ. Учир нь энд Монгол улсыг хэлээгүй, зөвхөн нэг монгол хүнийг хэлж байна.

в) Том үсгээр бичигдвэл зохих хэдэн үгээр бүтсэн нэг юмны нэрийг товчилж аль нэг үгийг авч бичвэл түүнийг том үсгээр эхэлж бичихгүй. Жишээлбэл: Манай байгууллагын Монгол Ардын Хувьсгалт Намын гишүүд цуглав. Манайд намын хэдэн гишүүн цуглав. Монгол Ард Улсын төлөө зүтгэх, улсын төлөө зүтгэх гэх мэт.

5. Ном зохиол, сонин сэтгүүл, нэгдэл зэргийн нэрийг хашилтад том үсгээр эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: В.И.Лениний “Юу хийх вэ” зохиолыг уншиж тэмдэглэл хөтлөв. “Үнэн” сонин, “Ардын төр” сэтгүүл, Явуухулангийн “Мөнгөн хазаарын чимээ” зохиол, “Бүтээлч” нэгдэл гэх мэт.
6. Эрхэмлэн хүндэтгэсэн утгаар хэрэглэсэн зарим үгийг том үсгээр эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: Жаран насны ойг тань тохиолдуулан Танд эрүүл энх, урт удаан наслахыг ерөөе; Даян дэлхийд Энх тайван мандтугай! гэх мэт.
7. Онцгой дурсгалт үйл явдлын нэрийг том үсгээр эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: Октябрийн хувьсгал, Майн баяр гэх мэт.
8. Хамт бичиж заншсан хоёр үгнээс бүтсэн оноосон нэрийн

хоёрдугаар үг нь эгшгээр эхэлсэн байвал хооронд нь холбоос тавьж хоёр дахь үгийг томоор эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: Баян-Өлгий, Буян-Өлзий, Баруун-Урт хот гэх мэт.

**§ 47.** Үг хурааж бичих:

Хэдэн үгээр бүтсэн нэг нэрийг хураах бичиж болно.

1. Эхний үеэр хураана. Жишээлбэл: ня-бо (нягтлан бодох), тө*. (төгрөг),* мө*. (мөнгө) гэх мэт.*
2. Эхний үсгээр хураана. Жишээлбэл: МУИС, ОХУ гэх мэт.
3. Заримдаа хоёр үгээр бүтсэн нэг нэрийг хураахдаа хоёр үгийн эхний үсгээр хураана. Жишээлбэл: БХ-Баянхонгор*, УБ*-Улаанбаатар гэх мэт.
4. Зарим үгийг эх адгийн үсгээр хурааж болно. Жишээлбэл: 18-р хурал, 5-р сар, н-р (нөхөр), д-р (доктор) гэх мэт.
5. Оноосон нэрийг үсгээр хураавал бүх үсгийг томоор бичнэ. Үеэр хураавал үеийн эхний үсгийг буюу бүх үсгийг томоор бичнэ. Хүний овог нэрээс бусад оноосон нэрийг хураасан үсгийн ард цэг тавихгүй. Жишээлбэл: МУИС, ОХУ, ХЗХ (Хөгжмийн зохиолчдын холбоо), БНАфгУ (Бүгд Найрамдах Афганистан Улс), Мон Ца Мэ буюу МОНЦАМЭ, Д.Нацагдорж, Ц.Гайтав гэх мэт.

**§ 48.** Гадаад үгийг бичих нь:

1. Монгол хэлэнд эрт цагт орсон бөгөөд нийтэд гадаад үг гэж мэдэгдэхээ больсон үгийг монгол үсгийн дүрмийг баримталж бичнэ. Жишээлбэл: шил, эрдэнэ, цонх, янз, судар, саван, савхи, булигаар гэх мэт.
2. Ойрмог гадаад хэлнээс аваад гадаад үг гэдэг нь нийтэд мэдэгдэж байгаа үгийг бичихэд уг хэлний дуудлага ба бичгийн дүрсийг харгалзана. Орос үг ба оросоор дамжиж ирсэн гадаад үгийг оросоор яаж бичдэгийг ерөнхийд нь баримталж бичнэ. Жишээлбэл: мотор, феодал, трест, трактор, большевик*, артель гэх мэт.*
3. Гадаад үг бол монгол хэлний эгшиг зохицох ёс, балархай эгшгийн дүрэм ба гээгдэх эгшгийн дүрмийг дагахгүй.
4. Оросоор ия үсгээр төгссөн үгийн эцсийн ия үсгийг их төлөв хасна. Жишээлбэл: Румыния-Румын*,* станция-*станц,* комиссия-*комисс,* лекция-*лекц гэх мэт.* Гэвч ия үсгээр төгссөн зарим үгийн эцсийн гийгүүлэгч зөөлөрсөн байвал зөвхөн я үсгийг хасна. Жишээлбэл: Азия-*А*зи, Италия-*Итали гэх мэт.*

   Гадаад үгийн эцэст өргөлтгүй богино эгшиг байвал түүнийг их төлөв хасна. Жишээлбэл: фабрика-*фабрик,* аптека-*аптек,* норма-*норм,* тонна-*тонн гэх мэт.*

   Хэрэв гадаад үгийн эцсийн эгшиг өргөлттэй бол хасаж болохгүй. Жишээлбэл: кино, пальто, шевро гэх мэт.
5. Гадаад үгэнд монгол хэлний залгавар залгаж болно. Гадаад үгэнд ямар нэг эр эгшиг байвал эр үгийн залгавар залгана.

   Нэг үгэнд хэд хэдэн өөр эр эгшиг байвал аль өргөлттэй эгшигт нь зохицуулан залгавар залгана. Хэрэв эр эгшиг дээр

өргөлт ногдоогүй бол эхний эр эгшигт зохицуулан залгавар залгана. Жишээлбэл: аптекаар, пионерын, театрууд, бригадад, механикжсан, автобуснаас, ацетоны гэх мэт.

Хоёр үгнээс бүтсэн нэг нэрийн сүүлчийн үгийн эгшигт зохицуулан залгавар залгана. Жишээлбэл: агротехникээр, амперметрийн, атмосферээс гэх мэт.

**Гажилт:**

Зарим үгийн төгсгөлийн өргөлтөт эр эгшиг балархай хэлэгдвэл монгол хэлний уламжлал ёсоор нэгдүгээр үеийн эгшигтэй зохицуулан эгшиг бичиж болно.Жишээлбэл: кило-килээр, килтэй*,* киллэвэл*,* киллэнэ гэх мэт.

6. Гадаад үгэнд ямар нэг эр эгшиг байхгүй бол эм үгийн залгавар залгана. Жишээлбэл: хими-химиэс, лент-лентээр, шеф-шефийн*, трест-трестүүд гэх мэт.*
7. К үсгийг хэлний г үсгийн дүрмээр к үсгээр төгссөн эр үгэнд ий эгшиг залгах ба к үсгийг эгшигт гийгүүлэгчийн адил үзэж залгавар залгана. Жишээлбэл: фабрикийн, паркт, тактикла гэх мэт.
   Мөн щ үсгийг ш үсгийн адил үзэж зохих залгавар залгана.
8. Б, п, ф, в үсгийг нэг төрлийн үсэг гэж адилаар үзнэ. Жишээлбэл: Ямар драп бэ? Хэний шкаф бэ? Хэдэн куб бэ? шкафт*, клубт гэх мэт.*
9. Оросын У үсгийг Монголын Ү үсгийн адил эм эгшиг гэж үзэж залгавар залгана. Жишээлбэл: клубээс, группийн гэх мэт.

**§ 49.** Сул үг (баймж)-ийг уг үгнээс нь саланги бичнэ.

1. Асуух утгатай баймж бэ, вэ-г заримдаа урт эгшигтэй, заримдаа эгшиггүй хэлэгдэх боловч вээ, в хоёр хэлбэрийг хэрэглэхгүй, дандаа бэ, вэ гэж богино эгшигтэй бичнэ. Жишээлбэл: Таны нас хэд вэ? Та хэзээ буцах вэ? Хэн хэлэх вэ?
   в, м, н үсгээр төгссөн үгэнд бэ бичнэ.Жишээлбэл: Яасан их ов бэ? Аль аймгийн ямар сум бэ? Өнөөдөр хэдэн бэ? гэх мэт.
   Үүнээс бусад эгшиг, гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд вэ бичнэ. Жишээлбэл: Ямар газар вэ? Ямар өргөн гол вэ? Хэний хонь вэ? Хэн хэлэх вэ? Одоо яах вэ? (яахав гэж бичиж болохгүй) гэх мэт.
2. Асуух утга бүхий баймж юу, юү хоёрыг урт ба хос эгшгээр төгссөн үгэнд эгшиг зохицох дүрмээр бичнэ. Жишээлбэл: Адуу юу, тэмээ юү? Малгай юу, бээлий юү? гэх мэт.
   Үүнээс бусад богино эгшиг гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд уу, үү бичнэ. Жишээлбэл: хана уу, унь уу, тэрэг үү, чарга уу гэх мэт.
3. л, ч, шүү баймжийг ямар ч үгийг дагуулан саланги бичнэ. Жишээлбэл: Сайн л явна. Өвс ч их ургажээ. Тоогоо бодно шүү гэх мэт.
4. Зөвшөөрөх баймж за-г богино эгшигтэй бичнэ.
5. даа, дээ, доо, дөө баймжийг эгшиг зохицох дүрэм баримтлан саланги бичнэ. Жишээлбэл: авна даа, хэлнэ дээ, олно доо, өгнө дөө гэх мэт.
6. Дуудах аялга бүхий аа, ээ, оо, өө дөрвийг эгшиг зохицох дүрмийг

баримтлан саланги бичнэ. Жишээлбэл: хүүхдүүд ээ, залуучууд аа, нөхөд өө гэх мэт.

7. “рь, р”-ээр төгссөн үгэнд “-луу, -лүү”, “ль, л”-ээр төгссөн үгэнд “-руу, -рүү” нөхцөлийг саланги залгаж бичнэ. *Жишээлбэл: гэр лүү, гар луу, өгсүүр лүү, тэргэнцэр лүү, суурь луу, зоорь луу, сургууль руу, уул руу, буудал руу, нэгдэл рүү, гааль руу гэх мэт.*“рь, р”, “ль, л”-ээр бусад төгсгөлт үгэнд “-руу, -рүү” нөхцөлийг залгана. *Жишээлбэл: хашаа руу, хангай руу, зүг рүү, борви руу гэх мэт.*
8. Идэвхгүй “а” язгуур нь гээгдсэн “сан”, “даг” нөхцөлийг уг үгнээс нь саланги эгшиг зохицох дүрмийн ёсоор “сан, сэн, сон, сөн, даг, дэг, дог, дөг” гэж бичнэ. Жишээлбэл: явсан сан, явсан даг, ирсэн сэн, ирсэн дэг, очсон сон, очсон дог, өгсөн сөн, өгсөн дөг*, хардаг сан, хардаг даг, мэддэг сэн, мэддэг дэг гэх мэт.*
9. Тэрчлэн, мэтчилэн, энэчлэн, сэтгэлчлэн зэрэг үгийн -чилэн залгаврыг балархай эгшгийн дүрэм, эгшиг зохицох ёсоор уг үгтэй нь хамт бичнэ. Жишээлбэл: түүнчлэн, явдагчлан, явсанчлан гэх мэт.

## ЦЭГ ЦЭГЛЭЛ

**§ 50**. Цэг (.):

а) Хүүрнэсэн өгүүлбэрийн эцэст цэг тавина. Жишээлбэл: Нар гарав. Монгол хүн сансарт нисэв гэх мэт.

б) Ерийн байдлаар захирсан өгүүлбэрийн эцэст мөн цэг тавина. Жишээлбэл: Хүү минь, хичээлээ давт. Дараа нь, хоолоо ид.

в) Тоо болон үсгийн ард цэг тавьж, дэс дугаар гэсэн утгыг илэрхийлнэ. Жишээлбэл: 1. Хичээл (нэгдүгээр хичээл), 10. Бүлэг (аравдугаар бүлэг), 5. Дасгал (тавдугаар дасгал) гэх мэт.

г) Цэгийг үг, үеийг хураасныг заахад хэрэглэнэ. Жишээлбэл: Д.С. -Д.Сүхбаатар, Д.Н. - *Д.Нацагдорж гэх мэт, -р.т. - дугаар тал, ө.х. - өөрөөр хэлбэл,* ня.бо. *- нягтлан бодогч гэх мэт.*

*д) н, сар, өдрийг тоогоор илэрхийлэхдээ хооронд нь цэгээр ялгана.* Жишээлбэл: 2018.06.01. Цэгийн оронд ташуу зураас хэрэглэж болно. Жишээлбэл: 2018/06/01.

Тэмдэглэх нь:

Номын нэр, бүлэг гарчиг, албан газрын хаяг зэргийг том үсгээр эхэлж бичих боловч эцэст нь цэг тавихгүй.

**§ 51**. Асуултын тэмдэг (?):

а) Асуусан өгүүлбэрийн эцэст асуултын тэмдэг тавина. Хэрэв асуусан утгатай хэд хэдэн үг, өгүүлбэр дараалан орвол тэрхүү үг өгүүлбэр тус бүрд асуултын тэмдэг тавьж болох ба эсвэл өгүүлбэрийн хооронд таслал тавьж өгүүлбэрийн эцэст асуултын тэмдэг тавьж болно. Жишээлбэл: Энэ номыг та уншсан уу? Үгүй юу? Уншсан бол танд ямар санагдав? Энэ номыг та уншсан уу, үгүй юу, уншсан бол танд ямар санагдав? гэх мэт.

б) Эш татсан зүйлд зарим нь эргэлзээтэй буюу бүрхэг санагдвал өгүүлбэр дотор асуултын тэмдгийг хаалтад тавьж болно. Жишээлбэл: Доржийн хэлсэн нь: “Бэлчээрийн өвсний сөлтэй

эсэхийг мэдэхийн тулд хэдэн ширхэг өвсийг шатааж үзэх хэрэгтэй. Өвс шатаад хар өнгөтэй болбол сөлтэй байна. Хөх өнгөтэй өвс (?) бол сөлгүй байна" гэх мэт.

в) Бусдын шууд асуусан үгийг өгүүлбэрийн дотор оруулан бичихэд мөн асуултын тэмдэг тавина. Жишээлбэл: Багш- сурагчдаас "Хичээлээ бэлтгэсэн үү?" гэж асуугаад сурагчдын бэлтгэсэн даалгаврыг шалгаж эхлэв гэх мэт.

**§ 52**. Анхаарлын тэмдэг (!):

а) Сэтгэл ихэд хөдлөн хэлсэн буюу уриалсан, анхааруулсан өгүүлбэрийн эцэст анхаарлын тэмдэг тавина. *Жишээлбэл: Монгол Улс мандтугай! Онгоц ирлээ ээ! гэх мэт.*

б) Хандсан үг, аялга үг (өгүүлбэр)-ийн дараа анхаарлын тэмдэг тавина. *Жишээлбэл: Нөхөд өө! Манай баг түрүүлжээ.*

в) Ерөөл, бэлгэ дэмбэрлийн үгийн эцэст анхаарлын тэмдэг тавина. *Жишээлбэл: - Эд нь хэврэг, эзэн нь мөнх байг! - Ерөөл оршиг!*

г) Онцлон анхааруулсан өгүүлбэрийн эцэст анхаарлын тэмдэг гурвыг тавина. *Жишээлбэл: Халаасны хулгайчаас сэрэмжилнэ үү!!!*

д) Эргэлзээтэй, ойлгомжгүй санаа хийгээд гайхсан, үл итгэсэн байдлыг илтгэх үед анхаарлын тэмдгийг асуултын тэмдэгтэй хамт хэрэглэж болно. *Жишээлбэл: Пөөх, энэ чинь юу вэ?*

**§ 53**. Цуваа цэг (...):

а) Өгүүлбэр төгсөөгүй буюу өгүүлбэрийн дунд хэлэлгүй орхисон үгийн оронд цуваа цэгийг тавина. Жишээлбэл: Нэг хүн: Аливаа жижиг юмыг урьд хар хумсны төдий гэж зүйрлэдэг байсан. Энэ зүйрлэл одоо... гээд хэлэх гэтэл нөгөө хүн: *Тэр зүйрлэл хуучирчээ гэж хэлэв гэх мэт.*

б) Үг, өгүүлбэр төгссөн боловч зохиогч санаагаа бүрэн гаргаж чадаагүй дутуу орхисон гэж үзвэл цуваа цэгийг тавина. *Жишээлбэл: Би чоныг хөөж явтал чоно жалга уруу оров...* гэх мэт.

в) Мэгдэж түгдэрсэн буюу ээрч түдгэлзсэн газарт цуваа цэгийг тавина. Жишээлбэл: *Юу ... юунд ... шатаах билээ. Миний бод ... бодвол эндхийн ар ... ард о ... олонд тар ... тарааж өг ... өгвөл зүй ... зүйтэй гэж хэлмэгц ...* гэх мэт.

г) Эш татсан зүйлд энд тэндээс орхисон бол тэр орхисон газрыг цуваа цэг тавьж тэмдэглэнэ. *Жишээлбэл: 1925 онд Монголын сэхээтэнд илгээсэн захидалдаа М.Горький бичсэн нь: ... Идэвхтэй зарчим, ухааны шаргуу ажиллагааг илүү үзүүлсэн бөгөөд үргүй чөлөөг хүсэх биш, харин, жинхэнэ эрх чөлөөг хүссэн зүйлийг ...өргөнөөр харуулсан зохиолыг орчуулах нь чухал гэж сургамжилсан юм гэх мэт.*

д) Шүлгийн мөрүүдийг орхисон буюу үргэлжилсэн зохиолын том бүлэг, их хэсгийг орхисныг үзүүлэх гэвэл цуваа цэгийн оронд мөрлөсөн цэгийг тавина. *Жишээлбэл: Тэмүжин, Хасар хоёр гэрт орж ирэхэд Үжин эх хоёр хөвүүнийхээ царайг хармагц даруй*

*учрыг мэдэж өгүүлрүүн:*

*“Ханиа барагсад*
*Ижлээ идэгсэд*
*..........................*
*Сүүдрээс өөр нөхөргүй*
*Сүүлнээс өөр ташуургүй байхад*

*Тайчууд нарын хөнөөлийг хүлээж, өшөөгөө хэн яаж авах вэ? гэж байхад та нар юунд ийм хэрэг хийв” гэж эртний үгийг эш татаж, өвгөдийн үгийг үндэс болгож хөвүүдээ ихэд буруушаан зэмлэв.*

**§ 54**. Тодорхойлох цэг (:):

а) Аливаа хүний хэлсэн үг, бодсон санаа зэргийг бичихдээ уг өгүүлэгч, бодогч эзний дараа тодорхойлох цэгийг тавиад хөндлөнгийн үгийг хашилтад бичнэ. *Жишээлбэл: Багш: “Хичээлээ эхлье” гэж сурагчдад хэлэв.*

Тодорхойлох цэгийн дараа хашилтын оронд богино зураасыг хэрэглэж болно. Ингэвэл гол төлөв догол мөрөөс эхэлж бичнэ. Жишээлбэл: Багш:

*- Хичээлээ эхлье гэж сурагчдад хэлэв.*

б) Тоочин хэлэх зүйлийн өмнө хамтатгасан буюу угтсан утгатай (жишээ нь, жишээлбэл, тухайлбал, үлгэрлэвэл, нэрлэвэл зэрэг) үг байвал тодорхойлох цэг тавина. Жишээлбэл: Шууд тусагдахуун авч чадах бүх үйл үгийг тусах үйл үг гэнэ. Жишээлбэл: Би бичиг уншив. Бид таны морийг авчрав гэх мэт. Шууд тусагдахуун авч үл чадах үйл үгийг эс тусах үйл үг гэнэ. *Жишээлбэл: Бид мориор ирэв. Ард түмэн жаргав гэх мэт.*

в) *Онооны харьцаа болон цагийг илэрхийлэхэд тодорхойлох цэгийг хэрэглэнэ.* Жишээлбэл: 0:3, 18:45:03 гэх мэт.

**§ 55**. Таслал (,):

а) Өгүүлбэр зэрэгцсэн гишүүн, холбоо үг, хоршоо үгээр бүтсэн байвал хооронд нь таслал тавина. *Жишээлбэл: Талд олон хонь, цөөн адуу, хэдэн үхэр бэлчиж байна. Хойд авдрыг нээвэл: Хуйгаар торго, хунзаар цай, хулсан лимбэ, хуур ятга, бийр янтай, бичиг данс, шагай шатар, хашлага сум, эрийн зодог, эвийн цавуу, хурдан морины хусуур, хур сүүлийн боолт хүртэл цөм бүрэн, түүнийг мялаая гэх мэт.*

Хэрэв зэрэгцсэн зарим гишүүд нь нэг үгээр ба хэд хэдэн үгээр холилдон бүтсэн бол нэг үгээр бүтсэн зэрэгцсэн гишүүнийг таслалгүй бичиж болно.

б) Таслалыг урт өгүүлбэрийг хэсэглэн унших тул хэрэглэх ба бас нөхцөл үйл өгүүлэхүүн нь өмнөх хойдох аль үгэнд холбогдож байгааг харуулахын тул тавина. *Жишээлбэл: Дарга ирж, байгаа хүмүүсийг хуралдуулав. Дарга - ирж байгаа хүмүүсийг хуралдуулав. Арслан - Туулын хөвөөнд очоод, усанд орж байгаа Дуламтай дайралдав. Арслан - Туулын хөвөөнд очоод усанд орж байгаа Дуламтай дайралдав гэх мэт.*

в) Өгүүлбэрийн зарим гишүүн нь дараагийн үгэнд шууд холбогдохгүй

нэг юм уу хэдэн үгийг алгасаж өөр үгэнд холбогдох бол таслал тавина. *Жишээлбэл: Өчигдөр, таны авчирсан номыг уншив. Өчигдөр таны авчирсан номыг уншив. Модчин - Хэнтийн салбар уулнаас мод огтлох, цахилгаан хөрөөгөөр банз зүсэх, сүүний заводод хэрэглэх торх хийх зэрэг ажлыг хийж байна. Үүнд огтлох, зүсэх, хийх зэрэг үг нь ажлыг гэдэг үгийн тодотгол бөгөөд таслалгүй бол огтлох нь цахилгааны тодотгол, зүсэх нь сүүний тодотгол шиг болно.*

г) Нийлмэл өгүүлбэрийн өгүүлэхүүн нь цагт нэр (үйлт нэр) буюу нэр үгийн аймгийн үг байвал дараах үгийн тодотгол мэт болох учир таслал тавина. *Жишээлбэл: Нэгдлийн хонийг би өчигдөр хариулсан, аав өнөөдөр хариулаад сая ирсэн, ижаргааш хариулна гэх мэт.*

д) Өгүүлбэрийн төгс өгүүлэхүүний дараа гишүүн өгүүлбэр орвол хооронд нь таслал тавина. *Жишээлбэл: Би авлаа шүү, энэ номыг чинь гэх мэт.*

е) Хандсан үг, оруулсан үг, аялга үгийг өгүүлбэрийн эхэнд бичвэл ард нь, дунд бичвэл хоёр талд нь, эцэст нь бичвэл өмнө нь таслал тавина. *Жишээлбэл: Хөгшин ижий нь, бусдаас сонсоход, охиноо мөрөөдсөөр өвчтэй болох шахаж гэнэ. Охин нь, сээтгэнүүр гайхал, эхдээ нэг ч захидал бичээгүй хоёр жил боллоо. Би ногоотой хоолонд махнаас илүү дуртай, үнэнээ хэлэхэд гэх мэт.*

**§ 56**. Цэгтэй таслал (;):

а) Олон зэрэгцсэн гишүүнийг утгаар нь ялгахын тул цэгтэй таслал хэрэглэнэ. *Жишээлбэл: Ертөнц гэх ойлголтод: газар дээрх уул ус, шороо чулуу; хүн амьтан, мод ургамал, ан гөрөөс цөм орно.*

б) Хэлбэрийн хувьд биеэ даасан өгүүлбэрүүд утгын хувьд нягт холбоотой байвал хооронд нь цэгтэй таслал тавина. *Жишээлбэл: Манай аргал бороонд их норжээ; нар гараасай; аргал хатах юм сан.*

**§ 57**. Хашилт (“ ”):

а) Шууд хэлсэн хөндлөнгийн үг, өгүүлбэрийг хашилтад хийнэ. Жишээлбэл: Хасар харван байлдаж Хачиун, Тэмүгэ, Тэмүлүн гурвыг уулын завд нууж байхад тайчууд бархиран өгүүлрүүн: “Тэмүжин ахаа гаргаж өг. Бусад чинь хэрэггүй” гэхийг сонсоод Тэмүжинийг сэм оргуулан ойд дутаалгав.

б) Аливаа үгийг ерийн утгаар биш, онцлон заасан буюу егөөдсөн утгаар хэрэглэвэл хашилтад хийнэ. Жишээлбэл: Мөн ч “гавшгай” ажилладаг хүн байна даа гэх мэт. Үүнд *“гавшгай”* гэсэн нь чухамдаа гавшгай биш гэсэн санааг илтгэжээ.

в) Ном зохиол, сонин сэтгүүл, онгоц хөлөг, үйлдвэр нэгдэл, албан байгууллага зэргийн болзож оноосон нэрийг их төлөв хашилтад хийнэ. *Жишээлбэл: “Эрдэнэт” үйлдвэр гэх мэт.*

Тэмдэглэх нь:

1. Дээр дурдсан зүйлийн ерийн нэрийг хашилтгүй бичнэ.
2. Зохиолын зүүлт ба номын бүртгэлд зохиолын нэрийг зохиогчийн

нэрийн хойно хашилтгүй бичнэ.

3. Олонд алдаршсан зарим ном сонин зэргийн оноосон нэрийг заримдаа хашилтгүй бичнэ. Жишээлбэл: Монголын Нууц Товчоо, Гэсэрийн тууж гэх мэт.

**§ 58**. Нуман хаалт ( ):, дөрвөлжин хаалт [ ]:, ташуу зураас /:

а) Өгүүлбэрийн дотор тайлбар, тодорхойлолт, нэмэлт ажиглалт зэрэг үг өгүүлбэрийг нуман хаалт дотор бичнэ. Жишээлбэл: Нийгмийн шинжлэх ухаан нь (түүх, соёл судлал, уран зохиол судлал, хэл шинжлэл зэрэг) бие хүнийг зөв төлөвшихөд тусална. Тэр ч атугай “Монголын нууц товчоо”-ы зохиогч(ид)ийн хийсэн тайлбараас урагш алхсангүй гэх мэт.

б) Тоо болон үсэг зэргээр дэс дугаар илэрхийлэхдээ нуман хаалтыг дараах байдлаар хэрэглэнэ. *Жишээлбэл: 1)..., 2)..., 3)..., а)..., б)..., в)...., (1)..., (2)..., (3)..., (а)..., (б)..., (в)... гэх мэт.*

в) Нуман хаалтыг өмнөх үгийн тайлбар болгож хэрэглэдэг бол дөрвөлжин хаалтыг нэмэлт оруулга үгэнд хэрэглэнэ. Жишээлбэл: Гадаад хэлийг гэнэт дайрч [хэдхэн хоногийн дотор] сурахад хэцүү, харин, тогтмол чармайвал сурахад хялбар гэх мэт.

*г) Ташуу зураасыг юмыг эсрэгцүүлэх болон аль нэг нь байж болно гэсэн санааг илэрхийлэхэд ба, юм уу гэсэн утгаар хэрэглэнэ.* Жишээлбэл: ахуй/ ухамсар*; 1224/ 25 оны үед гэх мэт.*

*д) Юмны хэмжээ болон тооны харьцааг илэрхийлэхэд ташуу зураас хэрэглэнэ.* Жишээлбэл: Хэлний авиа нь болд төмрөөр 5000 м/сек хурдтай дамждаг.

**§ 59**. Богино зураас (-):

а) Үгийг үеэр тасалж нөгөө мөрт шилжүүлэхэд дунд нь богино зураасыг хэрэглэнэ. *Жишээлбэл: на-мар, хө-дөл-мөр гэх мэт.*

б) Олон хэрэглэдэг зарим үгийг эх адгийн үсгээр нь хураахад богино зураас тавина. *Жишээлбэл: Доктор (д-р), нөхөр (н-р), аравдугаар (10-р) гэх мэт.*

*в) Товчилсон үгэнд нөхцөл залгахдаа богино зураас тавьж ард нь нөхцөлийн үндсэн хэлбэрийг бичнэ.* Жишээлбэл: МУИС-ийн багш, оюутнууд ШУА-ийн Хэл зохиолын хүрээлэнд зочлов.

**§ 60**. Урт зураас (–):

а) Өгүүлэгдэхүүний илтгэцийн үүргээр хэрэглэнэ. *Жишээлбэл: Багш Дорж - Дулам Зоригт нарт шинэ дуу заав. Говийн тэмээ адуу хонь ямаа - сарлагийг хараад үргэдэг юм гэх мэт.*

б) Өгүүлэгдэхүүн гишүүн өгүүлбэр илтгэцгүй байвал урт зураас тавина. *Жишээлбэл: Зуны ид халуун цаг - долдугаар сар гарлаа гэх мэт.*

в) Нийлмэл өгүүлбэрийн нэг нь нөгөөгийн шалтгаан үр дагавар нэмэлт дүгнэлт чанартай бол хооронд нь урт зураасыг тавьж болно. *Жишээлбэл: Уулыг өндөр гэж бүү ай - давъя гэвэл давна. Усыг гүн гэж бүү ай - гаталъя гэвэл гатална гэх мэт.*

г) Цаг, зай, тооны хязгаарыг нэрлэсэн хоёр үгийн хооронд урт

зураас тавина. *Жишээлбэл: XV-XX зууны үе (15-аас 20-р зууны үе), Улаанбаатар - Москва хүрэх зам (Улаанбаатараас Москва хүрэх зам) 10 - 20 төгрөг (арав хорин төгрөг) гэх мэт.*

**§ 62**. Таслалтай зураас (, –):

Өгүүлэгдэхүүний илтгэгчийг ялгах үүрэгтэй байна. *Жишээлбэл: Зараа сохор номин зэрэг шавж идэгчид; хэрэм минж туулай хулгана зэрэг мэрэгчид; чоно баавгай бар суусар зэрэг араатан; үхэр хонь ямаа буга гахай зэрэг ац туурайтан, - цөм сүүн тэжээлт амьтан болно.*

**§ 63**. Зүйлийн тэмдэг (§):

Тухайн тэмдгийг хууль, дүрэм, заавар, ном зохиолд “зүйл” гэсэн утгаар хэрэглэнэ. *Жишээлбэл: “Монголын нууц товчоо”-ы 282-т уг зохиолыг хэдийд, хаана бичсэн тухайг өгүүлжээ.*

**§ 64**. Дэс дугаар (№):

Аливаа тоочсон зүйлийн дараалллыг тоогоор юм уу цагаан толгойн үсгээр дугаарлаж бичнэ. Ром тоог зөвхөн дэс дараалал заахад хэрэглэх бөгөөд цэггүй бичнэ. *Жишээлбэл: XX зуун, МНТ-ны V бүлэг гэх мэт.*

Дугаар гэсэн үгийн оронд номерын тэмдэг №-ийг хэрэглэж болно. *Жишээлбэл: Энэ хүний паспорт болбол 1983 онд олгосон № 272505 гэсэн номертой гэх мэт.*

# Т



**та** ●●● [тө.ү] хоёрдугаар биеийн ганц тоот төлөөний үгийн хүндэтгэлийн хэлбэр
**таа** I.12.1 ●○○ [ж.н] дур сонирхол; тав тух, эрх тав
**таа** I.12.1 ●●○ [ж.н] шагайн морин тал
**таа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] таавarлан олох, таамаглах
**таавар** ●○○ [тэ.н] дураар, тав тухтайгаар
**таавар** I.21.1 ●●● [ж.н] таамаг, сэжиг; ардын аман зохиолын нэг төрөл
**таавapла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] таамаглах, бараглан төсөөлөх
**таадай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] таадгар болох
**таадалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] таадгар юмны байн байн хөдлөх
**таадас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**таадга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**таадгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] таадгар юмны хөдлөх
**таадгар** ●●○ [тэ.н] богино, тагдгар
**таадгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] таадгар болох
**таадгардуу** ●○○ [тэ.н] таадгар байрын
**тааз** I.9.1 ●●● [ж.н] байшингийн адар
**таазал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] тааз хийх
**таал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] үзэж болгоохын хүндэтгэл
**таал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ойшоох, сэтгэлд нийцэх, үнсэж ~
**таалал** I.17.1 ●●○ [ж.н] таалах үйлийн нэр
**тааламж** I.4.1 ●●○ [ж.н] таалах хэр хэмжээ
**тааламжил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] тааламж үзүүлэх
**таалцаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] таалцах үйлийн нэр, оньсого ~
**таамаг** I.22.1 ●●● [ж.н] таавар тойм, сэжиг ~
**таамагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] таамаг төрөх, магадлан төсөөлөх
**таамаглал** I.1.1 ●●● [ж.н] магадлан багцаалсан төсөөлөл, ~ дэвшүүлэх
**таамнал** I.1.1 ●○○ [ж.н] таамнах үйлийн нэр
**таана** I.18.1 ●●○ (урга.) [ж.н] олон наст ургамал
**таар** I.5.1 ●●○ [ж.н] ноос олсоор бүдүүн нэхсэн эд, ~ шуудай
**таар** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] говьд ургадаг нэг зүйл өвс
**таар** I.5.1 ●○○ [ж.н] морь, малын мундаа, нуруу шархлан хуурсан газар
**таар-** II.5.1 ●●● [үй.ү] нийлэх, нийцэх, тохирох
**таарамж** I.4.1 ●●○ [ж.н] нийлэмж, тохиромж
**таарга** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хорон хамхаг: нэг зүйл хамхуул
**таарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] таар шуудайгаар бүрэх; таaранд хийх
**таарлаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бут мод
**таaрyy** ●●● [тэ.н] барагтайхан, муухан
**таaрyy** ●○○ [тэ.н] тэнцүү, тохирсон
**таарц** I.3.1 ●○○ [ж.н] таарах хэмжээ
**таарцаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] илэг буюу өрмөгөөр хийсэн бяцхан сав
**таарцагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] таарцагт агуулах
**тааталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] таатга таатга хийх
**таатгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] таатгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**таахай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] таахгар болох
**таахай** I.15.1 ●○○ [ж.н] мал адгуусны тавгийн дээд залгаа яс
**таахайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тэмээ зэрэг амьтныг таахайгаар нь нугалан хэвтүүлэх
**таахалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] таахгар юмны хөдлөх
**таахас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**таахга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ алхах
**таахгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] таахгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**таахгар** ●○○ [тэ.н] тагдгар, богино
**таахгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] таахгар болох
**таахгардуу** ●○○ [тэ.н] таахгар байрын
**тааң-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] тэнцэх, таарах, тохирох
**таацал** I.17.1 ●○○ [ж.н] зохимж, таарамжтай
**таашаа-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] таатай хэмээн болгоох, олноороо ~
**таашаал** I.1.1 ●●○ [ж.н] таашаах үйлийн нэр, болгоол ~, ~ хүлээх
**таашаангүй** ●○○ [тэ.н] таашаасан байдалтай
**тав** ●●● [то.н] тооны нэр
**тав** I.1.1 ●●● [ж.н] яр шархны дээрх хатсан хэсэг, ~ тогтох
**тав** I.1.1 ●●○ [ж.н] хадаасны ~, гадсанд ~ гаргах
**тав** I.1.1 ●●○ [ж.н] гэзэг тавьж ургуулахаар үлдээсэн дүгрэг үс, ~ тавих
**тав** I.1.1 ●●○ [ж.н] дур бах, ~ нь ханах
**тав** I.1.1 ●●○ [ж.н] тохь тух, ~ алдах
**тав** I.1.1 ●○○ [ж.н] илдний толь
**тав** ●○○ [а.д.ү] ~ яв хийх, гэх
**тав** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: таг яг хийх чимээ
**таваар** I.5.1 ●●● [ж.н] бараа ~
**таваг** I.22.1 ●●● [ж.н] аяга ~, ~ засах, жинлүүрийн ~
**таваг** I.22.1 ●●● [ж.н] тавхай, хөлийн ~; тэмээний тавхай, цоорох өвчин
**тавагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тавхайнаас нь татах
**тавагла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] тавагт хийх, мах ~
**тавагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ажилд ул суурьтай хандах
**тавагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хөлөөс бэхлэн уях; тавагтсан тэмээний тавхайг ширээр уллах
**таваглаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] тэмээг сөгдүүлж сургахад хэрэглэдэг дээс
**таваглаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] таваглах үйлийн нэр

**таваглан** I.16.1 ●○○ [ж.н] тэмээ таваглах хялгасан дээс
**тавагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тэмээнд таваг өвчин тусах, тавхайтах
**тавагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тэмээний ~
**тавалгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог бут мод, тавалж
**тавалжин** I.20.1 ●○○ [ж.н] таван өнцөг бүхий дүрс
**таван** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл эмийн ургамал
**тавар** I.21.1 ●○○ [ж.н] тулгын индэр
**тавар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] тэмээ урд хөлөө дэвсэлхийлэн цогих маягтай явах
**тавар** ●○○ [д.д.ү] авар ~ харайлгах, армаг тармаг
**таварга-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хурдлан явах
**таварга** I.18.1 ●●○ [ж.н] тэмээ урд хөлөөрөө дэвслэн дарах мэт явах байдал
**таварга-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хол хол шидэж оёх
**таварц-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] таварцаглах
**таварцагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тавран бүдэрч унах дөхөх
**тавгүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] тавгүй болох
**тавгүйдэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] тавгүйдэх байдал
**тавгүйр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] тав тухгүй болох
**тавгүйрх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] тавгүй байдалд аягүйцэх
**тавгүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] тав тух нь алдагдах
**тавгүйтэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] тавгүйтэх үйлийн нэр
**тавгүйц-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] тавгүйрхэх, аягүйцэх
**тавдай** I.15.1 ●○○ [ж.н] санчрын дагуул
**тавдан** I.16.1 ●○○ [ж.н] нимгэн хайрцаг, авдар
**тавиа** I.12.1 ●○○ [ж.н] тавих үйлийн нэр, бариа ~; юмыг барих тавих үйлдэл
**тавиг** I.6.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] тайх тахихад өргөх юм, тахил ~
**тавигла-** II.10.1 ●○○ (шаш.) [үй.ү] тахил тавиг өргөх, тахих, тайх
**тавигч** I.4.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] онгод шүтээний өмнө тахил тавиг тавьдаг хүн
**тавил** I.1.1 ●○○ [ж.н] барил ~; шатрын өрөг
**тавил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] газар газар тавих, энд тэндгүй тавих
**тавилан** I.16.1 ●○○ [ж.н] гол, мөрний гарам, гарц газар
**тавилан** I.16.1 ●●● [ж.н] хувь заяа, учрал төөрөг
**тавилга** I.18.1 ●●● [ж.н] ахуйн эд хэрэглэл, албан тасалгааны ~
**тавилгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цанхуйн язгуурын үзэмжийн цэцэг, жарав
**тавилт** I.3.4 ●●○ [ж.н] тавих үйлийн үр дүнг заасан нэр, тавих байдал
**тавир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] тайван таатай болох, бие ~
**тавиу** ●●● [тэ.н] уудам уужуу, тайван тогтуун, өнтэй сайхан
**тавиуд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тавиу болох
**тавиун** ●○○ [тэ.н] тавиу, сэтгэл ~, ~ газар
**тавиур** I.5.1 ●●● [ж.н] тавьж тогтоох хэрэглэл, ханын ~, номын ~
**тавла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тав гаргах, хадаас ~
**тавла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тав таваар багц баг болох
**тавла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тайван тохитой байх, тухалж ~
**тавла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] бусдыг бах тавaa болгох
**тавлаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] тав болгож тогтоосон хэсэг
**тавлаг** ●●● [тэ.н] таатай сайхан
**тавлага** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] туулайн тагнай
**тавлангуй** ●●○ [тэ.н] тавлаж тохуурхсан байдалтай
**тавнан** I.16.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] хаад ноёдын хүргэн
**тавраа** I.12.1 ●●○ [ж.н] тэмээн ~
**тавсаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] хавтгайвтар бага авдар
**тавсагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тавсаг авдарт юм агуулах
**тавсай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] тавсгар болох
**тавсалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тавсгар юмны байн байн хөдлөх
**тавсгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тавсгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тавсгар** ●○○ [тэ.н] дээд тал нь хавтгайдуу
**тавсгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тавсгар болох
**тавсгардуу** ●○○ [тэ.н] тавсгар байрын
**тавталь** I.23.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ургамал мэтийн бяцхан жижиг түрүү
**тавтан** I.16.1 ●○○ [ж.н] тавсаг авдар
**тавтир** I.5.1 ●○○ [ж.н] тогтвор, байр суурь
**тавтир** I.5.1 ●○○ [ж.н] дээлийн ташааны хормойн үзүүр хэсэг
**тавтиргүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] хүн, амьтны овилгогүй зан, байдал гаргах
**тавтирс** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] самж мэт нэг зүйл амьтан
**тавхай** I.15.1 ●●○ [ж.н] хөлийн шагайнаас дооших хэсэг; тэмээний ул ханзрах өвчин
**тавхайвч** I.32.1 ●○○ [ж.н] гараар урласан улавч; тэмээний тавхайг хамгаалах зүйл
**тавхайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тавхайнаас шүүрэх, татах
**тавхайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тэмээний тавхайн шилбийг туших; тэмээний тавхай хагарах
**тавхайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тэмээ тавхай өвчин тусах
**тавхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тавхгар юмны байн байн хөдлөх
**тавхгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тавхгар юмны байн байн хөдлөх
**тавхгар** ●○○ [тэ.н] этгээд хавтгай бөгөөд зузаан, хөрсний давхралдан тогтсон нь
**тавхгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тавхгар болох
**тавхгардуу** ●○○ [тэ.н] тавхгар байрын

Т

**тавцагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] байшин барилгын суурийг газраас дээш өндөрлөн тавих
**тавцан** I.16.1 ●●● [ж.н] индэр ~, тайз ~
**тавч-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] тэмээ харайлган тэших
**тавчаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] тэмээний тэших явдал
**тавчид-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] нум сум харвах үед сум тээглэх, торох, ороочолдох
**тавш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] мөрөн дээр зөөлөн алгадах
**тавь** ●●● [то.н] таван арвын нийлбэр
**тавь-** II.13.1 ●●● [үй.ү] сул ~ , зам ~, асуулт ~
**тавьц** I.3.1 ●○○ [ж.н] тавьсан юм
**тавьш** I.4.1 ●○○ [ж.н] зочдод тавих юм буюу тахил тавигийн зүйл; пял таваг
**таг** I.6.1 ●●● [ж.н] уулын тэгш хавтгайвтар орой
**таг** I.6.1 ●●● [ж.н] хавхаг, тогооны ~
**таг** I.6.1 ●○○ [ж.н] илжигний модон хударга
**таг** ●○○ [то.н] арвын есөн зэрэгт тоо, арван дүнчүүр
**таг** ●●○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**тагалцаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] нарийн шилбэний доорх хэсэг
**тагар** I.5.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сарны зурхайн ёсны хорин найман одны хорин найм дахь од
**тагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ихэд ядрах
**тагдай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] тагдгар болох
**тагдалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тагдгар юмны байн байн хөдлөх
**тагдга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тагдгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тагдгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тагдгар** ●●○ [тэ.н] тагжгар, охор, оготор
**тагдгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тагдгар болох
**тагдгардуу** ●○○ [тэ.н] тагдгар байрын
**тагдуу** ●○○ [тэ.н] ядруу, зүдрүү
**тагжгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тагжгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тагжгар** ●●○ [тэ.н] оготор, богино, намхан, давжаа
**тагжгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тагжгар болох
**тагжий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] тагжгар болох,тагжгар харагдах
**тагжилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тагжгар юмны байн байн хөдлөх
**тагжир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] битүүрэх, бөглөрөх
**тагжирхай** ●○○ [тэ.н] нүх сүв битүүрсэн, бөглөрсөн байдалтай
**тагз** I.3.1 ●●○ [ж.н] намхан адартай амбаар
**тагла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] тагаар битүүлэх
**таглаа** I.12.1 ●●● [ж.н] таглаж битүүлэх хавхаг, бөглөө ~
**таглаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] таглах эд юм, таглаа
**таглагар** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны намхан бөгөөд бүдүүн; юмны хавтгар байдал
**таглар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] битүүрэх бөглөрөх, нүх ~
**таглархай** ●○○ [тэ.н] тагларч битүүрсэн
**тагли** I.8.1 ●○○ [ж.н] хадаас зэрэгт тав гаргах хэрэгсэл
**таглиг** I.6.1 ●○○ [ж.н] тагийн ургамал тарьж ургуулсан чулуун овоо, талбай
**таглуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] таглах хэрэглүүр, таглаа
**тагна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] чагнан турших; нууцаар сурвалжлах
**тагнагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] тагнах хүн
**тагнай** I.15.1 ●●● [ж.н] хэл ~
**тагнай** I.15.1 ●○○ [ж.н] адууны тагнай зузаарах өвчин
**тагнай** I.15.1 ●○○ [ж.н] залгаасны догол хэрчлээ
**тагнай** I.15.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл үелсэн иржгэр хээ
**тагнайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] уурга ~: уургаы залгааст хэрчлээс гаргах
**тагнайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тагнай хээ гаргаж урлах
**тагнайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] адуунд тагнай өвчин тусах; тагнай мэт иржгэртэй болох
**тагнайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тагнай өвчин тусах
**тагнайш-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] авиа хэл, хатуу тагнайд ойртож, зөөлрөн дуудагдах
**тагнайшил** I.17.1 ●○○ [ж.н] гийгүүлэгчийн ~
**тагнал** I.1.1 ●○○ [ж.н] тагнах үйлийн нэр, ~ туршил
**тагнуул** I.1.1 ●●● [ж.н] туршуул, ~ тавих
**тагнуулд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тагнуул хийх
**тагнуулч** I.4.1 ●●○ [ж.н] тагнуул хийдэг хүн
**тагнуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тариалангийн газрыг хагалах, тэгшлэх багаж
**тагт** I.9.1 ●●● [ж.н] байшингийн ~
**тагтаа** I.12.1 ●●● (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**тагтал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] байшинд тагт хийх
**тагташ-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] дүүрч тагларах
**тагтгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл өндөр мод
**тагтшаач** ●○○ [тэ.н] их иддэг хүнийг муушаасан үг
**тагш** I.11.1 ●●● [ж.н] багавтар модон аяга
**тагш** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хөх цэцэгтэй, эхүүн үнэртэй ургамал
**тагш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] өвчний улмаас цээж хөндүүрлэх
**тагш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] бүргэдийн дуугарах
**тагшаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хээрийн цайллага
**тагшил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] тагш аяганд хийх
**тагшуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] халдварт томуу өвчин
**тагшуурт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тагшуур өвчин олох
**таж** ●○○ [тэ.н] ~ торго
**тажгар** ●●○ [тэ.н] тачир, намхан, нимгэн
**тажгардуу** ●○○ [тэ.н] тажгар байрын
**тажиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тажигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тажиг тажиг хийн дуугарах
**тажирхай** ●○○ [тэ.н] тажгар
**тай** I.15.1 ●○○ [ж.н] тайз, яндар
**тай** I.15.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] морин өртөөний буудаллах газар

**тай** I.15.1 ●○○ [ж.н] ~ тагт, харуул манаа байрлах өндөрлөг газар буюу цамхаг
**тайв** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл далайн загас
**тайван** ●●● [тэ.н] ~ амгалан
**тайванга** I.18.1 ●○○ [ж.н] хөвөнтэй охор дээл
**тайвар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] тайвшрах, тавирах
**тайвга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тайвгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тайвга тайвга алхлах
**тайвгар** ●○○ [тэ.н] өсгий хавирч, өлмий тэрийсэн байдал
**тайвгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тайвгар болох
**тайвгардуу** ●○○ [тэ.н] тайвгар байрын
**тайвуу** ●●○ [тэ.н] санаа амар, сэтгэл тавиу
**тайвуун** ●●○ [тэ.н] тайвуу
**тайвшир-** II.12.1 ●●● [үй.ү] тайван болох
**тайвшрангуй** ●●○ [тэ.н] тайвширсан янзтай
**тайга** I.18.1 ●●● [ж.н] ой бүрхсэн аглаг уул, балар ой
**тайга** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тачир үстэй, нарийн биетэй анч нохой
**тайгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тайган болгох
**тайгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ой тайгаар гэрээлэх
**тайгам** I.1.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] олон хошуу нутгийн хилийг харгалзагч харуул
**тайган** I.2.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] хааны өргөөнд зарагдах агтлуулсан эр хүн
**тайдалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тайдгар юмны байн байн хөдлөх
**тайдгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тайдгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тайдгар** ●○○ [тэ.н] өвдгөөрөө дотогш муруй
**тайж** I.4.1 ●●○ [ж.н] алтан ургийн үе удмынхны цол
**тайз** I.9.1 ●●● [ж.н] жүжиг ший тоглох, хурал зөвлөгөөн зохиоход зориулсан тавцан
**тайз** I.3.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] хаан ширээг залгамжлан суух хөвгүүн
**тайз** I.3.1 ●○○ [ж.н] алтан гадас одыг тойрох тэргүүн од
**тайл-** II.4.1 ●●● [үй.ү] утгыг ~; хувцас ~; зангилаа ~
**тайлаг** I.22.1 ●●● (амь.) [ж.н] гурваас таван нас хүртэлх эр тэмээ
**тайлагдал** I.17.1 ●○○ [ж.н] тайлагдах үйлийн нэр
**тайлагна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тайлан тавих
**тайлал** I.17.1 ●●○ [ж.н] зохиолын ~
**тайлалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] тайлах байдал, тайлахуй
**тайламж** I.4.1 ●○○ [ж.н] нэгэн зүйлийн тоглолцоотой тайлбар
**тайлан** I.16.1 ●●● [ж.н] данс ~, бүртгэл ~
**тайлбар** I.5.1 ●●● [ж.н] утга агуулга, учир шалтгааныг тайлж хэлсэн, бичсэн зүйл; мэдээллийн хэрэгслийн чухал үйл явдал, баримтыг тайлбарладаг төрөл; шалтаг
**тайлбарла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] юмны утга учрыг тодорхой болгох
**тайлбарлагч** I.4.1 ●●● [ж.н] тайлбарлан тодотгогч
**тайлбарлалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] тайлбарлах байдал
**тайлбарч** I.4.1 ●●● [ж.н] тоймч, тайлбарлагч
**тайлга** I.18.1 ●●● [ж.н] онгон шүтээн, уул усны тахилга ~; нас нөгчигсдийн хойлго
**тайлгач** I.4.1 ●○○ [ж.н] тайлга, тахил үйлдэх хүн
**тайлгир** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] үнэгтэй төстэй нэг зүйл амьтан
**тайллага** I.18.1 ●○○ [ж.н] төрөл аймгаар ангилж, ялган тэмдэглэсэн бичиг тайлбар
**тайр** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал, зээрийн толгой
**тайр** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эр буга, дайр
**тайр-** II.5.1 ●●● [үй.ү] урт өндрөөс нь хасаж хяргах, гэзэг ~, үзүүр ~
**тайраг** ●○○ [тэ.н] хөл урт, гадагш муруй байдал
**тайрагц-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тайраг хөлтэй хүн амьтны явах
**тайралз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тайргар юмны байн байн хөдлөх
**тайралт** I.3.1 ●●● [ж.н] тайрах үйлийн үр дүнг заасан нэр, тайрсан байдал, янз маяг, үсний ~
**тайран** ●○○ [тэ.н] тайраг, тайргар
**тайранхай** I.15.1 ●○○ [ж.н] тайрагдсан юм
**тайранхай** ●○○ [тэ.н] тайрч авсан нь
**тайрга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: урт том хөл мэт юм алсуур, эв хавгүй хөдлөх
**тайргана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тайргар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тайрдас** I.26.1 ●●● [ж.н] тайрч орхисон хэсэг, модны ~
**тайрмал** ●●● [тэ.н] тайрсан, ~ үс
**тайталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] майжганах, хазганах
**тайтгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тайтгар хүн амьтны алхах
**тайтгар-** II.5.1 ●●● [үй.ү] дотор уужрах
**тайтгар** ●○○ [тэ.н] жижиг давжаа, хөлийн тойг дотогш муруй байдал, майга
**тайтгарал** I.17.1 ●●○ [ж.н] тайтгарахуй
**тайч-** II.8.1 ●●● [үй.ү] хувцсаа тайлах
**тайчууд** I.3.1 ●○○ [ж.н] Монголын уугуул аймгийн нэг
**тал** I.1.1 ●●● [ж.н] уудам тэгш газар, ~ нутаг, хээр ~
**тал** I.1.1 ●●● [ж.н] ~ хагас; нэг ~; нөгөө ~
**тал** I.1.1 ●●○ [ж.н] танил ~, ~ засах, ~ харах
**тал** I.1.1 ●●○ [ж.н] гадна ~, дотно ~, өнгөн ~
**тал** ●○○ [а.д.ү] ~ тул хийх, гэх
**тал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] бусдын юмыг сүйтгэх, дээрэмдэх; алах ~
**талаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] талах үйлийн нэр, алаан ~
**талаарх** ●●○ (баймж.) [тэ.н] тухайт, энэ ~ ; талаар буй, зүүн ~
**талархаа-** II.7.1 ●●● [үй.ү] талархлаа илэрхийлэх, тал өгөх; талсах

Т

**талархаг** ●●○ [тэ.н] тал газар ихтэй
**талархагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] талархал илэрхийлэгч
**талархал** I.17.1 ●●● [ж.н] ~ илэрхийлэх, ~ дэвшүүлэх
**талархуу** ●○○ [тэ.н] тал газрын шинж бүхий
**талбаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] гадар бүхий орны дэвсгэр
**талбай** I.15.1 ●●● [ж.н] талбар, наадмын ~, тариалангийн ~
**талбар** I.5.1 ●●○ [ж.н] тэмцээний ~, дайны ~
**талбир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] уужрах, тавирах
**талбиу** ●●○ [тэ.н] тавиу, өргөн уужим
**талбиун** ●●○ [тэ.н] сэтгэл төвшин, уужуу тайван
**талбиур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] тайвшрах, уужрах
**талий-** II.1.1 ●●● [үй.ү] алс хол одох, ~ жилийх; нас нөгчих
**талийгаач** I.4.1 ●●○ [ж.н] нас нөгчигч
**талийгч** I.4.1 ●●○ [ж.н] талийгаач; талийн одогч
**талимаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] харц усгал тогтуун
**талимаар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] нүдний харц усгал тогтуун болох
**талимаат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] талимаарах
**талираа** ●○○ [тэ.н] бие сэтгэл тэнүүн, талбиун
**талла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хагаслан хуваах
**таллага** I.18.1 ●○○ [ж.н] талах үйлийн нэр
**талс-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тал болон нэгдэх
**талсаг** ●●○ [тэ.н] талархаг зантай
**талсаж-** II.16.1 ●●○ [үй.ү] талстай болох
**талсжил** I.17.4 ●○○ [ж.н] талсжих үйлийн нэр
**талсжилт** I.3.1 ●●○ [ж.н] талсжих үйлийн үр дүнг заасан нэр, талсжих явц
**талслаг** ●●○ [тэ.н] талс бүхий
**талст** ●●○ [тэ.н] талстай, ~ чулуу
**талст-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] талстай болох
**талстаж-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] шингэн бодис болон хийн төлөвөөс талст болон хувирах
**талстлаг** ●●○ [тэ.н] талст арвинтай
**талтир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] тал тал хийн ярих
**талтираа** ●●○ [тэ.н] хэлээ хазаж ярьдаг
**талх** I.9.1 ●●● [ж.н] нунтаг, хэмхдэг, үйрмэг зүйл, ~ боов, хар ~;
**талхал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] нунтаглах
**талхал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] хөл үймээнээр нэрвэх
**талхи-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] талхиар арьс зэргийг элдэх
**талхи-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] байнга дандаа эдэлж зовоох, зарцалж дарлах
**талхи** I.13.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] нэг зүйл эрүү шүүлт
**талхи** I.13.1 ●●○ [ж.н] арьс элдэх багаж зэвсэг
**талхивч** I.32.1 ●○○ [ж.н] цай хөөрцөглөх зүйл, цайны ~
**талхивч** I.4.1 ●●○ [ж.н] арьс элдэх багаж
**талхигдал** I.17.1 ●○○ [ж.н] талхигдах үйлийн нэр
**талхид-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] талхин зовоох
**талхид-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] талхиар арьс зэргийг элдэх
**талхидал** I.17.1 ●○○ [ж.н] талхидах үйлийн нэр
**талхит** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] цацагт гургуул
**талхчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] талх баригч
**талц-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тал болох
**там** I.1.1 ●●● [ж.н] гурван муу заяаны нэг, халуун ~, хүйтэн ~
**там-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] зам мурийх, тойруугаар явах
**там-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] авын орхигдсон газрыг хумих
**там** ●○○ [а.д.ү] ~ тум сонсох, ~ тум ярих
**тамаа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] шаахайн ул мэт хэлбэртэй нэг зүйл загас
**тамга** I.25.1 ●●● [ж.н] ~ тэмдэг, ~ барих, ~ дарах
**тамгал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] тамга дарах, бичиг ~; тамга дарах, унага ~
**тамир** I.5.1 ●●● [ж.н] тэнхээ, хүч чадал
**тамиргүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] тамиргүй болох
**тамирд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хүч тэнхээ доройтох
**тамирдал** I.17.1 ●●○ [ж.н] хамаг тэнхээ алдрах эмгэг хам шинж
**тамирдангуй** ●●○ [тэ.н] ядрангуй, тэнхээ чадал доройхон
**тамирж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] тамир тэнхээ нэмэгдэх, сайжрах
**тамиржуун** ●●○ [тэ.н] тамирлаг
**тамирлаг** ●○○ [тэ.н] тамир тэнхээгээр дориун
**тамирчин** I.20.1 ●●● [ж.н] биеийн тамираар сургуулилагч
**тамла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] зовоож зүдээх, тарчлаах
**тамла-** II.10.1 ●○○ (шаш.) [үй.ү] бөө нарын онгод шүтээндээ залбирал үйлдэх
**тамлага** I.18.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] бөөгийн ~
**тамлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] ~ тарчилга
**тамлагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] тамлан зовоогч
**тамлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] тамлах үйлийн нэр
**тамс** I.9.1 ●○○ [ж.н] сийрсэн дэвсгэр мэтийн зах, өөшний оосор, цалмын дээс
**тамт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тамтаг болох
**тамтаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] он удаж элэгдээд зэмдэг оронцог болсон юм
**тамтагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тамтаг болгох
**тамтал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] тамтаг болгох, сүйтгэх, гачигдуулах
**тамтан** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] далбаа улаан нэг зүйл загас
**тамтар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] мал өвс ногоог айвуун тайвуун идэх, хивэх
**тамтар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] тамтаг болох, доройтож муудах
**тамтархай** ●○○ [тэ.н] урагдаж элэгдсэн байдал
**тамхи** I.13.1 ●●● [ж.н] хамрын ~, хар ~
**тамхил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] тамхи харилцан

солилцож татах
**тамхис-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] тамхи татахыг хүсэх
**тамхисаг** ●●○ [тэ.н] тамхилах хүсэлтэй
**тамхисуу** ●○○ [тэ.н] тамхи татах дуршилтай
**тамхичин** I.20.1 ●●● [ж.н] тамхинд орсон хүн
**тамшаа-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] үл ойшоох маягтай амтлах
**тамшаа-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] нумын чанарыг шалгаж өчүүхэн татаж тавих
**тамшаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] байн байн тамшаах
**тан** I.16.1 ●●● [ж.н] ургамлын зүйлийг нүдэж нунтагласан нэг зүйл эм
**тан** I.16.1 ●○○ [ж.н] голын ус нь татарч, элс чулуутай болсон газар
**тан** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тана** I.18.1 ●●● [ж.н] есөн эрдэнийн нэг
**тана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хасаж ~, төсөв ~, уртаас нь ~
**танаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] таналт, танаас
**танаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] нарийн судал ховил
**танаас** I.9.1 ●●○ [ж.н] хувцасны ~
**танаг** I.6.1 ●●○ [ж.н] тэнхэл тэнхээ, ~ тай байх
**танагай** I.15.1 ●○○ [ж.н] үхрийн хэрсэнгийн арьс, морины хамрыг сэтэлсэн тэмдэг
**танадас** I.26.1 ●●○ [ж.н] танаж авсан өөдөс
**танамал** ●●○ [тэ.н] танасан, хяргамал, тайрмал
**танар** I.5.1 ●○○ [ж.н] үнэр ~
**танга** I.18.1 ●○○ [ж.н] бурхны хөрөг зураг
**тангад** I.3.1 ●○○ [ж.н] төвөд төрөл хэлтэн
**тангаймал** ●○○ [тэ.н] тангайсан байдалтай
**тангалай** I.15.1 ●○○ [ж.н] тагнай
**тангалай** I.15.1 ●○○ [ж.н] эрхэлж аашлах зан
**тангалай** I.15.1 ●○○ [ж.н] майхны дөрвөн зовхис
**тангалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цээж түрэн бардамнах
**тангар-** II.5.1 ●●● [үй.ү] морь мал хойд хоёр хөлөөр зэрэг өшиглөх
**тангараа** I.12.1 ●●○ [ж.н] тангарах үйлийн нэр
**тангараг** I.22.1 ●●● [ж.н] андгай ~, ~ тавих
**тангарагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тангараг тавих
**тангарагтан** I.20.1 ●●● [ж.н] андгай өргөсөн
**тангач-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] байн байн тангарах
**танд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] туршин тагнах
**танд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тагнуураар тариалангийн газрыг засах
**танд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] завь, онгоц усны ёроолд тулж хайрдах
**тандалт** I.3.1 ●●● [ж.н] тандах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**тандгар** ●○○ [тэ.н] луглагар бүдүүн
**тандгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тандгар болох
**тандуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] тагнуур: газар хагалах, тэгшлэх багаж
**танзуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] чихэрт өнхрүүлсэн нэг зүйл боов
**танивар** I.21.1 ●●○ [ж.н] таних чадвар, хэмжээ
**танил** I.1.1 ●●● [ж.н] холбоо сүлбээ бүхий хүн, нөхөр, ~ тал, ~ хүн
**танилгүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] таних хүнгүйн учир ганцаардах, таних хүнгүйдэх
**танилцуулга** I.18.1 ●●● [ж.н] таниулан товчоолсон бичиг
**танимгай** ●●○ [тэ.н] танихдаа сайн, таньж байгаа янзтай
**танимгайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] танимгай байдал илрэх
**танимгайрх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] танимгай байдал гаргах
**танимхай** ●●○ [тэ.н] танихдаа сайн, таних ойтой
**танимхайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] хэзээний танил мэт зан гаргах
**танирла-** II.10.1 ●○○ (шаш.) [үй.ү] тахил тавигийн уурыг онгод нь таалан авах
**таниулга** I.18.1 ●●● [ж.н] яриа ~ , ухуулга ~
**танихгүйрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] танихгүй байдал гаргах
**танс** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өвөл ургадаг лийрийн төрлийн жимс
**тансаг** ●●● [тэ.н] ~ баян, ~ сайхан, ~ идээ, ~ эд, ~ өсөх
**тансагд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тансаг нь хэтрэх
**тансагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тансаг аашлах
**тансагт** ●○○ [тэ.н] од гаргийн учрал тохиол сайтар барилдсан
**тансар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] ханамжтай байх, баяр баясгалантай байх
**тансран** I.16.1 ●○○ [ж.н] өнгөн талдаа олон гүвгэр судалтай, зузаавтар хөвөн бараа
**тант-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] газар сийрүүлэх
**тантай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] тантгар болох
**тантан** I.16.1 ●●○ [ж.н] хог хаях сав
**тантгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тантгар зүйл хөдлөх
**тантгар** ●○○ [тэ.н] тэнтгэр, бүдүүн
**тануур** I.5.1 ●○○ [ж.н] танасан ором
**танхаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] уут, сав
**танхай** ●●○ [тэ.н] ёс бусаар аашлагч, ~ балмад, ~ явдал
**танхайдуу** ●○○ [тэ.н] танхай байрын
**танхайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] танхай байдал гаргах
**танхайрагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] танхай аашлагч
**танхайрал** I.17.1 ●●○ [ж.н] танхайрах үйлийн нэр
**танхи** ●●● [тэ.н] эрх дуураараа, танхил
**танхигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] эрхэлж элдэв ааш гаргах
**танхидуу** ●●○ [тэ.н] танхи байрын
**танхил** ●●● [тэ.н] эрх танхи, ~ өсөх
**танхил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] эрхлэх, танхил аашлах
**танхилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] эр, эмийн журмыг тэрслэх
**танхилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аятай ялгуун

Т

аашлах; танхил аашлах
**танхилзуур** ●●○ [тэ.н] эрх танхи аашлах зантай
**танхим** I.1.1 ●●● [ж.н] албан байр, тасалгаа, анги ~
**танш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] гайхахдаа хэл тагнайгаа дуугаргах
**таншлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] нууцаар байцаан туршихуй
**тань-** II.13.1 ●●● [үй.ү] мэдэх; үсэг ~, ялган ~, нөхрөө ~
**таньц** I.3.1 ●●○ [ж.н] таних чадвар
**тар** I.1.1 ●●● [ж.н] тэнхээ тамир, чадал; зан чанар, дүр төрх
**тар** ●●● [тэ.н] тарга хүч, ~ сайтай
**тар** I.1.1 ●●● [ж.н] хурдны морийг тарлахуй
**тар-** II.3.1 ●●● [үй.ү] цуглахын эсрэг утга
**тар** ●○○ [а.д.ү] ~ няр хийх, гэх
**тараагуур** I.5.1 ●●● [ж.н] ~ судас
**тараагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] түгээгч, тархаагч
**тараалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] тараах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**тараг** I.22.1 ●●● [ж.н] хөөрүүлсэн сүүг исгэж хийх нэг зүйл цагаан идээ
**таргла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хавар анхлан тараг бүрэх
**таргш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] тараг шинжтэй болох
**тарай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] дөрвөн мөчөө тэлж хэвтэх, тэрийх
**таралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] тарах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**тарам** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог ургамал, үхэр үүргэнэ
**тарамд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тармаг болох; сарних
**тарамдуу** ●○○ [тэ.н] таруу, тарамдсан
**тарамцаг** ●○○ [тэ.н] дэндүү тармаг болсон байдал
**таран** ●○○ [тэ.н] үрэн ~ хийх
**таранги** ●○○ [тэ.н] таруу, тархай байдалтай
**тарангидуу** ●○○ [тэ.н] таранги байрын
**тарангуй** ●○○ [тэ.н] тарсан байдалтай
**тарвага** I.25.1 ●●○ (амь.) [ж.н] мэрэгч амьтан, ~ зурам
**тарвагал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] тарвагачлах
**тарвагац-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] тарвага чоно болж наадах
**тарвагацаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] тарвагацах наадаан
**тарвагачил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] тарвага агнах
**тарвагачин** I.20.1 ●●● [ж.н] тарвага агнагч
**тарваж** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл бүргэд
**тарвай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] арвайх ~
**тарвалж** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл махчин шувуу
**тарвалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сарвалзан хөдлөх; эрхлэн аашлах
**тарвас** I.5.1 ●●● (урга.) [ж.н] гуагийн төрлийн нэг наст ургамал
**тарви-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] хацар нь унжийх
**тарга** I.18.1 ●●● [ж.н] ~ тэвээрэг
**таргад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] тарга нь хэтрэх
**таргал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] тарган болох, тарга тэвээрэг авах
**таргалалт** I.3.1 ●●● [ж.н] таргалах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**таргалж** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хөхөвтөр өнгөтэй нэг зүйл бялзуухай
**тарган** ●●● [тэ.н] хүн, амьтны мах, мариа зузаан, өөх их
**таргил** I.1.1 ●○○ [ж.н] усны гүехэн бөгөөд урсгал түргэн хэсэг; даргил
**тард** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: огцом тар хийх чимээ
**тард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] биеийн эсэргүүцэл сулрах
**тардай** ●○○ [тэ.н] сайн хэвээрээ, цариун, тэнхлүүн
**таржигна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хатуу юмны харшилдан дуугарах
**тарз** I.3.1 ●●○ [ж.н] малын хатсан муу арьс
**тариа** I.12.1 ●●● (урга.) [ж.н] амуу будаа
**тариа** I.12.1 ●●● [ж.н] зүү тариураар хийх эм, тарилга
**тариал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] тариа тарих
**тариалалт** I.3.1 ●●● [ж.н] тариалах үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц
**тариалан** I.16.1 ●●● [ж.н] газар ~
**тариаланч** I.4.1 ●●● [ж.н] газар тариалан эрхлэгч
**тариат** ●○○ [тэ.н] тариа бүхий
**тариачин** I.20.1 ●●○ [ж.н] тариалангийн ажил эрхлэгч
**тариг** I.6.1 ●○○ [ж.н] тарианы ~
**тариг** I.6.1 ●○○ [ж.н] төрөл садан, ураг ~
**таригч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тарих үйлийн эзэн
**тарилга** I.18.1 ●●● [ж.н] урьдчилан сэргийлэх ~
**тарилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] тарих үйлийн үр дүнг заасан нэр, байдал
**таримал** ●●○ [тэ.н] тарьж ургуулсан, ~ ногоо, ~ ургуулах
**тарималж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] тарималтай болох
**тариур** I.5.1 ●●● [ж.н] эм тариа хийхэд зориулагдсан тусгай зүү, эмнэлгийн багаж, хэрэгсэл
**тарла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] уяж сойсон морийг ойр газар үсэргэх
**тарлаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] морийг тарлах нь
**тарлаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**тарлагч** ●●○ [тэ.н] эм малын тарлан зүсэм
**тарлагчин** I.20.1 ●●○ (амь.) [ж.н] тарлагч зүсмийн эм мал
**тарлан** ●●● [тэ.н] алаг цоохор
**тарланд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тарлан болох
**тарландуу** ●●○ [тэ.н] тарлан байрын
**тарлант-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] эрээн, цоохор болох
**тарма-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тармуураар үйлдэх
**тармаг** ●●● [тэ.н] армаг ~: өвс ургамал таруу сийрэг

**тармагар** ●●○ [тэ.н] ажиггүй, хэнэггүй
**тармагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тармаг болох
**тармагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] малтуур, тармуур
**тармар** ●○○ [тэ.н] өвс ногоо армаг тармаг ургасан байдал
**тармигар** ●○○ [тэ.н] тар тамир сул
**тармуур** I.5.1 ●●● [ж.н] өвс хамах хэрэгсэл
**тармуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тармуураар хамах
**тарна** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог өвслөг ургамал, дүржид
**тарнай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл навчит мод
**тарни** I.8.1 ●●● (шаш.) [ж.н] самгарди хэлээр урих уншлага
**тарнид-** II.6.1 ●●○ (шаш.) [үй.ү] тарни урьж үлээх
**тарнич** I.4.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] тарни уншиж, бясалгал үйлдэгч
**тарс** I.9.1 ●○○ (амь.) [ж.н] эмэгчин хяргүй
**тартаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] хүч чадлын эцсийн туйл
**таруу** ●●○ [тэ.н] тархай, тарсан байдалтай, өөр хороондоо зайтай
**тарх-** II.7.1 ●●● [үй.ү] тарах, дэлгэрэх
**тархаагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тархаах үйлийг гүйцэтгэгч
**тархай** ●●● [тэ.н] ~ бутархай
**тархалт** I.3.1 ●●● [ж.н] тархах үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц
**тархац** I.19.1 ●●● [ж.н] тархах хэмжээ
**тархи** I.13.1 ●●● [ж.н] мэдрэлийн тогтолцооны гол төв эрхтэн
**тархи** I.13.1 ●○○ [ж.н] эрдэнийн чулуу
**тархи** I.13.1 ●○○ [ж.н] хутга мэсний ирийн эсрэг зузаан этгээд
**тархигүйт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] зүггүйтэх, сахилгагүйтэх
**тархид-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] загнах зандрах, толгойг нь эргүүлэх, эрхэндээ оруулах
**тархий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] хатуу юм нурж унахдаа харшилдан дуугарах
**тархил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ээзрэх, түрэмгийлэх; даалуу зэргийг тоглоход мод отож суух
**тархмал** ●●○ [тэ.н] тархсан нь
**тархнаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] бортого, хонгионы доторх дарь байрладаг хэсэг
**тарц** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] жирхрээ: нэг зүйл шавж
**тарч** ●●○ [тэ.н] ядуу тарчиг, туйлын эцэнхий
**тарч** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тахиатай адилавтар нэг зүйл шувуу
**тарч** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тарвага, бозлог зэргийн гурван настай эмэгчин
**тарч-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] ховор хомс болох
**тарчаа** ●○○ [тэ.н] тарчиг, ховор хомс
**тарчгар** ●○○ [тэ.н] хорчгор
**тарчиг** ●●● [тэ.н] ядуу ~, ~ цаг
**тарчиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тарчигд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] ядуу тарчиг болох
**тарчигдуу** ●○○ [тэ.н] тарчиг, ядуувтар
**тарчигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тарчиг тарчиг гэсэн чимээ гарах
**тарчигнуур** ●○○ [тэ.н] тарчигнан дуугардаг юм, хөнгөн тогтворгүй
**тарчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] зовох шаналах
**тарчилгаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] бие сэтгэлийн зовнил
**тарчилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] эрх дураараа байх, зөрүүдлэх
**тарчлал** I.1.1 ●●○ [ж.н] бие сэтгэлийн зовнил
**тарш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] хоолой цахиртаж янз янзын дуу гарах
**тарш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] тамир тар барагдаж хатангир болох
**тарь-** II.13.1 ●●● [үй.ү] тариа будаа ~; тариураар эм ~; хэрэг ~
**тарьц** I.3.1 ●●○ [ж.н] тарих явц
**тарьш** I.4.1 ●○○ [ж.н] тарьж ургуулсан зүйлс
**тас** I.3.1 ●●○ (амь.) [ж.н] том махчин шувуу
**тас** ●○○ [а.д.ү] ~ няс хийх, гэх
**тас** ●○○ [д.д.ү] ~ цохих, ~ зөрөх
**тасаг** I.22.1 ●●● [ж.н] хэлтэс ~
**тасал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] юмыг хэсэг бусаг болгох, хэсэглэн салгах, тасдах
**тасалбар** I.5.1 ●●● [ж.н] дуусгавар болгох хугацаа
**тасалбар** I.5.1 ●●● [ж.н] тасалсан хэсэг, тасалж өгөх зүйл, үзвэрийн ~
**тасалгаа** I.12.1 ●●● [ж.н] байшин, барилгын доторх өрөө
**тасалд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] залгуулах зүйл тасрах, төлөвлөгөө ~
**тасалдал** I.17.1 ●●○ [ж.н] тасалдах үйлийн нэр
**тасалданги** ●●○ [тэ.н] тасалдсан шинжтэй
**тасалдангуй** ●●○ [тэ.н] тасалдсан байдалтай, ~ сонстох
**тасалдуулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тасалдахад хүргэгч
**тасам** I.17.1 ●●○ [ж.н] буга, гөрөөс зэргийн зооны арьсаар зүссэн сур
**тасам** I.17.1 ●●○ [ж.н] дээл хувцасны эмжээр, хөвөө
**тасамд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тасмаар эмжиж оёх
**тасар** ●○○ [д.д.ү] ~ татах
**тасар-** II.12.1 ●●● [үй.ү] тасархай болох, тасалдах, холбоо ~, гэгээ ~, чимээ ~
**тасархай** ●●● [тэ.н] салсан, тасарсан, ~ шугам
**тасархайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] салангид, тасархай болох
**тасархайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тасархай мэт нарийн болох, тасархай гарах
**таслал** I.1.1 ●●● [ж.н] цэг ~, ~ тавих
**таслалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] таслах үйлийн үр дүнг заасан нэр, үр дүн, хичээл ~
**таслуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] таслах хэрчих хэрэгсэл
**таcрал** I.1.1 ●○○ [ж.н] тасрах үйлийн нэр
**тасралт** I.3.1 ●●○ [ж.н] тасрах үйлийн үр дүнг

Т

заасан нэр
**тасхий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] өвлийн жавар ~; тас гэсэн чимээ гарах
**тасч-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] тас тас татах
**тат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] чангаах, татах
**татаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] татах үйлийн нэр, татах явдал, татах өвчин, ~ түлхээ
**татаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тариалангийн талбайд ус оруулахаар татаал суваг гаргах
**татаал** I.1.1 ●○○ [ж.н] усны урсгалыг өөр зүгт урсгах суваг хоолой
**татаалла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] татаал гаргах
**татаар** I.5.1 ●○○ [ж.н] Монголын эртний нэгэн аймаг
**татаарь** I.23.1 ●○○ [ж.н] ууртаны цээжинд залгах нарийн чавчирга
**татаас** I.9.1 ●●● [ж.н] татвар ~, ~ авах
**татаас** I.9.1 ●●○ [ж.н] татах юм; нарийн арьсан оосор
**татаасал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] татаас авах, татаас татах
**татав** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**татавхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] татганах, таталдах, татав татав гэх
**татавч** I.4.1 ●○○ [ж.н] атавч
**татаг** ●○○ [тэ.н] дутуу дулимаг, ~ мөчиг
**татагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] татах хүчин зүйл; татах үйлийн эзэн
**татай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] хувцас зэргийн багадаж, таталдах
**татал** I.17.1 ●○○ [ж.н] татлага
**татал** I.17.1 ●●○ [ж.н] санаа зорилгыг товчлон бичсэн өгүүлбэр
**татал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] хэл ам ~
**татал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] таталган бичих
**таталбар** I.5.1 ●●● [ж.н] алив зүйлийн намба төрх, онцлог шинжийг цөөн зураасаар үзүүлсэн зураг
**таталдаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] таталдах үйлийн нэр
**таталт** I.3.1 ●●○ [ж.н] татах үйлийн нэр
**таталцаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] таталцал
**таталцал** I.17.1 ●●○ [ж.н] таталцах үйлийн нэр
**татанга** I.18.1 ●○○ [ж.н] авдар, шүүгээ, шургуулгыг татах шургуул; татуур тороор барьсан загас
**татанги** ●○○ [тэ.н] татсан байдалтай, татанхай
**татангуй** ●○○ [тэ.н] татууран ширгэх байдал
**татангуйр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] татангуй болох
**татанхай** ●○○ [тэ.н] өрөөл ~; харамч харуу
**татар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] хэмжээ нь багасах; үерийн ус ~
**татац** I.19.1 ●●○ [ж.н] татах хүчний хэмжээ
**таташ** I.27.1 ●●○ [ж.н] жижиглэн хөшиглөсөн зүйл
**таташ** I.27.1 ●○○ [ж.н] морь малын харайлга
**татвага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**татвагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] байн байн татвага татвага хийх
**татвагасхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] огцом татвага хийх
**татвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] татганах, чацвалзах
**татвалзамтгай** ●○○ [тэ.н] татвалзаж байдаг
**татвалзуур** ●○○ [тэ.н] татвалзсан хөдөлгөөнтэй
**татвар** I.5.1 ●●● [ж.н] албан ~, ~ татаас, ~ эм
**татвар** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] цус холилдсон мал
**татварла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] татвар авах
**татварлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] татвар авагч
**татгалз-** II.7.1 ●●● [үй.ү] үл зөвшөөрөх
**татгалзаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] эргэлзээ ~
**татгалзуур** ●○○ [тэ.н] татгалзаж тээнэгэлзэх зантай
**татгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] татвалзах, таталдах
**татгануур** ●○○ [тэ.н] байн байн татганан хөдөлдөг зантай
**татлаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] ~ түлхээ, ~түтлээ
**татлага** I.18.1 ●●○ [ж.н] ачааг бэхлэх оосор уяа
**татлага** I.18.1 ●●○ [ж.н] дайчлан татах үйлийн нэр, цэрэг ~
**татлагад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] татлагаар уяж бэхлэх
**татлангуй** ●●○ [тэ.н] таталсан байдалтай
**татмал** ●○○ [тэ.н] татаж хийсэн, ~ ус
**татрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] татрах үзэгдэл
**татран** I.16.1 ●○○ [ж.н] халдварт өвчин
**татуу** ●●○ [тэ.н] хүрэлцээ муутай; харамч ~
**татуу** ●●○ [тэ.н] тахир ~, хуруу нь ~
**татууд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] татуу болох
**татууль** I.23.1 ●○○ [ж.н] шургуулгын татах хэл, татанга
**татуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] ~ шургуулга, татаж хэрэглэх зүйлс
**татуур** I.5.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] эхнэр хүний тоорцог мэт толгойн чимэг
**татуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] татуурга
**татуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] татрах, татуу болох
**татуурга** I.18.1 ●●○ [ж.н] оосор сэнж
**татуурга** I.18.1 ●○○ [ж.н] ширээний шургуулга
**татуурга** I.18.1 ●○○ [ж.н] эх голоосоо салж урссан нарийн салаа
**татуургал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] олмоо татах, олмоо чангалах
**татуухай** ●○○ [тэ.н] татуу, татанхай
**тах** I.9.1 ●●● [ж.н] гутлын өсгий, адууны туурайд хадах төмөр, гутлын ~
**тах** I.9.1 ●○○ (амь.) [ж.н] мөрөн голын нэг зүйл загас
**тах** I.9.1 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**тахал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] гутал зэрэгт тах тавих
**тахал** I.17.1 ●●● [ж.н] өвчин ~, ~ нэрвэх
**тахалж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] халдвар тахал дэлгэрэх
**тахалт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тахал тусах
**тахар** I.21.1 ●○○ [ж.н] хясааны хуяг

**тахар** I.21.1 ●○○ [ж.н] албаны зарлага
**тахарвар** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хар өнгөтэй, барс мэт нэг зүйл амьтан
**тахарч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тахар албатай хүн
**тахиа** I.12.1 ●●● (амь.) [ж.н] ~ шувуу, азарган ~
**тахиачин** I.20.1 ●●○ [ж.н] тахиа үржүүлэгч
**тахигана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тахигар юмны байн байн хөдлөх
**тахигар** ●○○ [тэ.н] өндөр болоод махигар, тахир
**тахигард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тахигар болох
**тахигла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тахих, тайх, тавиглах
**тахий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] тахир болох
**тахил** I.1.1 ●●○ [ж.н] тайх, тавиглахад хэрэглэх зүйл, ~ өргөх
**тахилаг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] гуйванга шувуу
**тахилга** I.18.1 ●●● [ж.н] тахих үйлийн нэр, ~ тайлга
**тахилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тахигар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тахилзуур** I.1.5 ●○○ [ж.н] шаант чөмөгтэй зэрэгцэн байх нарийн яс ба түүний хавь орчин
**тахилзуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тахилзуураас нь барьж авах
**тахилт** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, их залаа
**тахилч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тахил тавигийн үйлийг эрхлэн мэдэх хүн
**тахим** I.1.1 ●●● [ж.н] хүн малын тахилзуур үе
**тахим** I.1.1 ●●● [ж.н] бөхчүүд ~ өгөх, ~ авах
**тахимд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] тахимаас нь шүүрч барилдах
**тахимд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ачлал тахимдууг үзүүлэх
**тахимдал** I.17.1 ●○○ [ж.н] тахимдуу ёсыг гүйцэтгэхүй
**тахимдуу** ●○○ [тэ.н] ачлалтай, элбэрэлтэй
**тахимла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] савлуур зэрэгт тахимаар дүүжлэгдэх
**тахимлаг** I.6.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] гэлэн сахилтан
**тахир** ●●○ [тэ.н] муруй ~, ~ гол
**тахир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] тахир болох; утас зэрэг эрчтэй юмны ээдрэлдэж, ширэлдэх
**тахираа** I.12.1 ●○○ [ж.н] гол ба замын тохойрсон хэсэг
**тахиранхай** ●○○ [тэ.н] тахир мухир
**тахирд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тахир болох
**тахирдуу** ●○○ [тэ.н] тахир байрын
**тахирла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тахир болох, тахийлгах
**тахирмаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] нум мэт муруй шугам
**тахирмаг** ●○○ [тэ.н] тахир
**тахлай** ●○○ [тэ.н] тагжгар намхан
**тахь-** II.14.1 ●●● [үй.ү] тахил болгож өргөх; шүтэх
**тахь** I.24.1 ●●○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл адуун гөрөөс
**тац** I.3.1 ●○○ [ж.н] угаас чийглэг, шавартай газар; даац
**тац** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] моностой төстэй, түлэхэд үсэрдэг мод
**тачаа-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] шунах, хурьцах
**тачаад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] тэсэж ядах
**тачаал** I.1.1 ●●○ [ж.н] хүсэл ~, шунал ~
**тачаангуй** ●●○ [тэ.н] шунаг, эд мөнгөнд ~
**тачиг** ●●○ [тэ.н] мөчиг ~: тарчиг татуу, дутуу дулимаг
**тачигна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хатуу юмны үргэлжлэн тасхийн дуугарах, буу ~
**тачир** ●●● [тэ.н] гарц багатай, ~ өвстэй
**тачирд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тачир болох
**тачирдуу** ●○○ [тэ.н] тачир байрын
**тачирла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] арьсны үсийг тачир болгох
**тачирхаг** ●●○ [тэ.н] тачирхан
**тачирхай** ●○○ [тэ.н] тачир болсон
**тачуу** ●○○ [тэ.н] бачуу давчуу, татуу
**таш** I.4.1 ●○○ [ж.н] хөшөө чулуу
**таш-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] бөхийн ~х мэх хийх
**таш-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] чөмөг ~
**таш-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] ташуу болгох; нар хэлбийх
**таш-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] алга ~
**ташаа** I.12.1 ●●● [ж.н] бэлхүүс, сүүжний толгой орчмын газар
**ташаа** ●●○ [тэ.н] эндүүрсэн нь, эндүү, омтгой
**ташаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] алагчлан үзэх, гадуурхах
**ташаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] таших, ташуу явах
**ташаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хашаа, хамар барих
**ташаалавч** I.32.1 ●○○ [ж.н] зэгийн үүр доторх нэг салаа; гэр мэтэд ташаалж хийсэн өрөө
**ташаалд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ташаа тулах; хувцасны хормойд шигшиг оруулах
**ташаар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] андуурч эндүүрэх
**ташаарал** I.17.1 ●●○ [ж.н] ташаарах үйлийн нэр, андуурал эндүүрэл
**ташгай** ●●○ [тэ.н] ташуу, хазгай, хэвгий
**ташил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] цохолсон юмны дэс дэдэд орох
**ташилгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст өвслөг ургамал
**ташилт** I.3.1 ●●○ [ж.н] таших үйлийн үр дүнг заасан нэр, алга ~
**ташилхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] тэнсэн турших
**ташилхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] өөрийн дураар бусдыг дагаж дарвих
**ташимгайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ташимгай зан байдал гаргах
**ташимгайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] ташимгай болох
**ташимтгай** ●○○ [тэ.н] зусарчлан бялдуучлахдаа дадмаг
**ташир** ●●○ [тэ.н] давхар, зэрэгцээ
**ташир** ●○○ [тэ.н] муруй, далиу
**таширла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] зэрэгцэн давхарлах
**ташлан** I.16.1 ●●○ [ж.н] уулын налуу

Т

**ташланд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] уулын налуур даган ташиж явах
**ташмаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] өвлийн айраг
**ташмагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] уурлаж унтуусаны өөдөөс сөргөх; хэрээс хэтэртэл аашлах
**ташрам** I.1.1 ●●○ [ж.н] далим, ялдам
**ташрамд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] аливаа үйлийг өөр хэрэг явдлын далимд үйлдэх
**ташрамдуу** ●○○ [тэ.н] ташрамдах, далимдах зантай
**ташрамла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] далимлах, тохиол тааруулах
**ташуу** ●●● [тэ.н] жишүү, хазгай
**ташуулд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] жишүүлдэх, биеэ ташуу болгох
**ташуур** I.5.1 ●●● [ж.н] морь малыг гуядах хэрэгсэл
**ташуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] жаргалдаа ~
**ташуурал** I.17.1 ●○○ [ж.н] ташуурах үйлийн нэр
**ташуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] ташуураар гуядах, занчих
**ташуурч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ялтныг ташуурдагч
**ташхи** ●○○ (баймж.) [тэ.н] ~ ондоо, тэс өөр
**таяг** I.6.1 ●●● [ж.н] тулуур, гар ~, суга ~
**таягд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] таягаар занчих
**таягла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] таяг тулан явах
**таянга** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] цагаан амар адил нэг зүйл аварга загас
**тив** I.1.4 ●●● [ж.н] таван ~, ~ дэлхий
**тиг** I.5.4 ●●● [ж.н] үсгийн тогтсон зурлага; хөрөг дүрийн тогтсон харьцаа, хэмжээ
**тиглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] тиг хэмжээнд оруулах
**тидэн** I.2.4 ●○○ (амь.) [ж.н] элээ мэт агаад бяцхан шувуу
**тий** ●○○ [а.ө] ~ г, даарахад гарах аялга
**тийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] адуу малын хэвэл татах, сойгдох
**тийм** ●●● [а.ө] зөвшөөрөхөд хэлэх үг
**тийм** ●●● [тө.ү] тэр мэт
**тиймэрхүү** ●●○ [тө.ү] тийм янзтай; тиймхэн
**тийн** ●○○ [тө.ү] ~ ялгал; ~ мэдэхүй
**тийр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] хойд хөлөөр өшиглөх; буу арагш хүчтэй ёврох
**тийрлэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] тийрэх хөдөлгөөн, тийрэх хүч
**тийрцэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] цан хэлбэртэй малгай
**тийрэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] шувуу, шавж барих урхи
**тийрэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] зуны цагт буга хүрээлэх; ялаа, батгана хазахад мал, амьтны тэсэж ядан дэвхцэж цовхчих
**тийрэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] тийрэх хөдөлгөөн, тийрэх хүч
**тийрэлтэт** ●●○ [тэ.н] ~ хөдөлгүүр
**тийрэн** I.16.4 ●●○ [ж.н] ганц хөлт чөтгөр
**тийч-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] байн байн тийрэх
**тийчгэнүүр** ●○○ [тэ.н] тийчгэнэх зантай, тийчлүүр
**тийчгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] тийчлэх, тийчих
**тийчил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] олонтоо тийрэх, тийчих
**тийчлүүр** ●○○ [тэ.н] тийчгэнүүр зантай
**тийш** ●●● [тө.ү] ийш ~
**тийших** ●○○ [тэ.н] тийш буй
**тийшээ** ●●● [тө.ү] тэр зүг рүү, ийшээ ~
**тилбэ** I.18.4 ●○○ (амь.) [ж.н] морин зөгий
**тин** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тир** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**титэм** I.17.4 ●●● [ж.н] малгай, хааны ~
**титэм** I.17.4 ●●○ [ж.н] монгол бичгийн үсгийн махбод
**титэмлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хаан ширээнд сууж титэм зүүх
**титэмлэг** ●○○ [тэ.н] титэм мэт, титэм маягтай
**тов** I.1.2 ●●● [ж.н] болзож тогтсон өдөр хугацаа, хурлын ~
**тов** I.1.2 ●○○ [ж.н] ханагүй гэр, атрын ~, овоохой, өвсөн ~
**тов** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тов** ●○○ [баймж.] хүч нэмэх утга, ~ тодорхой
**тов** ●○○ [д.д.ү] ов ~ хийх, ~ гэх
**товгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] товгор юмны байн байн хөдлөх
**товгор** ●●○ [тэ.н] овгор, өвгөр
**товгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] товгор болох
**товгорт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] овгор товгортой болох
**товжигно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] дуржигнуулах; товхийтэл түргэн алхах
**товилго** I.18.2 ●○○ [ж.н] тових урлал
**товимол** ●●○ [тэ.н] товьж хийсэн, товойлгож хийсэн
**товир** ●●○ [тэ.н] өсгөлүүн, торниун
**товирлог** ●○○ [тэ.н] товир байрын
**товируун** ●●○ [тэ.н] өсгөлүүн, товир
**товло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] шийдэж тогтох, хугацах
**товог** I.22.2 ●●○ [ж.н] довцог, бөөрөг
**товой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] товгор болох, овойх; шалгарах, тодрох
**товойлгомол** ●○○ [тэ.н] товойлгосон, ~ хээ
**товоймол** ●○○ [тэ.н] товойсон
**tоволз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] товгор юмны товс товс хөдлөх
**товон** ●○○ [тэ.н] овон ~
**товор** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: түргэн алхах байдал
**товрог** I.6.2 ●○○ [ж.н] талх, хэмхдэг, үнсэн ~
**товрог** I.6.2 ●○○ [ж.н] үсрэн цацарсан усны ширхгийн манан, хүрхрээний ~
**товрогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] талан дээрэмдэж товрог болгох; бут цохин сөнөөх
**товрогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] товрог болгох
**товруу** I.12.1 ●●○ [ж.н] товойлгож хийсэн чимэг
**товруулаг** ●○○ [тэ.н] товруу ихтэй
**товруун** ●○○ [тэ.н] томруун, тод ~

**товруут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] товруу мэт юм гарах
**товруут** ●●○ [тэ.н] ~ чимэг, ~ хадаас
**товууц-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] зайрмагтах
**товх** I.9.2 ●○○ [ж.н] тэмээний буйлын үзүүрийг тогтоох бяцхан сур
**товх** I.9.2 ●○○ [ж.н] эмээлийн дэвс тогтоох товчлуур
**товх** I.9.2 ●○○ [ж.н] гутлын улд овойн дагтаршсан цас; гутлын өсгийн зузаан хэсэг; ~н залгуур
**товхгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] товхгор юм үргэлжлэн хөдлөх
**товхгор** ●○○ [тэ.н] тэвхгэр зузаан
**товхгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] товхгор болох
**товхи-** II.2.2 ●●○ [үй.ү] бичиг цаасыг үдэж дэвтэрлэх
**товхимол** I.17.2 ●●● [ж.н] товхиж дэвтэрлэсэн, ном ~
**товхио** I.12.2 ●○○ [ж.н] товхих үйлийн нэр, дэвтэрлэл
**товхиос** I.9.2 ●○○ [ж.н] үдэж товхих юм; товхисон юм
**товхиц** I.3.2 ●○○ [ж.н] товхимол, бяцхан танилцуулга
**товход-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] тэмээ товх өвчнөөр өвдөх
**товхой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] товхгор болох
**товхол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] гуталд товх хийх, товх тогтох
**товхолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] товхгор юмны байн байн хөдлөх
**товхот-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] гутал шаахайн ул, малын туурайнд товх хөлдөн наалдах
**товц-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хугацах, болзох
**товцоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] тогтсон хугацаа
**товцоол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] товыг багцаагаар тогтох
**товч** I.32.2 ●●● [ж.н] дээл хувцасны ~, ~ шилбэ
**товч** ●●● [тэ.н] хураангуй, тойм; дөхөм, ~ тодорхой
**товчид-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] товч хураангуй болох
**товчил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] товч болгох, хураангуйлах
**товчил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] товч хадах, товч тогтоон тээглүүлэх
**товчилбор** I.5.2 ●○○ [ж.н] хураангуйлан товчилсон зүйл
**товчлол** I.1.2 ●●● [ж.н] хураангуйлан товчилсон бичиглэл
**товчлоос** I.9.2 ●○○ [ж.н] товчоор торгосон нь
**товчлуур** I.5.1 ●●● [ж.н] амьтны эгэм яс ба өнгөлүүр
**товчлуур** I.5.1 ●●● [ж.н] түгжээ, товч
**товчоо** I.12.2 ●●● [ж.н] бүгд тоо, хураангуй, бүртгэлийн ~
**товчоо** I.12.2 ●●● [ж.н] ямар нэг зүйлийг эрхлэх албан газар
**товчоо** I.12.2 ●●● [ж.н] албан данс бичгийн хураангуйлал
**товчоол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] товчоо гаргах
**товчоон** I.2.2 ●●○ [ж.н] тууль хэлбэрээр товчоолон зохиосон түүхийн бичиг
**товчруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] товч мэт моголцог, булцруу
**товчуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] хуниастай савны амыг зөрүүлэн боох уяа
**товчуурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] товчуураар уях
**товш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] бөхийн ~х мэх хийх
**товш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] товшуур хөгжмөөр тоглох
**товш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] зан байдлыг турших тэнсэх
**товш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] тогших, өсгий ~
**товш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] хол хол хатган нэвтэлж оёх
**товшил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] олонтоо товших
**товшилт** I.3.2 ●○○ [ж.н] товших үйлийн үр дүнг заасан нэр
**товшмол** I.1.2 ●○○ [ж.н] таваг өсгийд нь хээ товойлгосон, наамал ултай монгол гутал
**товшоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] товшилт
**товшоос** I.9.2 ●○○ [ж.н] товшиж оёсон оёдол
**товшуур** I.5.1 ●●● [ж.н] нэг зүйл хөгжим
**товшуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] товшуур хөгжим тоглох
**товь** I.23.2 ●●○ [ж.н] нэг зүйл малгай; дуулганы дотуур давхарлан өмсөх малгай
**товь-** II.13.2 ●○○ [үй.ү] хээ угалзыг төмөрлөгийн зүйлд товойлгон урлах
**товьд** I.3.2 ●○○ [ж.н] тэвш
**товьёг** I.6.2 ●●● [ж.н] ном хэвлэл зэргийн агуулгын гарчиг; товч цэс

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **товьёг** | Бүртгэл, цэс гэсэн утгатай энэ үгийг сумьяа, томьёо, харьяа, адьяа хэмээх үгтэй адилтган товьёг гэж бичнэ. Хатуугийн тэмдгийг эр үгэнд бодъё, тоолъё, дуулъя гэж тусгаарлах үүргээр хэрэглэнэ. |
| × | **товъёг** | |

**товьёгло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] гарчиг үйлдэх, цэслэх
**товьцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] товойлгон цохисон хээ угалз
**тог** ●●○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тогдго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тогдгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тогдгор юмны хөдлөх
**тогдгор** ●●○ [тэ.н] тагдгар, оготор, охор
**тогдгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тогдгор болох
**тогдгордуу** ●○○ [тэ.н] богиновтор намхан шинжтэй
**тогдлой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**тогдой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] тогдгор болох, тогдгор харагдах
**тогдолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тогдгор юмны байн байн хөдлөх
**тогдос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх

**тогжгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.үг] тогжгор юм үргэлжлэн хөдлөх
**тогжгор** ●○○ [тэ.н] тогдгор
**тогло-** II.10.2 ●●○ [үй.үг] ~ наадах, хөгжим ~
**тоглогор** ●○○ [тэ.н] бяр тэнхээ, мах мариа сайтай
**тоглогч** I.4.2 ●●● [ж.н] тоглох хүн, орлон ~
**тоглолт** I.3.2 ●●● [ж.н] тоглох үйлийн үр дүнг заасан нэр, тоглох байдал
**тогломтгой** ●○○ [тэ.н] тоглох дуртай
**тогломхой** ●○○ [тэ.н] тоглоом шоглоом хийх зантай
**тоглоом** I.1.2 ●●● [ж.н] наадаан, наадгай, наадах хэрэгсэл
**тоглоомч** ●●● [тэ.н] тоглох дуртай, тоглоом тохуу хийдэг
**тоглоомчин** I.20.2 ●●○ [ж.н] тоглоомч
**тоглуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] пянз ~
**тогой** I.15.2 ●○○ [ж.н] суваг судагт хөндлөн тавьж, дамжин явах мод
**тогоо** I.12.2 ●●● [ж.н] гал ~, ~ нэрэх, ~ барих
**тогоол-** II.4.2 ●●○ [үй.үг] тогоонд хоол хийх
**тогоол-** II.4.2 ●●○ [үй.үг] тогоо нэрэх
**тогооч** I.4.2 ●●● [ж.н] хоолны мэргэжилтэн
**тогоруу** I.12.1 ●●● (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу, цэн ~, хөх ~
**тогос** I.5.2 ●●● (амь.) [ж.н] гоёмсог өдтэй нэг зүйл шувуу
**тогт-** II.7.2 ●●○ [үй.үг] хөдөлбөргүй болох
**тогтвор** I.5.2 ●●● [ж.н] тогтоц, суурь, ~ суурьшил
**тогтворгүйж-** II.8.4 ●●○ [үй.үг] тогтворгүй болох
**тогтворгүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.үг] тогтвор суурьгүй болох, тогтворгүй байдал гаргах
**тогтворж-** II.9.2 ●●○ [үй.үг] тогтвортой болох, орлого ~
**тогтворжилт** I.3.2 ●●● [ж.н] тогтворжсон явц, байдал
**тогтворжуулагч** I.4.1 ●●● [ж.н] тогтвортой болгогч
**тогтворжуулалт** I.3.1 ●●● [ж.н] тогтворжуулах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**тогтворш-** II.9.2 ●○○ [үй.үг] байнга суунги болох; тогтворжих
**тогтворшил** I.17.2 ●○○ [ж.н] тогтвортой шинжтэй болох
**тогтворшилт** I.3.2 ●○○ [ж.н] тогтворших явц, байдал
**тогтмол** ●●● [тэ.н] үл хөдлөх, байнга, хэвшмэл, ~ хэвлэл
**тогтмолж-** II.9.2 ●●○ [үй.үг] тогтмол үйлддэг болох
**тогтно-** II.10.2 ●●○ [үй.үг] тогтуун тайван болох; улс гэр бат тогтох
**тогтнол** I.1.2 ●●● [ж.н] тогтнох үйлийн нэр, тусгаар ~
**тогтнуун** ●●● [тэ.н] тогтуун, тайвуу, тогтносон
**тогтол** I.17.2 ●○○ [ж.н] тогтох үйлийн нэр; тогтсон зүйл
**тогтолт** I.3.2 ●○○ [ж.н] тогтох үйлийн үр дүнг заасан нэр, байдал
**тогтолцоо** I.12.2 ●●● [ж.н] учир зүйгээр шүтэлцсэн бүтэц хамаарлын цогц, төрийн ~
**тогтолцоож-** II.8.2 ●●○ [үй.үг] тогтолцоотой болох
**тогтонги** ●●● [тэ.н] хөдлөнгө бус, ~ байдал
**тогтонгиж-** II.8.2 ●○○ [үй.үг] тогтонги шинжтэй болох
**тогтонгир-** II.5.2 ●○○ [үй.үг] тогтонги болох
**тогтонгиш-** II.8.2 ●○○ [үй.үг] тогтонги шинжтэй болох
**тогтонгуй** ●●○ [тэ.н] тайван, төвшин
**тогтонгуйр-** II.5.1 ●○○ [үй.үг] тогтонгуй болох
**тогтоо-** II.1.2 ●●○ [үй.үг] зогсоох, саатуулах; хөдөлгөөнгүй болгох; судлан тодорхойлох; цээжлэх
**тогтоогуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тогтоох хэрэгсэл
**тогтоогч** I.4.2 ●●● [ж.н] хууль ~
**тогтоол** I.1.2 ●●● [ж.н] ~ заавар, ~ шийдвэр
**тогтоолт** I.3.2 ●●● [ж.н] ой ~
**тогтоомж** I.4.2 ●●● [ж.н] хууль ~
**тогторгоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бут мод, шүхэр ногоо
**тогтоц** I.19.2 ●●● [ж.н] юмны тогтсон байдал, харьцаа, газрын ~
**тогтош-** II.16.2 ●○○ [үй.үг] тогтох шинж орох
**тогтуун** ●●● [тэ.н] салхигүй намуун; төлөв төвшин
**тогтуус** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] язгуурын олон наст ургамал, сэнгүс
**тогтшир-** II.5.2 ●○○ [үй.үг] тогтох шинж байдал орох
**тогш-** II.9.2 ●●○ [үй.үг] хаалга ~, цонх ~
**тогш-** II.9.2 ●○○ [үй.үг] зэрлэг амьтан анир, үнэрийг сэрснээс зайлан одох
**тогшилт** I.3.2 ●●● [ж.н] тогших үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц
**тогшич** I.31.2 ●○○ (амь.) [ж.н] зэрлэг ямаа
**тогшоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] морины алгуур шогших явдал
**тогшоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] модны ацанд тор уяж шувуу барих хэрэгсэл
**тогшуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] манаанд гарахад тогших хэрэгсэл; бяцхан алх, тогшуурга
**тогшуурга** I.18.1 ●○○ [ж.н] тогшуур, хэсүүл, доншуул
**тогшуурга** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тоншуул шувуу
**тогшуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.үг] тогшуураар үйлдэх
**тогшуурч** ●○○ [тэ.н] хэсүүлч
**тогшуурчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] хэсүүлчин, доншуулчин
**тогь** I.8.2 ●○○ [ж.н] нас бие гүйцсэн хандгай
**тод** ●●● [тэ.н] бүгт, бүдэг бус, илэрхий, ~ томруун, ~ үсэг, ил ~
**тодод-** II.15.2 ●○○ [үй.үг] хэт тод болох
**тодой-** II.1.2 ●○○ [үй.үг] хүүхдийн бяцхан агаад чивхийсэн хөөрхөн байдалтай байх

**тодойлой** ●○○ [тэ.н] юмны бага мөртлөө хөөрхөн тодойсон байдалтай
**тодол** I.17.2 ●○○ (амь.) [ж.н] өнгө хар, бие жижиг нэг зүйл шувуу
**тодол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] тодруулах, магадлах
**тодор-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] тод болох, өнгө ~, авьяас ~
**тодорхой** ●●● [тэ.н] илэрхий; бодитой
**тодорхойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] тодорхой болгох, шалтгааныг ~
**тодорхойлогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] тодорхой болгогч
**тодорхойлолт** I.3.2 ●●● [ж.н] тодорхойлсон илэрхийлэл
**тодорц** I.3.2 ●○○ [ж.н] тодрох боломж, чадвар
**тодос-** II.15.2 ●●○ [үй.ү] тод болох
**тодосгол** I.1.2 ●●○ [ж.н] тодосгох үйлийн нэр
**тодотгогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] тодотгодог, тодруулагч
**тодотгол** I.1.2 ●●● [ж.н] тодотгох үйлийн нэр; өгүүлбэрийн гишүүн
**тодотгуулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тодотгуулж буй юм
**тодрол** I.1.2 ●●○ [ж.н] тод болохуй
**тодролт** I.3.2 ●●○ [ж.н] тодрох явц
**тодруул** I.1.1 ●○○ [ж.н] дүрсийг тодруулан гаргах бодис
**тодруулагч** I.4.1 ●●● [ж.н] тодорхой болгогч
**тодруулалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] тодруулсан байдал
**тодруулга** I.18.1 ●●○ [ж.н] тодруулах үйлийн нэр
**тодруун** ●●● [тэ.н] тод томруун, тодорхой
**тодчил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] тодотгох
**тож-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] үзүүр, сэжүүрийг мухарлах
**тож** I.4.2 ●○○ [ж.н] цоолуур, цохилуур
**тожгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хяргах, тожгор болох
**тожгор** ●○○ [тэ.н] үс, ширхэг бага, богино, тачир
**тожгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тожгор болох
**тожиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тожигно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тор тор хийх чимээ гарах, хатуу хатанги болох
**тожий-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] тожгор харагдах
**тожилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тожгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тожин** ●○○ [тэ.н] үс, өвсний дэндүү тачир сийрэг байдал; хүн, амьтны бие давжаа, толгой жижиг байдал
**тожир** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тожмой** ●●○ [тэ.н] эвэргүй, ~ үхэр
**тозуул** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нас бага хандгай
**той** ●○○ [а.ө] адгуус хөөх аялга, гайхах аялга
**той** I.15.2 ●○○ [ж.н] гэрлэх хурим; ~ хурим
**той** I.12.2 ●○○ [ж.н] эрх сүр, хүч нөлөө, эрх мэдэл
**тойв** I.1.2 ●○○ [ж.н] тээр дараа, төвөг садаа, яршиг чирэгдэл, ~ тээг
**тойвор** I.21.2 ●○○ [ж.н] суга таяг, алмуур, тойворго
**тойвшоо-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] бусдыг тээр дараа гэж үзэх
**тойг** I.6.2 ●●● [ж.н] дунд чөмөг, шаантын уулзвар дээр байх яс; гүйлгээнд хэрэглэгдэж байсан хонины тойгон чинээ цутгамал мөнгө
**тойг** ●●● [а.ө] ~ ~, хургаа голсон хонинд хургыг нь авхуулахаар аялгуулан дуудах үг
**тойгд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тойгоос нь барих
**тойгло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хургаа голсон хонийг тойг тойг хэмээн дуудаж аялах
**тойгло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] малыг тойгоос нь уях
**тойгло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] асарч ~
**тойго-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] туйврах
**тойговч** I.32.2 ●●○ [ж.н] өвдөг халхлан уях арьс ширэн эд, өвдгөвч
**тойгтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] тойг бүхий амьтад
**тойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] асран тэтгэх, халамжлан сувилах
**тойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] толгойн үсийг тонгоргоор авах
**тойм** I.1.2 ●●● [ж.н] гол төлөв, багцалж болох гол агуулга, бүдүүн бараг, ихэнх төлөв
**тоймий** I.15.2 ●○○ [ж.н] мах, ногоо зэргийг элдсэн гурилд гонзгойдуу хэлбэртэй боож жигнэсэн нэг зүйл хоол
**тоймло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] баримжаалах, гол агуулгыг нэгтгэх
**тоймог** ●○○ [тэ.н] үсгүй мулзан, эвэргүй мухар
**тоймогчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] мал амьтныг эвэргүй мухар болгох; үсгүй мулзан болгох
**тоймч** I.4.2 ●●● [ж.н] улс төрийн ~
**тоймчил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] гол төлөвийг тусган илтгэх
**тойн** I.2.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] тайж язгууртай лам, ламын хүндэтгэл
**тойног** I.6.2 ●○○ [ж.н] түйнэг, элэгдэн мөлийсөн мөс
**тойр-** II.5.2 ●●● [үй.ү] эргэх ~, дэлхийг ~, уул ~, үзэж ~
**тойрло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] дахин дахин тойрох
**тойрлог** I.6.2 ●○○ [ж.н] хүний төрсөн жил; арван хоёр жилийн нэг мөчлөг
**тойрог** I.22.2 ●●● [ж.н] тойрсон дугуй дүрс; тойрох зам; сонгуулийн ~
**тойрогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тойргоор хөдлөх, тойрог хийх
**тойролт** I.3.2 ●○○ [ж.н] тойрсон хөдөлгөөн, тойрох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**тойром** I.17.2 ●●● [ж.н] хур элбэгтэй цагт нуур болж, ус бороо ховор цагт шавар шалбааг болох хонхор газар
**тойром** I.17.2 ●○○ [ж.н] тоос шороо
**тойрон** ●●● [тэ.н] ~ байгаа, ~ газар, жил ~, ойр ~
**тойронхой** I.15.2 ●●○ [ж.н] өлөн гэдэсний доод талд олгойтой залгагдаж байдаг нарийн гэдэсний хэсэг

Т

Т

**тойронцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] ардын нэгэн бүжиг
**тойруу** ●●● [тэ.н] шулуун бус; ~ зам, ~ үг
**тойрууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тойруу болох
**тойруул** I.1.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл товь, толгойд зүүх мөнгөн чимэг
**тойруул** I.1.1 ●●○ [ж.н] эргүүл, харуул
**тойруулал** I.17.1 ●○○ [ж.н] уран зохиолын дүрслэх арга
**тойруулга** I.18.1 ●●○ [ж.н] гэрийн бүрэн дэвсгэр
**тойруулга** I.18.1 ●●○ [ж.н] морин ~
**тойс** I.3.2 ●○○ [ж.н] хусны үйсээр хийсэн суулга
**тойтгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тойтгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тойтгор** ●○○ [тэ.н] хөл богино, майга, хөл тэнийхгүй
**тойтог** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тойтолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тойтгор юмны байн байн хөдлөх
**тойтор** ●○○ [тэ.н] тойтгор хүний явдал
**тойтор** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тойтор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] хөл бохир хүн арай чарай алхах
**тойхон** I.20.2 ●○○ (амь.) [ж.н] шонхрын төрлийн цагаан шувуу
**тойч-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] өвчих үед мал адгуусны шийрийг салгаж тухлайдах
**толбо** I.25.2 ●●○ [ж.н] юманд тогтсон бөрт, нөсөө, цоохор ~
**толбо** I.18.2 ●○○ (амь.) [ж.н] хээтэй хайрс бүхий нэг зүйл мэлхий
**толбог** I.6.2 ●○○ [ж.н] эсгий хуяг
**толбож-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] толботой болох
**толбожилт** I.3.2 ●○○ [ж.н] толбожих үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц
**толбол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] толбо тавих
**толболжин** I.20.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл эрдэс
**толбор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] толбо гарах
**толбот** ●●○ [тэ.н] толбо бүхий, ~ хээр морь
**толбош-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] толболог шинжтэй болох
**толго** I.18.2 ●○○ [ж.н] ~ наадам, найр наадам
**толгод** I.3.2 ●●● [ж.н] олон жижиг толгой
**толгодлог** ●○○ [тэ.н] толгод ихтэй
**толгой** I.15.2 ●●● [ж.н] эрүү, нүүр, гавлаас бүтсэн хүзүүн дээр тогтох хүн, амьтны эрхтэн
**толгой** ●●○ [тэ.н] хэсэг, боодол, багц, ~ чүдэнз, ~ лаа, ~ торго
**толгойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] үйлийг удирдан чиглүүлэх
**толгойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] толгой толгойгоор багцлан боох
**толгойлогч** I.4.2 ●●● [ж.н] удирдан мэдэгч
**толгойтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] толгой бүхий хүн амьтан
**толигоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] толигор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**толигор** ●○○ [тэ.н] атираа хуниагүй, тэнэгэр
**толигорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] толигор болох
**толий-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] толигор болох
**толил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] үгсийг толь бичиг болгох
**толил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] толинд харах
**толил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] хүндтэй хүний анхааран үзэх
**толилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] толигор юмны үзэгдэх
**толимог** ●○○ [тэ.н] толигор
**толимон** ●○○ [тэ.н] үрчлээ, атираагүй толигор
**толио** I.12.2 ●○○ [ж.н] өнгө жавхаа; толийж харагдах газар
**толио** I.12.2 ●○○ [ж.н] хумсны ~
**толиор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] атирч, үрчийсэн эд юм толигор болох, тэнийх
**толиот-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] толио жавхаатай болох
**толир-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] ужиг өвчин илаарьшиж тэнхрэх
**толир** ●○○ [тэ.н] хурц гэрэлтэй солир
**толиур** ●○○ [тэ.н] барагтай, тааруухан
**толлого** I.18.2 ●○○ [ж.н] гялалзуулж өнгөлөх тос, доллого
**толлогод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] толлого түрхэх, доллогодох
**толно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] өнгө улаан, амт исгэлэн, хүчтэй нэг зүйл жимс
**толог** I.22.2 ●○○ [ж.н] амьтанд тусах өвчин
**толог** I.22.2 ●○○ [ж.н] хүндтэй хүнийг угтахад дэвсэх эсгий; дөрвөлжин дэвсгэр
**tологт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] толог өвчин тусах
**толом** I.17.2 ●○○ [ж.н] толбо
**толон** I.16.2 ●○○ [ж.н] нар сарны гэрлээс ойсон үл мэдэг цайвар гэгээ
**толт** I.3.2 ●○○ [ж.н] хутганы ишинд углах дугтуй
**толт** I.3.2 ●○○ [ж.н] тахиж тавиглахад хэрэглэх зүрх
**толт** I.3.2 ●○○ [ж.н] зүрхний уг, зүрхэн ~
**толхи** ●○○ [тэ.н] болхи ~
**толхи-** II.2.2 ●●○ [үй.ү] хутга зэргийн ирийг мохоох; морь малыг буруу эдлэх, мордох
**толхиц-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] толхилцох
**толхон** I.20.2 ●○○ (амь.) [ж.н] өнгөө хувиргадаг хэвлээр явагч амьтан
**толь** I.23.2 ●●● [ж.н] харь хэлнээс хөрвүүлэг хийгээд үгийн утгыг тайлж тольдуулсан бичиг судар, ном
**толь** I.28.2 ●●● [ж.н] юмны дүрсийг тусган ойлгож харагдуулах хэрэгсэл
**толь** I.28.2 ●○○ [ж.н] байлдах үед цээжин тус газраа зүүх төмөрлөг зүйл
**тольд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] толинд харах
**тольд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] шүүн тунгааж болгоох
**тольдуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тольдох хэрэглүүр
**тольч** ●○○ [тэ.н] толь зохиох чадвартан
**тольчин** I.20.2 ●○○ [ж.н] толь хийдэг хүн
**том** I.1.2 ●○○ [ж.н] гөрөөс амьтны явсан зам жим

**том** ●●● [тэ.н] юмны овор дүр, хэмжээгээр их байдал; насанд хүрсэн; ууган
**том-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] урдуур хойгуур нь хэрж явах
**том-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] самар үрийг цөмөх
**том-** II.4.2 ●●● [үй.ү] дээс утас зэргийг эрчлэх, нийтгэх
**томбого** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**томбогоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] томбогор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**томбогор** ●○○ [тэ.н] овгор, товгор
**томбогорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] томбогор болох
**томбогордуу** ●○○ [тэ.н] томбогор байрын
**томбой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] бухнад гарсан гунж
**томбой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] томбогор болох
**томболз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] томбогор юмны байн байн хөдлөх
**томго** I.25.2 ●○○ [ж.н] тойруулан босгосон хэрсэг, хашаа
**томго** I.18.2 ●○○ [ж.н] орсон буурын хавшаанаас сэрэмжлэх ногт; бүргэдийн малгай
**томгол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] бууранд томго, ногт зүүх
**томгор** ●○○ [тэ.н] эвэр нь урагшаа хөмгөр
**томгот** ●○○ [тэ.н] сараалжин хашаа
**томд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] томын учир зохисгүйдэх
**томдуу** ●○○ [тэ.н] том байрын
**томий** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] анх удаа үр төлөө гаргаж буй амьтан, ~ ингэ
**томил-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] тохоон ~
**томил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] толгойлох тэргүүлэх, томболох
**томилгоо** I.12.2 ●●● [ж.н] тохоон томилохуй
**томилолт** I.3.2 ●●● [ж.н] томилох үйлийн үр дүнг заасан нэр, томилсон шийдвэр
**томир-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] өртөг, авлага төлөх
**томлой** I.15.2 ●○○ [ж.н] малгайн дотуур өмсөх саравчгүй малгай
**томмол** ●●○ [тэ.н] томсон; ~ утас, ~ дээс
**томог** I.22.2 ●●○ [ж.н] адууны хошуунд углан тэжээх ховоо уут
**томог** I.22.2 ●○○ [ж.н] ав хийхэд тэмдэг болгон, хэсэг хэсэг цувуулж босгосон овоо
**томог** I.22.2 ●○○ [ж.н] буга, гөрөөс зэргийн жим
**томог** ●○○ [тэ.н] савны амсар үл мэдэг хумигар байдал
**томогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] бусдыг дооглох
**томогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] томогт өвс бордоо савлах
**томогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] гутлын хоншоорт томог хийх
**томогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] ав хийхэд томог, овоо босгох хүн
**томолт** I.3.2 ●●○ [ж.н] томох, эрчлэх үйлийн нэр
**томоогүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] томоогүй аашлах
**томоож-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] тогтвор томоо орох
**томоорго** I.18.2 ●○○ [ж.н] томоо орохуй, хэлсэн үгний утгыг ухахуй
**томоорх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] томоотой зан байдал гаргах
**томоос** I.9.2 ●●● [ж.н] уяа дээсний ~
**томор** ●○○ [тэ.н] тарган, тураг, том бүдүүн
**томор-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] том болох
**томорх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ихэрхэх, их зан гаргах
**томорхог** ●○○ [тэ.н] ихэмсэг, бардам
**томорхуу** ●○○ [тэ.н] томорхох зантай
**томролт** I.3.2 ●○○ [ж.н] томрох явц, байдал
**томруулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] ~ шил
**томруун** ●●○ [тэ.н] илэрхий, тодорхой
**томс-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] том хүн шиг аашлах
**томс-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] том болох
**томсгол** I.1.2 ●○○ [ж.н] томсгох үйлийн нэр
**томуу** I.12.1 ●●● [ж.н] амьсгалын замын цочмог халдварт өвчин
**томуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] томуу тусах
**томуут-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] томуу өвчин тусах
**томчил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] томоос нь шилэх
**томьёо** I.12.2 ●●● [ж.н] математикийн тэмдгээр утга илэрхийлэх явдал; нэр ~
**томьёол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] томьёотой болгох, томьёогоор бодох
**томьёолбор** I.5.2 ●○○ [ж.н] томьёолсон илэрхийлэл
**томьёолол** I.17.2 ●●○ [ж.н] томьёолох үйлийн нэр
**томьёочил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] томьёогоор үйлдэх
**тон** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тонго** ●○○ [тэ.н] ~ цас: анхны бөгөөд мөр гараагүй шинэхэн цас
**тонгог** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тонгогоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тонгог тонгог хөдлөх
**тонгой** I.15.2 ●○○ [ж.н] шагайн ацтай талаар буусан байдал
**тонгой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] ихэд бөхийх
**тонгол** I.1.2 ●○○ [ж.н] монгол гэрийн хэлхээ тоонны хүрд
**тонголз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] байн байн тонгойх
**тонголзой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл цох
**тонголзуур** ●●○ [тэ.н] тонголзож байдаг
**тонгор** I.5.2 ●○○ (амь.) [ж.н] усны хөвөөгөөр амьдрах нэг зүйл шувуу
**тонгор-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] эсрэгээр эргэх; бөхийн ~х мэх хийх
**тонгоргон** ●●○ [тэ.н] юмны орой, толгой нь доороо орсон байдал, уруу
**тонгорог** I.22.2 ●●● [ж.н] эвхдэг хутга
**тонгорол** I.17.2 ●○○ (амь.) [ж.н] өнгө улаан нэг зүйл бялзуухай
**тонгоруу** ●●● [тэ.н] ~ толь, ~ газар
**тонгорц-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] толгойгоороо хөрвөж тоглох
**тонгорцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] тонгорцох хөдөлгөөн, тонгорох тоглоом

**тонгорцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] нарийн амсар, өргөн ёроолтой нэг зүйл сав
**тонгорцогло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] гараараа газар тулан хөрвөж эргэх; хүн, амьтан годройтон хөмөрч унах
**тонгос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тонгоч-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] тонгос тонгос хийх
**тонж** ●○○ [тэ.н] гарамгай, чадамгай, онцгой
**тонжир** ●○○ [тэ.н] сайн үүлдрийн адууны шалгарсан чанар
**тонжир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] ганцаар шалгаран тодрох
**тонжоо** ●○○ [тэ.н] тонж, содон
**тонил-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] зайлж үгүй болох; алдрах
**тонилгогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] тонилгох үйлийг гүйцэтгэгч
**тонилогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] тонилон одогч
**тонилол** I.17.2 ●○○ [ж.н] тонилох үйлийн эзэн
**тоно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] булаан дээрэмдэх, шулан мөлжих
**тоног** I.6.2 ●●● [ж.н] ~ хэрэглэл, гэрийн ~, ~ төхөөрөмж
**тоног** I.6.2 ●○○ (хууч.) [ж.н] дайн тулаанд ялсны гэрч болгон авах эд юм
**тоногло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] тоног хийх; тоногтой болгох
**тоноглогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] тоног хэрэгсэл, тоног чимэг хийгч
**тоноглол** I.1.2 ●●○ [ж.н] тоноглох үйлийн нэр
**тоноглолт** I.3.2 ●●○ [ж.н] тоноглох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**тоноглоос** I.9.2 ●●○ [ж.н] тоног хэрэгсэл болгох юм
**тоногч** ●○○ [тэ.н] дайны ялалтын тоног авагч
**тоногчин** I.20.2 ●○○ (хууч.) [ж.н] тоног авагч
**тонодос** I.26.2 ●○○ [ж.н] тонож дээрэмдэж авсан зүйл
**тонон** I.2.2 ●○○ (урга.) [ж.н] өнгө хүрэн, чихэрлэг, хар гүйлс мэт жимс
**тоноо** I.12.2 ●○○ [ж.н] зам тосож дээрэмдэх хулгай; тонох үйлийн нэр
**тонооч** ●●○ [тэ.н] тонох, дээрэмдэх үйлийг хийгч
**тоноочин** I.20.2 ●○○ [ж.н] тонуул дээрмээр амьдрах хүн
**тонтго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тонтгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тонтгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тонтгор** ●○○ [тэ.н] бөөрөнхий, цомбогор
**тонтгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тонтгор болох
**тонтгордуу** ●○○ [тэ.н] тонтгор байрын
**тонтой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] тонтгор болох
**тонтолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тонтгор юмны байн байн хөдлөх
**тонуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] дээрэм ~
**тонуулч** ●●○ [тэ.н] тонуулчин
**тонуулчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] тонуул хийгч
**тонхуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цэцэгт ургамал
**тонш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] их юмыг бяцхан юмаар тогших
**тоншголжин** I.20.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**тоншилт** I.3.2 ●○○ [ж.н] тоншиx үйлийн үр дүнг заасан нэр
**тоншилхийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] олонтоо тоншиx мэт болох
**тоншооч** ●○○ [тэ.н] байнга тоншдог
**тоншуул** I.1.1 ●●○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**тоншуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] тоншиx хэрэгсэл
**тоншуурга** I.18.1 ●●○ [ж.н] цас арилган тоншиx багаж
**тонь-** II.13.2 ●○○ [үй.ү] тонжрох, оройлох, гоцлох
**тоо** I.12.2 ●●● [ж.н] ~ ширхэг, ~ хэмжээ
**тоо-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] ойшоох, тоомсорлох
**тооroго** I.18.2 ●○○ [ж.н] бүсэнд тээг болгох хас толь
**тоогүйрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] ихэд харамсах
**тоод** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] өрвө шувуу
**тоодгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тоодгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тоодгор** ●●○ [тэ.н] богино, оодон, ~ дээл
**тоодгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тоодгор болох
**тоодгордуу** ●○○ [тэ.н] тоодгор байрын
**тоодог** I.22.2 ●○○ (амь.) [ж.н] тал газар сүрэглэн оршдог нэг зүйл шувуу
**тоодой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] багадах, богинодох
**тоодолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тоодгор юмны байн байн хөдлөх
**тоодон** ●●○ [тэ.н] оодон, охор, ~ хормой
**тоол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] тоог нь авах, бүртгэх хэмжээлэх
**тоолбор** I.5.2 ●○○ [ж.н] тоолж болох юм
**тоолго** I.18.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл бутан сав
**тооллого** I.18.2 ●●● [ж.н] бүртгэл ~
**тоологч** I.4.2 ●●○ [ж.н] тоолох үйлийг хийгч
**тоолол** I.17.2 ●●○ [ж.н] он тоолох ёс
**тоололт** I.3.2 ●○○ [ж.н] тоолох явц
**тоолуур** I.5.1 ●●● [ж.н] тоолох хэрэгсэл
**тоом** I.1.2 ●●● [ж.н] уул хадны орой хяр дахь онь сэтэрхий
**тоомж** I.4.2 ●○○ [ж.н] тоомсор, анхаарах, тоох байдал
**тоомжил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] тоож үзэх
**тоомжир** I.21.2 ●●○ [ж.н] тоомж
**тоомжир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] тоомоор янзтай болж ирэх
**тоомир-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] гуйранч болох
**тоомно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тооцож төлөвлөх
**тоомсор** I.21.2 ●●○ [ж.н] тоомж, тоомжир
**тоомсор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] тоомсорлох
**тоомсорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] анзаарч хайхрах
**тооно** I.25.2 ●●● [ж.н] гэрийн ~, сархинаг ~, хатгуур ~
**тооно** I.25.2 ●●● [ж.н] ~ туших: нэг зүйл уяа хүлэг

**тоонолж** I.4.2 ●●● [ж.н] хөндлөн гулд чагталсан хэлбэртэй тэмдэг
**тоонолж** I.4.2 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**тоонолжил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] тоонолж хэлбэртэй болгох
**тоонолжин** ●●○ [тэ.н] хөндлөн гулд чагталсан зураас тэмдэг бүхий хээ
**тоонот** ●●● [тэ.н] ~ нутаг: төрсөн газар, унасан газар, ~ тайх
**тоонот** ●●○ [тэ.н] тооно бүхий
**тооноц-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] тооно тушиx, тоонолжин зангидах
**тооночил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] тооно тушиx
**тоор** ●●● [а.ө] ~ ~: тэмээг дуудах аялга үг
**тоорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] тэмээг тоор тоор хэмээн дуудах
**тоорло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] харийн хэл, бичгээр саадгүй ярьж, бичих
**тоормос** I.9.2 ●●○ [ж.н] машин тэрэгний хурд хөдөлгөөнийг зогсоох буюу удаашруулах хэрэгсэл
**тооровч** I.32.2 ●○○ [ж.н] тоорцог малгай
**тоорогт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] шингэн бодист элдэв нунтаг холилдох
**тоорой** I.15.2 ●●○ (урга.) [ж.н] говьд ургах нэг зүйл мод
**тоорцог** I.22.2 ●●● [ж.н] ~ малгай; ~ хэнгэрэг
**тоорцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] цэцгийн цоморлог, цэцгийн хүйс
**тоорцогт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цэцэг тоорцогтой болох
**тоос** I.9.2 ●●● [ж.н] нарийн хумх, ~ тортог
**тоос** I.9.2 ●○○ (урга.) [ж.н] хус модны үйс
**тоосго** I.25.2 ●●● [ж.н] ааанги шороогоор хэвлэсэн барилгын материал
**тоосгоч** ●●○ [тэ.н] тоосгочин
**тоосгочин** I.20.2 ●○○ [ж.н] тоосго цохигч
**тоосжилт** I.3.2 ●●● [ж.н] тоосжих үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц
**тооcлог** ●○○ [тэ.н] тоос ихтэй
**тоосовч** I.32.2 ●●○ [ж.н] цэцгийн тоос агуулагдах уутлаг хэсэг
**тоосод-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] тоос болгох
**тоосож-** II.16.2 ●●○ [үй.ү] тоос суух, тоос дарах
**тоосол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] нуманд үйс наалдуулах
**тоосол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] тоосыг нь арилгах
**тоосор-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] салхинд тоос дэгдэх, манан хүдэн болох
**тоосормог** I.6.2 ●○○ [ж.н] цэцгийн тоос
**тоосорхог** ●●○ [тэ.н] тоос ихтэй
**тоост-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] тоостой болох
**тоот** ●●○ [тэ.н] тоо бүхий, дугаар бүхий
**тоотон** I.20.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл бөс
**тоотон** I.20.2 ●○○ [ж.н] тооцогдох этгээд
**тооц-** II.6.2 ●●● [үй.ү] тооцоо бодох; тоох
**тооцоо** I.12.2 ●●● [ж.н] бүртгэл ~; ~ хийх, ~ гаргах
**тооцоол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] тооцоо гаргах
**тооцоолол** I.17.2 ●●● [ж.н] тооцоолох үйлийн нэр
**тооцоололт** ●●○ [ж.н] тооцоолол; тооцоолох явц байдал
**тооцоолуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] тооцоолох хэрэглүүр
**тооцуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тооцох хэрэглүүр
**тооч-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] учир явдлаа нэгд нэгэнгүй, илэн далангүй хэлэх
**тооч** ●○○ [тэ.н] тоо бодогч хүн
**тоочил** I.17.2 ●○○ [ж.н] тоочих үйлийн нэр
**тоочил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] журамлах; байн байн тоочих
**тоочилт** I.3.2 ●●○ [ж.н] тоочих ажиллагаа, хүүрнэх хэлбэрээр бичдэг зохиолын илтгэх арга
**тоочин** I.20.2 ●○○ [ж.н] тооч, тоо бодогч
**тор** I.9.2 ●●● [ж.н] уут сав
**тор** I.5.2 ●○○ [ж.н] гэрийн тэжээмэл шувууны ~
**тор** I.5.2 ●○○ [ж.н] ~ урхи: шувуу, загас зэргийг барих хялгасан урхи
**тор** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тор-** II.3.2 ●●○ [үй.ү] тээглэх, саатах
**торво** I.18.2 ●○○ [ж.н] тахил тавиглалд хэрэглэх гурил зэргээр хийсэн идээ
**торвон** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**торго** I.25.2 ●●● [ж.н] ~ дурдан
**торго-** II.10.2 ●●● [үй.ү] ~ шийтгэх
**торгог** I.6.2 ●○○ [ж.н] дөмж торгосон оёдол
**торгогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] түр аргацаан оёх
**торгой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**торголз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] дөнгөн данган аргацаж тогтох
**торгомсог** ●●● [тэ.н] торгоноос бүдүүвтэр нэхсэн эд, ~ бараа
**торгонцор** ●○○ [тэ.н] торго мэт
**торгоос** I.9.2 ●●○ [ж.н] торгоож тогтоох юм
**торгор** ●●○ [тэ.н] холд бүрэлзэн, бүдэг харагдах бараа
**торгосог** ●○○ [тэ.н] торго торгомсгийг хэрэглэх дуртай
**торгоц** I.3.2 ●○○ [ж.н] торгууль, торгох хэмжээ
**торгоц** I.3.3 ●●○ [ж.н] торгож оёсон нь
**торгууд** I.3.1 ●○○ [ж.н] монгол угсаатны бүлгийн нэр
**торгууль** I.23.1 ●●● [ж.н] мөнгөн ~, ~ хүлээлгэх
**торгууль** I.23.1 ●○○ [ж.н] тогтоож уяхад зориулсан гархи, оньс мэт юм
**торгуульт** ●●○ [тэ.н] тогтоогч тээгтэй, ~ бүс
**торгуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] торгож тогтоох юм
**торд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] тэжээх тэтгэх, арчлах, тэнхрүүлэх
**торд** ●○○ [а.д.ү] ~ хий, гэх: хатуу юмыг хөндөөхөд гарах чимээ
**тордлого** I.18.2 ●●○ [ж.н] арчилгаа ~
**тордмол** ●●○ [тэ.н] тордсон, бордсон, шахсан
**торжигно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] тор тор хийх чимээ үргэлжлэн гарах, тожигнох

**торло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тор сүлжих
**торло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] тороор хаших, бүрэх
**торловч** I.32.2 ●●○ [ж.н] нүдний дотор бүрхүүл
**торлог** I.6.2 ●●○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бургас
**торлог** ●●○ [тэ.н] торлосон бүтэцтэй, ~ эд
**торлог** I.6.2 ●○○ [ж.н] түүгээр үйлдсэн занчих, зодох саваа
**торлоос** I.9.2 ●○○ [ж.н] торлох юм
**тормого** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тормогоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тормогор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тормогор** ●●○ [тэ.н] дүрлэгэр, сэргэлэн нүд
**тормогордуу** ●○○ [тэ.н] тормогор байрын
**тормой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] тормогор болох
**тормолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] тормос тормос хийх
**тормон** ●●○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**торни-** II.2.2 ●●○ [үй.ү] хүн, амьтны үр төл эрүүл, цовоо, өсөн, том болох
**торнилт** I.3.2 ●●○ [ж.н] торних үйлийн үр дүнг заасан нэр, торних явц
**торниу** ●●○ [тэ.н] торниун
**торниун** ●●● [тэ.н] эрүүл чийрэг, өсгөлүүн бойжиж буй
**торов** I.17.2 ●○○ [ж.н] бурханд өргөх идээ
**торовч** I.32.2 ●●○ [ж.н] дээс зэргээр томсон ногт
**торой** I.15.2 ●●● (амь.) [ж.н] гахайн төл
**торой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] алсад тодрон харагдах
**торолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] алсад ~
**тором** I.26.2 ●●● (амь.) [ж.н] хоёр настай тэмээ
**тором** I.26.2 ●○○ [ж.н] сумны ониндсүлжиж наасан ёнхор утас
**тором** I.26.2 ●○○ (урга.) [ж.н] үндэс нь эхүүн үнэр амттай идэшний ногоо
**торомж** I.4.2 ●○○ [ж.н] мод зэрэгт оосор торгоохоор гаргасан хэрчлээ
**торомжил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] торомж гаргах
**торомжоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] торомж; саад тотгор, барцад
**торомтог** I.22.2 ●●○ [ж.н] өвс тариа идэхээс сэргийлж малын хошуунд углах тор
**торомтогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] торомтог углах
**торон** I.20.2 ●○○ (амь.) [ж.н] тогос шувуу
**тороо** I.12.2 ●●○ [ж.н] тороос, тээглээ
**тороос** I.9.2 ●●○ [ж.н] мушгимал татуурга төмөр утас
**тороос** I.9.2 ●○○ [ж.н] өчүүхэн саад, харш
**тортгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тортгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тортгор** ●○○ [тэ.н] тортойсон байдалтай
**тортмол** ●○○ [тэ.н] дуртмал, өнгө үзэсгэлэнтэй
**тортог** I.22.2 ●●● [ж.н] тоос ~
**тортогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тортог болгох
**тортогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тортог болгох
**тортогт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] тортог бий болох
**тортогш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] тортогтой болох
**торуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] хоёр настай гахай
**торх** I.9.2 ●●● [ж.н] шингэн юм агуулах хавхагтай том модон сав
**торхоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] навч нь ялам модныхтой адил нэг зүйл мод
**торц** I.3.2 ●○○ [ж.н] торж үлдэх юм, торж тээглэх хэмжээ
**торчгор** ●○○ [тэ.н] туранхай, нарийхан
**торчигно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тор тор чимээ гарах
**тос** I.9.2 ●●● [ж.н] өөх ~, ургамлын ~, ~ шахах
**тос-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] алга ~, зам ~, угтан ~
**тосвор** I.5.2 ●○○ [ж.н] тосоход зориулсан юм, тосдог юм
**тосгон** I.2.2 ●●● [ж.н] багахан суурин газар
**тосгон** I.2.2 ●○○ [ж.н] тэмээнд тусах нэг зүйл өвчин
**тосгонт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тосгон өвчин тусах
**тосгуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] тоссон юм, тосох хүн
**тосгуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] тосож тавих тавиур, юүлүүр
**тосгуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тоссон юм, ин тээрмийн доод чулуу
**тосгүйж-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] тосгүй болох
**тослог** ●●● [тэ.н] тосорхог, ~ сүү
**тослогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] тослох ажил хийгч
**тослолт** I.3.2 ●○○ [ж.н] тослох үйлийн үр дүнг заасан нэр, байдал
**тослуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тослох хэрэглүүр
**тосод-** II.15.2 ●●○ [үй.ү] тос болгох
**тосол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] тос түрхэх, тостой болгох
**тосолгоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] тослох үйлийн нэр
**тосолгоочин** I.20.2 ●○○ [ж.н] тосолгоо хийгч
**тосондой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] ойд ургах нэг зүйл мөөг
**тосонхой** I.15.2 ●○○ [ж.н] тэмээний өвчин
**тосорхог** ●●○ [тэ.н] тос, нүнжиг ихтэй
**тосорхуу** ●○○ [тэ.н] тостой байрын
**тост-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тос болгох
**тосуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] тоссон юм, хүн
**тотго** I.25.2 ●●● [ж.н] үүд хаалганы тогтоол бүхий дээд хөндлөвч, босго ~
**тотго** I.25.2 ●●○ [ж.н] тулгын эгц тулгуур
**тотго** I.18.2 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**тотгор** I.5.2 ●●● [ж.н] саад харш, гай ~, ~ болох
**тотгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] гай тотгор тохиолдох
**тотгордол** I.17.2 ●○○ [ж.н] саад, зэтгэр, түйтгэр
**тотгорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] саад тотгор болох
**тотгорлогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] саад тотгор учруулагч
**тотиг** I.6.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл далайн шувуу
**тотилдой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] тоть шувууны өөр нэр
**тоть** I.29.2 ●●○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**тох-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] бөгтөрч тавих, эмээл ~
**тохиг** I.6.2 ●○○ [ж.н] эхнэр хүний үсний гэр
**тохигоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тохигор юмны

Т

тохиг тохиг хийх
**тохигор** ●●○ [тэ.н] өндөр, нарийн бөгөөд тахир юм, тахигар
**тохиж-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] тохитой болох
**тохижил** I.17.2 ●○○ [ж.н] тохижих үйлийн нэр
**тохижилт** I.3.2 ●●● [ж.н] тохижих явц,байдал
**тохижуулалт** I.3.1 ●●● [ж.н] тохижуулахуй, тохижуулахуйн үр дүн
**тохий-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] өвдөг тахийн харагдах
**тохил-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] тавлах, тухлах
**тохилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] тохис тохис хөдлөх
**тохилог** ●●● [тэ.н] тохь тух сайтай
**тохино-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ая тухтай, төвшин амгалан, эмх журамтай болох
**тохинол** I.1.2 ●○○ [ж.н] тохинох үйлийн нэр
**тохиноо** I.12.2 ●○○ [ж.н] тохиносон юм
**тохинуулалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] тохинуулах явц, байдал
**тохинуун** ●●○ [тэ.н] төвхнүүн, тохь бүхий
**тохио-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] учрах, харгалдах
**тохиол** I.1.2 ●●● [ж.н] учрал ~, ашдын ~; далим, завшаан
**тохиолдол** I.17.2 ●●● [ж.н] учрал, тохиол, тааралдахуй
**тохиор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] байдал төлөв уг хэвээр тогтох
**тохиос** I.9.2 ●○○ [ж.н] нийлж зохицсон юм
**тохир-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] таарах, зохицох, нийцэх
**тохир** ●●○ [тэ.н] тахир, бөгтөр, мойног
**тохиргоо** I.12.2 ●●● [ж.н] тохируулга
**тохирол** I.17.2 ●●○ [ж.н] тохирох үйлийн нэр
**тохиролцоо** I.12.2 ●●● [ж.н] харилцан тохирох үйлийн нэр
**тохиромж** I.4.2 ●●○ [ж.н] таарамж, нийлэмж
**тохиромжгүйд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] тохиромжгүйн учир зохисгүйдэх
**тохироо** I.12.2 ●●○ [ж.н] тохирол, зохицоо
**тохируулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] тохируулах багаж буюу хүн
**тохируулалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] тохируулах үйлийн үр дүнг заасан нэр, явц
**тохируулга** I.18.1 ●●○ [ж.н] тохируулах үйлийн нэр, тохируулах хэрэглүүр
**тохног** I.6.2 ●○○ [ж.н] самган дээлийн ханцуйн булуувчны залгаас
**тоховч** I.32.2 ●●○ [ж.н] ширмэл богино эсгий гуд
**тохой** I.15.2 ●●● [ж.н] голын ~
**тохой** I.15.2 ●●● [ж.н] арван ямх, үзүүр ~, мухар ~
**тохой** I.15.2 ●●● [ж.н] гарын атгаал шуу хоёрын уулзварын товгор үе
**тохойвч** I.32.2 ●●○ [ж.н] ханцуйвч, ханцуйн тохой хавийн хэсэг
**тохойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] тохойгоор хэмжих
**тохойлд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] тохойгоор тулах
**тохойр-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] тохой гарган урсах
**тохом** I.17.2 ●●● [ж.н] эмээлийн доор жийрэглэн тохох эсгий зөөлөвч
**тохомло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] тохом даруулах
**тохоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] ажлын тэнцүүлсэн нэгж, үүрэг; морин өртөөнд нэг удаа гүйцэтгэх албан үүрэг
**тохоос** I.9.2 ●○○ [ж.н] хөвөнтэй хувцсанд углах гадар, хөнжил дэвсгэрт углах дотор
**тохор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] тохинуун, тогтуун болох, тайтгарах
**тохош** I.27.2 ●●● [ж.н] тэмээний атавч эмээл
**тохшил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] тохош тохох
**тохуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] тоглоом ~
**тохуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хийх ажилгүй эрх дураараа аашлах
**тохуурх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] даажигнах, тоглоом тохуу хийх
**тохуурхал** I.17.1 ●●○ [ж.н] тохуурхах үйлийн нэр
**тохуурхангүй** ●○○ [тэ.н] тохуурхсан байдалтай
**тохь** I.24.2 ●●● [ж.н] ~ тух
**тохь-** II.14.2 ●●○ [үй.ү] тохирох, санаанд нийцэх
**тохь** I.24.2 ●○○ [ж.н] нас гүйцээгүй хандгай
**тохь** I.24.2 ●○○ (хууч.) [ж.н] дөрвөн үе болсон боол
**тохь** I.24.2 ●○○ (амь.) [ж.н] тэмээн хяруул
**точиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тош-** II.8.2 ●●● [үй.ү] ороо нь өнгөрсөн бух сүрэгтээ нийлэлгүй ганцаар явах, бух тошх
**тош-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] бух сүргээсээ салж, өвс ногооны сөл даган ганц нэгээрээ өвөлжих
**тош** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**тошгир-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] хэлээр тагнайг цохилон шагширч нохойг дуудах
**тошгич-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] байн байн тошхирох
**тошигно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тошин гүйх
**тошин** I.16.2 ●●○ [ж.н] мөсний доогуур болон завсраар гүйлгэнэх ус, халиа
**тошинт-** II.7.2 ●(амь.) ○ [үй.ү] тошин буй болох
**тошлог** I.6.2 ●●○ (урга.) [ж.н] исгэлэн амттай жимс, тошлой
**тоюу** I.12.1 ●○○ [ж.н] гутлын өсгий, малын туурайд наалдаж тогтсон цас
**тоюут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тоюу тогтох
**төв** I.1.3 ●●● [ж.н] аймгийн ~, сумын ~
**төв** ●●● [тэ.н] гол ~; ~ үзэл, ~ хүн
**төвгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] төвгөр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**төвгөр** ●○○ [тэ.н] товгор, гүвгэр
**төвгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] төвгөр болох
**төвгөрдүү** ●○○ [тэ.н] төвгөр байрын
**төвгөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] төвгөр болгох
**төвий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] төвгөр болох, төвгөр харагдах
**төвлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] төв болгон байрлах
**төвлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] төв болох
**төвлөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] төв бологч
**төвлөөс** I.9.3 ●○○ [ж.н] төвлөн байрласан юм
**төвлөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] нэг доор төв болон

хурах; анхаарал ~
**төвлөрөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] төвлөрөх үйлийн нэр
**төвлөрөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] төвлөрөл; төвлөрөх явц, байдал
**төвлөрүүлэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] төвлөрүүлэх явц, байдал
**төвлүүн** ●●○ [тэ.н] зүс царай, зан суртахуун төв сайхан
**төвөг** ●●○ [тэ.н] тээг, яршиг ~

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **төвөг** | түвэг гэж монгол бичигт тэмдэглэдэг ч бичлэг, дуудлагын зөрөөг багасган Ц.Дамдинсүрэн, Монгол үсгийн дүрмийн толийг баримтлан төвөг, төвөгшөө гэж бичнэ. |
| × | **түвэг** | |

**төвөгшөө-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] төвөгтэйд үзэх, бэрхшээх, тээршээх
**төвөгшөөнгө** ●●○ [тэ.н] төвөгшөөх, бэрхшээх байдал
**төвөд** I.3.3 ●●○ [ж.н] ~ үндэстэн, ~ бичиг, ~ хүн

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **төвөд** | төбэд (түбэд) гэж монгол бичигт тэмдэглэдэг бөгөөд төвөд хүн, төвөд хэл гэж бичнэ. Харин төвд гэж бичвэл аливаа юмны голд, дунд гэсэн утгатай болно. |
| × | **төвд** | |

**төвөдчил-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] төвөдөөр орчуулах
**төвөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] төвгөр юмны байн байн хөдлөх
**төвөн** I.16.3 ●●○ [ж.н] төвөнх, төвөнхий
**төвөнт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] төвөнхийн булчирхай томрох
**төвөнх** I.3.3 ●●● [ж.н] цагаан хоолойн дээд төвгөр хэсэг
**төвөр** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**төвөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] адуу, үхрийн туурайн чимээ гарах
**төвөргөөн** I.2.3 ●●● [ж.н] морин ~
**төвт** ●●○ [тэ.н] төв бүхий
**төвхнө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] тохинох ~
**төвхнөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] төвхнөх үйлийн нэр
**төвхнөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] төвхнөсөн байдал
**төвхнүүлэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] төвхнүүлэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, байдал
**төвхнүүн** ●●○ [тэ.н] тохинуун, төвхнөсөн байдалтай
**төвхөн** ●○○ [тэ.н] цомхон, авсаархан
**төвшид-** II.15.4 ●●○ [үй.ү] төвшин амгалан болох
**төвшин** ●●● [тэ.н] тогтуун, тавиун; төлөв даруу
**төвшир-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] цаг төрийн байдал төвшин тогтнуун, амар тайван болох
**төвшит-** II.15.4 ●●○ [үй.ү] төвшин болох, төвшрөх
**төвшөөр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] тогтвортой болох, төлөв төвшин болох
**төвшрөл** I.1.4 ●○○ [ж.н] төвшрөх үйлийн нэр
**төгий** I.15.3 ●○○ [ж.н] морийг тэрэгний аралтай холбох махир мод
**төгөл** I.17.3 ●●● [ж.н] голдуу хус, нарс, улиас зэрэг навчит модоос бүрдэх бага шиг ой
**төгөлдөр** ●●● [тэ.н] төгс ~, хүчин ~
**төгөлдөрж-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] төгөлдөр болох
**төгөнчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] үхэхийг зөөлрүүлсэн үг
**төгрөг** I.5.3 ●●● [ж.н] Монгол Улсын мөнгөн дэвсгэрт, мөнгө ~
**төгрөг** ●●○ [тэ.н] дугариг юм, ~ дүгрэг
**төгрөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] дүгрэглэх
**төгрөглөөс** I.9.3 ●○○ [ж.н] төгрөглөсөн юм
**төгс-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] барагдах, дуусах, гүйцэх
**төгс** ●●● [тэ.н] ~ төгөлдөр, ~ гүйцэд
**төгсвөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] дуусвар, төгсгөл
**төгсвөрлө-** II.10.3 [үй.ү] төгсвөр болох
**төгсгөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] дүүргэгч, дуусгагч
**төгсгөл** I.1.3 ●●○ [ж.н] эцэс, дуусгал
**төгсөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] сургууль төгсөх хүн

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **төгсөгчдөдөө** | төгсөгч гэсэн заримдаг гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд олон тооны утгатай **-д** дагаврыг залгавал **ч** байгаа тул **и** эгшигийг жийрэглэх ба төгсөгчид хэмээх үгнээ өгөх оршихын **-д** нөхцөлийг залгахад эгшигтийн дараа заримдаг гийгүүлэгч эгшиггүй орох тул и эгшигийг хойш шилжүүлэн төгсөгчдөд гэж бичих ба "өө" нөхцөлийг шууд залган төгсөгчдөдөө гэж бичнэ. Жишээ нь: -сурагчдадаа, уншигчдадаа, бусдадаа гэж бичнэ. |
| × | **төгсөгчиддөө** | |

**төгсөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] бүрдэл, дуусал, эцэс
**төгсөлт** I.3.3 ●●● [ж.н] төгсөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**төгсөц** I.19.3 ●●○ [ж.н] төгсөх явц
**төгцөг** ●●○ [тэ.н] хөгшин ~
**төгцөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] түлсэн модны үлдэгдэл
**төд** ●●○ [тө.ү] даруй, удалгүй
**төдий** ●●○ [тө.ү] юмны хэр хэмжээг багцаалсан үг, өдий ~
**төжир** ●○○ [тэ.н] ажил хэрэгт залхуу, авд хөдлөхгүй зантай
**төл** I.1.3 ●●● [ж.н] амьтны зулзага, үр ~
**төл-** II.4.3 ●●● [үй.ү] өр ~, нөхөж ~
**төлбөр** I.5.3 ●●● [ж.н] төлбөл зохих эд юм
**төлгө** I.25.3 ●●● [ж.н] хүний хувь тавилан, амьдралд тохиолдох элдэв явдлыг урьдчилан тааварлах мэргэ

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **төлгө** | төлгө хэмээх нэр язгуур бөгөөд төлгэ хэмээн монгол бичигт тэмдэглэснээс эшлэн, тэргүүн үед ө байвал хойшид дагах эгшиг нь ө байна гэсэн эгшиг зохицох ёсны дүрмээр төлгө гэж бичнэ. Мэргэ төлгө гэж хоршин хэлэгдэнэ. Хэрэв төлөг (төлүгэ) гэж бичвэл төл гэсэн нэр язгуурт -г дагавар залгаж хоёр настай хонь гэсэн утга бүхий үг болно. |
| × | **төлөг** | |

**төлгөд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] төлгө буулгах, мэргэлэх
**төлгөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] төлгө тавих
**төлгөч** ●●○ [тэ.н] төлгө үзэгч, мэргэлэгч
**төлж-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] нөхөн ~
**төлж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] олшрох ~
**төлжил** I.17.3 ●○○ [ж.н] төлжих үйлийн нэр
**төлжилт** I.3.3 ●●● [ж.н] арьс махны ~
**төлжир-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] төлжих үйлийн нэр
**төлле-** II.10.3 ●●● [үй.ү] эх мал төлтэй болох
**төллөлт** I.3.3 ●●● [ж.н] төллөх үйлийн үр дүнг заасан нэр, мал ~
**төлөв** I.5.3 ●●● [ж.н] янз байдал
**төлөвж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] төлөв томоотой болох
**төлөвлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] ажил үйлийг хэрхэн хийх тухай урьдчилан тоймлон боловсруулах
**төлөвлөгөө** I.12.3 ●●● [ж.н] ажлын ~, хэтийн ~
**төлөвлөгөөж-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] төлөвлөгөөтэй болох
**төлөвлөгөөт** ●●○ [тэ.н] төлөвлөгөө бүхий
**төлөвлөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] төлөвлөх үйлийн эзэн
**төлөвлөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] төлөвлөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**төлөвш-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] төлөв томоо суух, бууръ суурьтай, тохитой болох
**төлөвшил** I.17.3 ●●○ [ж.н] төлөвших үйлийн нэр
**төлөвшилт** I.3.3 ●●○ [ж.н] төлөвших байдал
**төлөвшир-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] төлөвших шинжтэй болох
**төлөг** I.26.3 ●●○ (амь.) [ж.н] хоёр настай хонь
**төлөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] төлбөр ~
**төлөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] төлөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**төлөө** ●●● [хо.үг] тулд
**төлөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] орлосон хүн, юм, ~ний хүн, ~ний үг
**төлөөл-** II.4.3 ●●● [үй.ү] төлөөнөө гүйцэтгэх
**төлөөлөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] төлөөний хүн
**төлөөлөл** I.17.3 ●●● [ж.н] төлөөлөх үйлийн нэр
**төлөөлөмж** I.4.3 ●○○ [ж.н] уран дүрслэлийн арга хэрэглүүр
**төлөөс** I.9.3 ●●● [ж.н] өр ~
**төлөөсөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] үнийг бэлэн төлөлгүйгээр авах; төлөөлөх
**төлчин** I.20.3 ●●● [ж.н] төл бойжуулагч
**төмбий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] төмбөгөр болох
**төмбөгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] төмбөгөр юмны хөдлөх
**төмбөгөр** ●●○ [тэ.н] томбогор, овгор
**төмбөгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] төмбөгөр болох
**төмбөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] төмбөгөр юм байн байн хөдлөх
**төмөг** I.21.3 ●○○ (хууч.) [ж.н] саран сүх хэлбэртэй цэргийн зэвсэг
**төмөр** I.21.3 ●●● [ж.н] хувилахуйн ухааны махбод
**төмөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] төмрөөр үйлдэх
**төмөрдээ** I.30.4 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**төмөрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] төмрөөр бэхлэх, бүрэх
**төмөрлөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] нэг зүйл хатуу эрдэс, өнгөт ~, хар ~
**төмөрсөг** I.21.3 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ мод: нэг зүйл мөнх ногоон мод
**төмөрчин** I.20.3 ●●○ [ж.н] төмрийн дархан
**төмс** I.9.3 ●●● [ж.н] нэг зүйл хүнсний ногоо, ~ тарих, ~ хураах
**төмслөг** ●●○ [тэ.н] төмс мэт хэлбэртэй
**төмсөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] эр бэлгийн булчирхай
**төнх-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] ухаж ~
**төнхлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] төнхөх үйлийн нэр
**төө** I.12.3 ●●○ [ж.н] эрхий хуруу болон дунд хурууг тэнийлгэсэн уртын зай
**төөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] төөгөөр хэмжих
**төөлий** I.15.3 ●○○ [ж.н] адууны магнайн гүдгэр яс
**төөлүүр** I.5.4 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ хорхой
**төөлэй** I.15.3 ●●○ [ж.н] тайлга, тахил, тавиг хүндэтгэлийн зоогт зориулан хуйхалж чанасан хонины толгой
**төөнө** I.18.3 ●●○ [ж.н] төөнүүр
**төөнө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] галаар ~, хүжээр ~
**төөнөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] төөнөх, төөнүүр тавих
**төөнөр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] халуу оргиж өвдөх
**төөнүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] зүү ~
**төөр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] будилах; зүг чигээ алдах
**төөрөг** I.21.3 ●●● [ж.н] заяа ~
**төөрөгдөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] төөрөгдөх үйлийн нэр
**төөрөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] төөрөх үйлийн нэр
**төөрц** I.3.3 ●○○ [ж.н] уулын хавчил ган
**төөрцөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] хүрээт малгай
**төөч** I.4.3 ●○○ (амь.) [ж.н] төөлүүр хорхой
**төр** I.1.3 ●●● [ж.н] улс ~; ёс ~; нэр ~
**төр-** II.3.3 ●●● [үй.ү] хүүхэд ~, санаа ~
**төрж-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] улс ~
**төрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] заншил ёсоор үйлдэх
**төрөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] нэгэн зүйл торгомсог бараа; торго ~
**төрөл** I.17.3 ●●● [ж.н] ~ садан
**төрөлж-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] төрөл төрлөөр болох

Т

**төрөлжилт** I.3.3 ●●○ [ж.н] төрөлжих явц, байдал
**төрөлс-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] садансах
**төрөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] төрөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**төрөлтөн** I.20.3 ●●○ [ж.н] адгуусан ~
**төрөлх** ●●● [тэ.н] ~ нутаг, ~ ухаан
**төрөлхтөн** I.20.3 ●●● [ж.н] хүн ~
**төрүүлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] төрүүлэн гаргагч
**төрх** I.3.3 ●●○ [ж.н] хэв маяг, хэлбэр галбир; авир аяг
**төрхгүйт-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] сахилгагүйтэх
**төрхөж-** II.16.3 ●○○ [үй.ү] томоожих, төлөвжих
**төрхөм** I.17.3 ●●○ [ж.н] хадамд очсон эмэгтэйн төрсөн гэр
**төрхөмлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] төрхөмдөө айлчлах
**төрхөмс-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] төрхөмдөө саймшрах
**төрхөмсөг** ●●○ [тэ.н] төрхөмдөө элэгсэг
**төрхөмсүү** ●●○ [тэ.н] төрхөмсөг байрын
**төрц** I.3.3 ●○○ [ж.н] төрж үржих чадамж
**төрч** I.4.3 ●●● [ж.н] төрд зүтгэгч, улс ~
**төс** I.3.3 ●●● [ж.н] адил ~, төсөө
**төс-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] тоймлох, багцаалах
**төслөг** ●○○ [тэ.н] төс бүхий
**төсөв** I.21.3 ●●● [ж.н] ~ хөрөнгө
**төсөвлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] төсөв тогтоох, төлөвлөх
**төсөвлөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] төсөв гаргагч, төсөв хийгч
**төсөвлөл** I.1.3 ●●○ [ж.н] төсөвлөх үйлийн нэр
**төсөвт** ●●○ [тэ.н] ~ ажил
**төсөл** I.17.3 ●●● [ж.н] ~ төлөвлөгөө
**төсөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] адил төсөр болох; төсөөлөх
**төсөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] царай төрх, янз байдал адилавтар
**төсөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] эв дүй
**төсөөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] баримжаалах
**төсөөлөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] төсөөлөх үйлийн нэр
**төсөөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] мартаж эв дүйгүй болох
**төсөөрхөг** ●○○ [тэ.н] төсөө ихтэй
**төсөөт** ●○○ [тэ.н] төсөө бүхий, ~ нэр
**төсөр** ●●○ [тэ.н] ойр ~, хямд ~
**төст** ●●○ [тэ.н] төс бүхий
**төхөм** I.17.3 ●●○ [ж.н] хотгор хонхор газар, баян бүрд
**төхөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] төсөө, томоо
**төхөөмж** I.4.3 ●○○ [ж.н] бэлтгэл
**төхөөн** I.2.3 ●○○ [ж.н] дээврийн хөндий
**төхөөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] зэхэх, бэлдэх
**төхөөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] алах нядлахыг цээрлэх үг
**төхөөр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] төхөө орох, ойлгох ухаарах
**төхөөрөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] төхөөрсөн юм
**төхөөрөмж** I.4.3 ●●● [ж.н] тоног ~
**төхөөрөмжил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] төхөөрөмжтэй болгох, тоноглох
**төчнөөн** I.2.3 ●●● [тө.ү] төдий чинээ, өчнөөн ~
**төшөөр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] эв дүйгээ алдах, дэмгүй болох
**тув** ●○○ [баймж.] ~ тунгалаг
**тува** I.30.1 ●●● [ж.н] Монгол улсын түрэг хэлт угсаатны бүлэг
**тувт** ●○○ [ц.н] үргэлж, дандаа; ~ явсаар
**тувтан** ●○○ [ц.н] тувт
**туг** I.6.1 ●●● [ж.н] ~ далбаа, ~ сүлд
**туг** I.6.1 ●●● [ж.н] багц бөөм, ~ үс; ~ ширээ бөхтэй тэмээ
**тугаар** I.5.1 ●○○ [ц.н] сая, мөн даруй
**тугал** I.1.1 ●●● (амь.) [ж.н] үнээ, заан, хандгай зэрэг гөрөөс малын үр төл
**тугалга** I.25.1 ●●○ [ж.н] нэг зүйл төмөрлөг, хар ~, цагаан ~
**тугалгад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] тугалгаар гагнах, битүүлэх; тугалгаар зайлах
**тугалгат** ●●○ [тэ.н] тугалга бүхий
**тугалла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] үнээ ~
**тугалмай** I.15.1 ●●○ [ж.н] амьтны эвэр доторх яс
**тугалмайт-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] тугалмай ургаж эхлэх
**тугалмайтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] тугалмайтны овогт багтах амьтад
**тугалчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хөндий товчлон зангидаж уях
**тугалчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] тугал хариулагч
**тугар** I.5.1 ●○○ [ж.н] модон морь
**тугдай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] нугдайх
**тугдам** I.17.1 ●○○ [ж.н] ордон, өргөө, ~даа залрах
**тугна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] эмийг тун тунгаар боох
**тугнал** I.1.1 ●○○ [ж.н] эм тугнах үйлийн нэр
**тугнуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тунгийн халбага
**тугтам** ●○○ [ц.н] шинэ, тулгар, сая буй болсон нь
**тугуй** I.15.1 ●○○ [ж.н] жижигхэн гүүр буюу ганц модоор тавьсан гүүр
**тугч** ●○○ [тэ.н] туг баригч
**тугчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] тугч хүн
**туж** ●●○ [ц.н] үргэлж, туршдаа, туждаа, хамт
**туж** I.4.1 ●●○ [ж.н] дагнасан өтгөн ой шугуй
**тужиг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх , гэх
**тужир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] найр наадам өнжүүт, хонуут үргэлжлэх
**тужирга** I.18.1 ●○○ [ж.н] айраг сөгнөдөг модон хул аяга
**туйв-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] гуйвах
**туйв** I.1.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] үс гэзэгний залгаа; эхнэр хүний үсний гэр
**туйвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] туйвганах, дайвалзах
**туйван** I.16.1 ●○○ [ж.н] хүнийг занчих нарийн

торлог бургас
**туйван** I.16.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] есөн эрүүний нэг
**туйван** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] намуу цэцгийн ангид хамаарах ургамал
**туйванд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] туйвангаар занчих
**туйвар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] хөл сульдаж, алхахдаа гуйвах
**туйвга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**туйвгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хөл гуйвалзах, дайвалзах
**туйвгар** ●○○ [тэ.н] нарийн, туяхан, тарчгар: туйвгар хөлтэй
**туйвнаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг намхан сөөг
**туйвнагтан** I.20.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өвслөг, сөөгт гоёл чимэглэлийн ургамлын овог
**туйвраа** ●○○ [тэ.н] туйварч алхдаг
**туйл** I.1.1 ●●● [ж.н] хойд ~, эцэс ~
**туйл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] морь малын булгих, ачаа тэргээ хөглөрүүлэн давхих
**туйл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] дураар аашлах
**туйлаадас** I.26.1 ●●● [ж.н] түр зуур хаялан шамрах бороо, цас
**туйлбар** I.5.1 ●●○ [ж.н] ажил үйлийг туйлд нь хүргэхүй
**туйлд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] туйлдаа хүртэл зүдрэх, ядарч ~
**туйлдангуй** ●○○ [тэ.н] туйлдсан байдалтай, цуцангуй, ядрангуй
**туйлдас** I.26.1 ●○○ [ж.н] тэмээ сэвсээрээ тургих нь
**туйлч** I.4.1 ●●○ [ж.н] дэлхийн туйл судлаач
**туйлшир-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] нэг талыг хэтрүүлэн баримтлах
**туйлшрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] туйлшрах үйлийн нэр
**туйлшрангуй** ●●○ [тэ.н] туйлширсан байдалтай
**туйлшруулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] туйлшралд хүргэгч
**туйплан** I.16.1 ●●○ (урга.) [ж.н] эмд ордог сараанын язгуурын бут мод, гилгэр бач
**туйталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хөлийн үзүүр гадагш хазгай явах, майжганах
**туйтан** ●○○ [тэ.н] доголон хөлтэй
**туйтар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] явахад хөл бохирох
**туйтар** ●○○ [д.д.ү] ~ тайтар хийх, гэх
**туйтгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] туйтгар хөлтэй хүн амьтны явах
**туйтгар** ●○○ [тэ.н] хөлийн үзүүр гадагш хазгай, майга доголон
**туйхар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] туйтрах
**тул** ●●○ [хо.ү] учир, иймд, тэлөө, тулд
**тул** I.1.1 ●●○ (амь.) [ж.н] ~ загас
**тул-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] түших
**тулаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] ~ манаа
**тулаан** I.2.1 ●●● [ж.н] гар ~, халз ~
**тулаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] тулсан юм, тулгуур
**тулаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] адуу үхрийн дэл сүүлээр сүлжсэн, том нүхтэй тор
**тулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тулах үйлийг гүйцэтгэгч
**тулай** I.15.1 ●●○ [ж.н] үе тойрон хавдах өвчин
**тулайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] тулайтах
**тулайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тулай өвчин тусах
**тулалдаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] тулалдах үйлийн нэр
**тулалдагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] тулалдах хүн
**тулам** I.26.1 ●●○ [ж.н] туламлан өвчиж авсан арьсаар хийсэн сав
**туламж** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нохойтой адил нэг зүйл амьтан
**туламла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] битүү өвчих
**туламла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] туламд юм агуулах
**туламчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] тулмаар ус гатлах
**тулан** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] сум шивэлдэхэд арьсыг нь хэрэглэх нэг зүйл загас
**тулар** I.21.1 ●○○ [ж.н] ойм завины үзүүрийн ёроол
**тулбага** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тул загасны зулзага
**тулбал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] гулд юмыг голоор нь тууш цавчих
**тулбар** I.5.1 ●○○ [ж.н] төмөрлөгийг цоолох нэг зүйл багаж
**тулбуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] цоолуур, тулбуурдах хэрэгсэл
**тулга** I.25.1 ●●● [ж.н] задгай гал түлэх хэрэгсэл, ~ зуух, ~ тулах
**тулга-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хэт ойртуулах; харшуулах, мөргөлдүүлэх; албадан шаардах, сүрдүүлэх; лавлаж үзэх
**тулгавар** I.21.1 ●○○ [ж.н] тулгасан юм
**тулгаварла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тулгавар хийх
**тулгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тулалдах хоёр этгээдийн өөд өөдөөс ойртох
**тулгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] амьтан урд хөлөө ойр ойр зөөж алхах
**тулгалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] тулгах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**тулгам** ●●○ [тэ.н] цаг хугацааны шахуу
**тулгамд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] тулгам болох, гэнэтийн зүйлд барьц алдах, сандрах тэвдэх
**тулгамдуу** ●○○ [тэ.н] тулгам байрын, ~ болох
**тулгамц-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тулгамдах
**тулгангуй** ●○○ [тэ.н] шаардаж тулгасан байдалтай
**тулгар** ●●● [тэ.н] шинэ тугдам, анхны, ~ төр
**тулгар** ●●● [тэ.н] бие давхар, жирэмсэн
**тулгар** ●○○ [тэ.н] тулгам, аймхай ичимхий
**тулгар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] тулж ирэх, зорилт ~
**тулгарал** I.17.1 ●○○ [ж.н] тулгарах үйлийн нэр
**тулгаралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] тулгарах явц
**тулгард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] шинэдэх, дадлагагүйдэх
**тулгардал** I.17.1 ●○○ [ж.н] арга самбааны мухардал

Т

**тулгарт** ●○○ [тэ.н] ~ малгай: ёслолын малгай
**тулгуу** ●●○ [тэ.н] цаг хугацаа шахуу
**тулгуур** I.5.1 ●●● [ж.н] түшиг ~
**тулгуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] тулж болох юм; онгоцыг хөшиж явуулах шураг
**тулгуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тулгуураар хөших
**тулгуурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тулгуураар тулах
**тулгуурлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тулгуураар тулагч; түшиглэгч
**тулгуурт** ●○○ [тэ.н] түшиг бүхий; тулгуур бүхий
**тулгуурц** I.3.1 ●○○ [ж.н] завь, онгоцыг тулгуурдан явуулах мод
**тулиур** ●○○ [тэ.н] барагтай, ядар дорой
**тултир-** II.5.1 ●●● [үй.ү] хазгай аялгуугаар шулганах
**тултираа** ●●○ [тэ.н] үгийг тод хэлж чадахгүй хэл ээдрэх согог, хэлгий
**тулуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тулж түших юм
**тулх** I.3.1 ●●○ [ж.н] түшиг тулгуур
**тулхи** ●●○ [тэ.н] болхи, дорой
**тулхи-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] ир үзүүрийг мохоох
**тулц** I.3.1 ●○○ [ж.н] тулсан байдал
**туль-** II.13.1 ●○○ [үй.ү] ажилд мунгинах, түүртэх
**тумалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] умалзах ~
**тумалзуур** ●○○ [тэ.н] умалзан хөдөлдөг
**тумбага** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] зааны нялх тугал
**тумбагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тумбагар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тумбагар** ●○○ [тэ.н] гадагшаа цүлхийж гарсан байдал, завж зузаан буюу цүлхгэр
**тумбагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тумбагар болох
**тумбагардуу** ●○○ [тэ.н] тумбагар байрын
**тумбай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] тумбагар болох, цүлхийх; дуугүй, амаа жимийн суух
**тумбай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] төллөх насны гүнж
**тумбайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тумлайдах
**тумбалай** I.15.1 ●○○ [ж.н] амсар нь дотогш хумигар юм
**тумбалайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тумлайдах
**тумбалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тумбагар юмны байн байн хөдлөх
**тумбан** ●○○ [тэ.н] цүлхгэр, тумбагар
**тумгар** ●○○ [тэ.н] тумбагар маягийн
**тумдаа** ●○○ [тэ.н] бүрэн бүтэн, төгс төгөлдөр, бүхэл бөөм, салж сарнихгүй
**тумла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тунирхах, тумархах, айлгах
**тумлай** I.15.1 ●○○ [ж.н] намхан пүмбэгэр оройтой өөлд малгай
**тумлай** I.15.1 ●○○ [ж.н] нэхий хөнжлийн хөл талын уут
**тумлайд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] хумьж мухарлах, хүчлэгаа хуйлж ивэх, зах ханцуйгаа дотогш хийх
**тун** I.16.1 ●●● [ж.н] нэг удаа уувал зохих эмийн хэмжээ
**тун** ●○○ [баймж.] нэн, маш, ~ их
**туна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] шингэн зүйлийн өтгөн нь ялгарч доош суух
**тунадас** I.26.1 ●●● [ж.н] бороо, цас, чийг
**тунадас** I.26.1 ●●○ [ж.н] тунасан бодис, зүйл
**тунадасжилт** I.3.1 ●●○ [ж.н] тунадасжих үйлийн үр дүнг заасан нэр, тунадасжих явц
**тунадаст** ●○○ [тэ.н] тунадас бүхий
**туналз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тунасан юмсын хөдлөх
**тунамал** ●●○ [тэ.н] нэгэнтээ тунарсан
**тунамал** ●○○ [то.н] арвын арван таван зэрэгт тоо
**тунар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] тунаж үлдэх
**тунаш** I.4.1 ●○○ [ж.н] шингэн зүйлээс тунаж үлдсэн юм
**тунгаа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] бодож ~, шүүн ~
**тунгаагуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тунгаах хэрэглүүр
**тунгаамал** ●●○ [тэ.н] тунгаасан нь
**тунгалаг** ●●● [тэ.н] булингаргүй, саруул, ~ ус, лагшин ~
**тунгалагд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тунгалаг болох
**тунгалагдуу** ●○○ [тэ.н] тунгалаг байрын
**тунгалагж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] тунгалагших, тунгалаг болох
**тунгалагш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] тунгалаг шинжтэй болох
**тунжир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] утаа, үүл зэрэг багларах, өтгөн зузаан харагдах
**туниа** I.12.1 ●●○ [ж.н] бяр чадал
**тунимтгай** ●○○ [тэ.н] үнэрхүү, тунирхуу, туньдаг зантай
**тунингүй** ●●○ [тэ.н] тунисан янзтай
**тунир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] өнгө будаг гүн болох
**тунирх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] туних, үнэрхэж цэнэрхэх
**тунирхаг** ●○○ [тэ.н] тунирхуу, тунимтгай
**тунирхал** I.17.1 ●●○ [ж.н] тунирхах үйлийн нэр, гоморхол ~
**тунирхуу** ●●○ [тэ.н] тунимхай зан
**тунраа** I.12.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] шашны зан үйлд хэрэглэх нэг зүйл эдлэл
**тунсаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] цагаан буюу өнгөгүй нэг зүйлийн бодис
**тунсаад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тунсаа түрхэх
**тунтай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] тунтгар болох, тумбайх
**тунтайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тунтгар болгох
**тунталз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] тунтгар юмны байн байн хөдлөх
**тунтар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] тумлайдах, мухлайдах
**тунтарга** I.18.1 ●○○ [ж.н] бээлий, гутал зэргийн гадуур давхарлах өмсгөл
**тунтгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тунтгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**тунтгануур** ●○○ [тэ.н] тунтганасан хөдөлгөөнтэй
**тунтгар** ●○○ [тэ.н] тумбагар, ёмбогор

Т

**тунтгардуу** ●○○ [тэ.н] тунтгар байрын
**тунуйд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ачаа хүнддэх
**тунх** ●●● [тэ.н] амарлингуй төвшин, энх ~
**тунх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сэргээх сайжруулах, сэлбэх засах
**тунхаг** I.22.1 ●●● [ж.н] уламжлан дуулгах үг, уриалан зарлах бичиг
**тунхагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тунхаг гаргах, тунхаг зарлах
**тунхаглал** I.1.1 ●●● [ж.н] тунхаглах үйлийн нэр
**тунхагч** I.4.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] ардын дунд ухуулга суртал тархаах тушаалтан
**тунхуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст өвслөг ургамал
**тунхуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] цай уудлах данх, сав
**тунхуун** I.2.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ганц удаа унагалсан гүү
**тунхуун** ●○○ [тэ.н] тайван амгалан, нам жим
**туншил** I.17.1 ●○○ [ж.н] эмийн бодисыг тунгаар савласан лонхонцор
**тунь-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] үнэрхэх, мэдэх чадах атал гуйлгах, гомдож ~
**тур** I.1.1 ●○○ [ж.н] бамбай, хуяг, халхлах юм
**тур** I.1.1 ●○○ [ж.н] монгол гэрийн ханын матаастай бургас мод
**тур-** II.3.1 ●●● [үй.ү] эцэх ~
**тураал** I.1.1 ●●○ [ж.н] турахын туйл
**тураалд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ихэд турж эцэх, тураалд хүрэх
**тураг** ●●○ [тэ.н] том биетэй, ~ мод; ясгүй хар, ~ мах
**туран** ●○○ [тэ.н] муран ~, тахиралдсан эгц шулуун биш байдал
**туранги** ●○○ [тэ.н] туранхайвтар, ~ мал
**турангид-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] мал адгуус харшиж эцэх
**турангил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] туранги болох
**туранхай** ●●● [тэ.н] эцэнхий, турхан
**туранхайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг туранхай
**туранхайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] туранхай болох
**туранхайдуу** ●○○ [тэ.н] туранхай байрын
**тургана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] тушаатай мэт чүүчгэнэн явах
**турги-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] уруул доргилуулан дуугарах; амаар сүрчих
**тургиа** I.12.1 ●●○ [ж.н] тургиж гарсан зүйл, ~ чимээ
**тургидас** I.26.1 ●○○ [ж.н] тургисан зүйл
**тургил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] олонтоо тургих
**тургиур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тургих хэрэглүүр
**турд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: тургих дууны байдал
**турдас** I.26.1 ●○○ [ж.н] зудад турсан мал; турсага
**туригар** ●○○ [тэ.н] туранхай ~, ~ биетэй мал
**турим** ●○○ [тэ.н] чанар чансаа сайтай, ястай
**туринтай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бага биетэй нэг зүйл харцгай
**турлиах** I.3.1 ●●○ (амь.) [ж.н] хэрээний төрлийн шувуу
**турсаахай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл сарьсан багваахай
**турсага** I.18.1 ●●○ [ж.н] турж үхсэн малын арьс
**туруу** I.12.1 ●●● [ж.н] бараа ~, нуруу ~
**туруу** I.12.1 ●●○ [ж.н] туур, туурай
**туруу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хошуу болоод бие бяцхан хэрээ
**туруут** ●○○ [тэ.н] туруу бүхий
**туруутан** I.20.1 ●○○ [ж.н] ~ амьтан, туурайтан
**турхаг** I.22.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] их хааны өргөөг хамгаалах харуул манаа
**турхан** I.20.1 ●●○ [ж.н] зуд ~
**турханд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] турхан болох
**турхир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] уруул тушхиран хонь хурга дуудах
**турхирал** I.17.1 ●○○ [ж.н] тухирал, турхирах үйлийн нэр
**турхиралт** I.3.1 ●○○ [ж.н] турхирах үйлийн үр дүнг заасан нэр, байдал, өдөөн ~
**турхруу** ●○○ [ц.н] турш, үргэлж, насан ~
**турш** ●●● [ц.н] бүх, дагуу, туж; үргэлжид, өдрийн ~
**турш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] туршилт хийх; тэнсэх, шалгах
**туршигч** I.4.1 ●●○ [ж.н] турших үйлийг гүйцэтгэгч
**туршид** ●●○ [ц.н] үргэлжид, хэзээ ямагт
**туршил** I.17.1 ●○○ [ж.н] турших үйлийн нэр, ~ авиа зүй
**туршилт** I.3.1 ●●○ [ж.н] ~ шинжилгээ
**туршиц** I.19.1 ●○○ [ж.н] турших хэмжээ
**туршлага** I.18.1 ●●● [ж.н] дадлага ~, ажлын ~
**туршлагагүйт-** II.6.4 ●●● [үй.ү] туршлага дадлагагүйн улмаас осолдох
**туршлагаж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] туршлага суух
**туршлагат** ●○○ [тэ.н] туршлага бүхий
**туршуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] тагнуул ~
**туршуулч** ●●○ [тэ.н] туршуул хийгч
**туршуулчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] туршуул, туршуулч
**турь-** II.13.1 ●○○ [үй.ү] өт, хорхой модны хальсыг бартал идэх
**турь** I.23.1 ●●○ [ж.н] чанар чансаа, ~ туниа муу
**турьхан** ●●○ [тэ.н] туниагүй, эцэнхий; нарийн гоолиг, ~ бусгүй
**тус** I.3.1 ●●● [ж.н] ач ~, ~ дэм
**тус** I.3.1 ●●● [тө.ү] толгой ~ газар, ~ улсын, ~ ~, ~ бүр
**тус-** II.6.1 ●●● [үй.ү] онох, олох: сум ~, өвчин ~
**тусагдахуун** I.2.1 ●●○ [ж.н] үйлд өртөж тусах юм, тусагдахуун гишүүн
**тусад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] суманд оногдох
**тусал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] тус болох
**тусал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] тусгайлах, тус газарт яг чиглэх
**тусалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] тусах үйлийн үр дүнг заасан нэр

Т

**тусам** ●●● [тэ.н] тутам, бүр
**тусамтгай** ●○○ [тэ.н] тусч байдаг, тусах нь хялбар
**тусамхай** ●○○ [тэ.н] үе үе тусдаг, амархан тусдаг
**тусархаг** ●●○ [тэ.н] тус хүргэмтгий, ~ хүн
**тусац** I.19.1 ●○○ [ж.н] сум тусах оноц, тусах байдал
**тусгаар** ●●● [тэ.н] дангаар, тусдаа, ~ улс
**тусгаарла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] тусгаар болгох, тусгаар болох, өрх ~
**тусгаарлагдагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тусгаарлагдсан хүн болон юм
**тусгаарлагдмал** ●●○ [тэ.н] тусгаарлагдсан шинж байдалтай
**тусгаарлагч** I.4.1 ●●● [ж.н] тусгаарлах юм, тусгаарлах хүн
**тусгаарлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] тусгаарлах үйлийн нэр
**тусгаарлалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] тусгаарлах үйлийн үр дүнг заасан нэр, тусгаарласан байдал
**тусгаарлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] тусгаар болгох хэрэглүүр
**тусгагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тусгах үйлийн эзэн
**тусгай** ●●● [тэ.н] тусдаа, онцгой, ангид
**тусгайдуу** ●○○ [тэ.н] тусгай байрын
**тусгайж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] тусгай шинжтэй болох
**тусгайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тусгай болгох, тусад нь болгох, тусгаарлах
**тусгайлаг** ●○○ [тэ.н] тусгай байдалтай
**тусгайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] тусгай болох, тусдаа болох
**тусгайт** ●○○ [тэ.н] онцгой, гойд
**тусгал** I.1.1 ●●○ [ж.н] тусгах үйлийн нэр, туссан дүрс
**туслагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] тус бологч; туслах үүрэг гүйцэтгэгч
**туслалцаа** I.12.1 ●●● [ж.н] дэмжлэг ~, ~ үзүүлэх
**тусламж** I.4.1 ●●● [ж.н] ~ авах, түргэн ~
**тусламтгай** ●○○ [тэ.н] тусч зантай
**тусламхай** ●○○ [тэ.н] тус болох нь олонтоо
**туст** ●●○ [тэ.н] ач тус бүхий
**тусч** ●●● [тэ.н] тус хүргэгч, тус бологч
**тутам** ●●○ [тэ.н] бүр, нэг бүр: хүн ~, өдөр ~
**тутарга** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цагаан будаа
**тутгалжин** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**туу** I.12.1 ●○○ [ж.н] жад зэрэг зэвсгийн ишний үзүүрт углах шуумгай төмөр
**туу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] алагтуу шувууны өөр нэр
**туу** I.12.1 ●○○ [ж.н] ил галд тогоо өлгөх тулгуур мод
**туу** I.12.1 ●○○ [ж.н] тэрэг, анжис зэргийн хөллөгөөний дээс
**туу-** II.1.1 ●●● [үй.ү] мал ~
**туу** ●○○ [а.ө] ~ ~: нохой тухирах аялга
**туувар** I.21.1 ●●● [ж.н] мал ~
**тууварла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] мал ~
**тууварчин** I.20.1 ●●○ [ж.н] туувар туугч
**тууварш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] тууварт мал цуцах
**туугдагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] туугдах этгээд
**туугч** I.4.1 ●○○ [ж.н] мал ~
**тууж** I.4.1 ●●● [ж.н] хүүрнэн өгүүлэх үргэлжилсэн зохиолын нэг төрөл; намтар, түүх
**туужуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] хогийн шүүр
**туужууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] туужуугаар шүүрдэх
**туужуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] туужуу шүүр
**туужуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] туужуураар шүүрдэж цэвэрлэх
**тууз** I.3.1 ●●● [ж.н] эмжих, хөвөөлөх, чимэглэх, ёслолд хэрэглэх нарийн зурвас эд
**туузад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] тууз даруулж оёх
**туузал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] тууз болгох
**туузар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] тууз мэт болох
**туузат** ●○○ [тэ.н] тууз бүхий
**тууздай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл утаслаг ногоон замаг
**туул-** II.4.1 ●●● [үй.ү] давж ~, сөрж ~
**туулай** I.15.1 ●●● (амь.) [ж.н] нэг зүйл мэрэгч амьтан, молтогчин ~
**туулайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тэмээний хамрын танааг цоолж, оосорлох
**туулайчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] туулайн анд явах; тасалбар авалгүй зорчих
**туулан** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] таван настай мал, амьтан
**туулбар** I.5.1 ●○○ [ж.н] дотор заслын туулга
**туулга** I.18.1 ●●● [ж.н] доош суулгуулах эмийн зүйл
**туулга** I.18.1 ●○○ [ж.н] гэр байшингийн дундуур нэвт гарах хоёр талдаа хаалгатай гудам
**туулга-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] туулга эм ууж суулгах
**туулгад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] туулга уулгах
**туулгалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] туулгах явц, ~ сайн эм
**туулгат** ●○○ [тэ.н] ~ гудамтай, ~ байшин
**туулжин** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] таван настай мал
**туулиг** I.6.1 ●○○ (амь.) [ж.н] уулийн ангийн нэг зүйл шувуу
**тууль** I.23.1 ●●○ [ж.н] ардын аман зохиолын шүлэглэн хэлэх томоохон төрөл зүйл
**тууль-** II.13.1 ●○○ (хууч.) [үй.ү] уулгалан дайрч олз авах
**туульч** I.4.1 ●●○ [ж.н] тууль хайлдаг хүн
**туур** I.5.1 ●○○ [ж.н] мал, гөрөөсний элгэнд ургасан нимгэн мах
**туур-** II.5.1 ●●● [үй.ү] гүвдрүү туурах
**туур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] нэвтэрхий болох, дүн төлөв гарах, сэтгэл шуудах
**туурай** I.15.1 ●●● [ж.н] туур, туруу
**туурай** I.15.1 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**туурайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] туурайн мөр мэт болох

Т

**туурайт** ●○○ [тэ.н] туурай бүхий
**туурайтан** I.20.1 ●●○ [ж.н] туурай бүхий амьтад
**тууралт** I.3.1 ●●● [ж.н] туурах үйлийн үр дүнг заасан нэр, туурах явц
**туурви-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] зохиол бүтээл ~
**туурвигч** I.4.1 ●●○ [ж.н] туурвих үйлийн эзэн
**туурвил** I.1.1 ●●○ [ж.н] туурвих үйлийн нэр, бүтээл ~
**туурга** I.25.1 ●●● [ж.н] хана ~, ~ тусгаарлах
**туургал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] гэрт шинэ туурга хийх, туурга нөмөргөх
**туургат** ●●○ [тэ.н] туурга бүхий
**туургатан** I.20.1 ●●● [ж.н] туурга бүхий гэрт суудаг үндэстэн, хэлтэн
**туурт** ●●○ [тэ.н] туур бүхий, туурай бүхий
**тууртан** I.20.1 ●○○ [ж.н] туурайтан амьтан
**туурь** I.23.1 ●●● [ж.н] эртний хот балгадын үлдэц
**туурь** I.23.1 ●○○ [ж.н] угийн бичиг
**туурь** I.23.1 ●○○ [ж.н] туульсын зохиолын нэг зүйл
**туух** I.9.1 ●○○ [ж.н] харцаганаас дооших ууцны үе; ~ нуруу
**туух** I.9.1 ●○○ [ж.н] увдисыг сурахад олноор цуглаж хашхиралдан онгод оруулах үйл
**туухай** I.15.1 ●○○ [ж.н] жингийн ~
**туухай** I.15.1 ●○○ [ж.н] шагайн морин талаар буусан нь; нэг зүйл зангилаа
**туухай** I.15.1 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**туухайл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] юмыг жингээр жигнэж туухайлах
**туухайц-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] шагай орхин, морь буулгаж наадах
**туухайчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] туухай зангилаагаар уях
**тууч-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] ус шалбааг байн байн туулах
**тууш** ●●○ [тэ.н] эгц шулуун, дагуу, турш
**туушаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] том модон аяга
**туушил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] тууштай болгох
**туушин** ●●○ [тэ.н] тууш; шулуун, цэх, шууд
**туушин** I.16.1 ●○○ [ж.н] урт хуйв, охор бариултай шилбүүр
**туушинд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] шилбүүрдэх, ороолгох
**туушинд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хоромхон зуур бүгдийг барах
**туушир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] шулуудах, цэгцрэх
**тух** I.3.1 ●●● [ж.н] тав ~
**тухай** I.15.1 ●●● [хо.үг] талаар, учир холбогдол, энэ ~, хэлний ~; цаг үе, ~ бүр
**тухайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тусгайлан үзэх
**тухайт** ●○○ [тэ.н] холбогдолт, талаарх
**тухал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] яаралгүй тавтай байх
**тухам** I.17.1 ●○○ [ж.н] үг гарал
**тухгүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] тухгүй байх
**тухгүйдүү** ●○○ [тэ.н] тухгүй байрын
**тухир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] нохой ~; хүнийг муу хэрэгт ~
**тухирлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] тухирсан юм
**тухлаг** ●○○ [тэ.н] тавлаг, тухтай
**тухлай** I.15.1 ●○○ [ж.н] тасалсан гурилыг өрөм эсвэл сүүнд чанасан нэг зүйл хоол
**тухлайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] төхөөрсөн малыг өвчих үед шийрийг нь салгах
**туш-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] морь ~; садаа болох, харшлах
**тушаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] чөдөр ~; саад ~
**тушаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] баганын ~, хөндөл ~
**тушаа** ●●○ [о.н] хавь орчимд, тэр ~
**тушаа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] мөнгө ~, захиран ~
**тушаагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] тушаах үйлийг гүйцэтгэгч
**тушаал** I.1.1 ●●● [ж.н] албан ~, тушаасан үүрэг
**тушаалт** ●○○ [тэ.н] тушаал бүхий
**тушаалтан** I.20.1 ●●● [ж.н] тушаал бүхий хүн
**тушаангүй** ●●○ [тэ.н] захирангүй зан авир гаргах байдал
**тушаат** ●●○ [тэ.н] ~ эр: тушаатай, эхнэр авсан хүн
**тушаах** ●○○ [тэ.н] тушаа харалдаа буй
**тушим** I.17.1 ●○○ [ж.н] хуягт хадах төмөр навч
**тушман** I.2.1 ●○○ [ж.н] өнгө улаан, амт хүчлэг нэг зүйл жимс
**тушхир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хонийг аргадах аялга гаргах
**тушхич-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] байн байн тушхирах
**туя-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] задлах салгах
**туя** I.7.1 ●○○ [ж.н] турь туниа
**туяа** I.12.1 ●●○ [ж.н] нарны ~, хэт ягаан ~
**туяаж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] туяа бүхий болох
**туяал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] туяа тусгах
**туяар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] туяа гарах
**туяарал** I.17.1 ●○○ [ж.н] туяарах үйлийн нэр
**туяарангүй** ●○○ [тэ.н] туяарсан байдалтай
**туяат** ●○○ [тэ.н] туяа бүхий
**туяга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**туягана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] туягар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**туягар** ●●○ [тэ.н] турь муутай
**туягардуу** ●○○ [тэ.н] туягар байрын
**туял-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] тэнгэрт улаан үүл тархах
**туял** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] сүрэг шувуу
**туялз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] туягар юмны байн байн хөдлөх
**туялзуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] ~ жад
**туянз** I.3.1 ●○○ [ж.н] тэрэгний морины хүзүүнд угладаг тоногийн зөөлөвч
**туяс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**туяхан** ●●● [тэ.н] уяхан ~
**туяханд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] туяхан болох
**туяхандуу** ●○○ [тэ.н] туяхан байрын
**туяч-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] жижиглэн салгах, үе мөчөөр нь мах эвдэх
**түвд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] тэвчих, сэтгэл санаагаа барих

Т

**түвдэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] түвдэх үйлийн нэр
**түвдээч** ●○○ [тэ.н] тэвчиж, тэсэж чаддаг, сэтгэл хатуу
**түвлэй** I.15.3 ●○○ [ж.н] нум хөвчлөхөд хэрэглэх зэвсэг
**түвнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] энд тэндгүй тархан бөлчих
**түвшин** I.20.4 ●●● [ж.н] өргөгдөц ба өндрийн хэмжээг тогтоох суурь баримжаа; хэр хэмжээ, соёлын ~, далайн ~

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **түвшин** | Төлөв төвшин гэсэн үгийн утга төв байрын гэсэн утгаас эштэй гэж үзэн төвшин амгалан, төлөв төвшин гэж хүний мөс чанарыг илэрхийлэхдээ ийн бичдэг бол үүнээс утгын ялгаа бүхий хэмжээ заасан утгыг илэрхийлбэл далайн түвшин, усны түвшин, мэдлэгийн түвшин гэж ялган бичнэ. |
| ✓ | **төвшин** | |

**түвшээрэг** ●○○ [тэ.н] дүгрэг бус, тэг дөрвөлжин
**түвэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] нум хөвчлөх хэрэгсэл
**түвэн** I.16.4 ●○○ (урга.) [ж.н] туулайн бөөртэй төслөг нэг зүйл мод
**түвэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] адуу давхих туурайн чимээ гарах
**түг-** II.3.4 ●●● [үй.ү] тарах, нийтэд дэлгэрэх
**түг** ●○○ [баймж.] ~ түмэн, үй түмэн
**түг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**түгдгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түгдгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**түгдгэр** ●●○ [тэ.н] бөгтгөр, бөхгөр
**түгдгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түгдгэр болох
**түгдгэрдүү** ●○○ [тэ.н] түгдгэр байрын
**түгдий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] түгдгэр болох, түгдгэр харагдах
**түгдрэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] түгдрэх үйлийн нэр
**түгдэг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**түгдэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түгдгэр юмны байн байн хөдлөх
**түгдэр-** II.12.4 ●●○ [үй.ү] ярих хэлэхдээ торж зогсолхийлэх
**түгдэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] хуталах, хагалах, хэмхлэх
**түгдэрмэл** ●○○ [тэ.н] түгдэрсэн байдал
**түгдэрхий** ●○○ [тэ.н] хурдан, түргэн уурладаг, ~ зан авир
**түгдэрхий** ●○○ [тэ.н] хугарч, хэмхрэхдээ амархан
**түгдэч-** II.16.4 ●○○ [үй.ү] хугалах, хагалах
**түгдэч-** II.16.4 ●●○ [үй.ү] байн байн түгдрэх
**түгж-** II.9.4 ●●● [үй.ү] бөглөх, хаах, битүүмжлэх, үүд ~
**түгжгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түгжгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**түгжгэр** ●○○ [тэ.н] эвэргүй мухар, мухлар
**түгжгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түгжгэр болох
**түгжгэрдүү** ●○○ [тэ.н] түгжгэр байрын
**түгжигдмэл** ●○○ [тэ.н] түгжигдсэн байдал
**түгжий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] түгжгэр болох, түгжгэр харагдах, бөгтийх
**түгжилз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түгжгэр юмны байн байн хөдлөх
**түгжир-** II.12.4 ●●● [үй.ү] битүүрэх, бөглөрөх
**түгжмэл** ●○○ [тэ.н] нэгэнт түгжсэн
**түгжрэл** I.1.4 ●●● [ж.н] түгжрэх үйлийн нэр, гэдэсний ~
**түгжрээ** I.12.4 ●●● [ж.н] түгжрэл, олон зүйл замбараагүй болсноос үүсэх гажуудал
**түгжээ** I.12.4 ●●● [ж.н] юмыг түгжих оньс, хөндлөн даруулга
**түгжээс** I.9.4 ●●○ [ж.н] юмыг түгжих, бэхлэх оньс
**түгмэл** ●○○ [тэ.н] тархмал, тармал
**түгс-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] юмыг түгсүүрээр цохих, бутлах, тариа ~, самар ~
**түгсмэл** ●○○ [тэ.н] түгсэж няцлаад байгаа
**түгсүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] модон алх, түсүүр
**түгш-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] морь малын амьсгаа бөглөрөх
**түгш-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] зүрх булгилах, санаа зовж эмээх, айж ~
**түгшигч** I.4.4 ●○○ [ж.н] түгшиж буй хүн
**түгшил** I.17.4 ●○○ [ж.н] түгших үйлийн нэр
**түгшилт** I.3.4 ●○○ [ж.н] түгших үйлийн үр дүнг заасан нэр
**түгшир-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] зүрх цохилох, дэлдэх; судас гүрэлзэх, лугших
**түгшлэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] түгших үйлийн нэр
**түгшмэл** ●○○ [тэ.н] түгшсэн байдалтай
**түгшүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] айдас ~, ~ зарлах
**түгшүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] мал гөрөөсний өрцний гол дахь мах
**түгшүүрт** ●●○ [тэ.н] түгшүүр бүхий, ~ дохио
**түгшээ** ●○○ [тэ.н] амьсгаадах хэцүү; түгшмэл
**түгээгүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] ус ~, шатахуун ~
**түгээгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] түгээх үйлийг гүйцэтгэгч, шатахуун ~
**түгээл** I.1.4 ●○○ [ж.н] түгээн хүртээх юм
**түгээмэл** ●●● [тэ.н] тарааж түгээсэн нь, ~ зар
**түгээмэлж-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] нийдэм тархах, элбэг болох
**түд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] удах саатах; түдгэлзэх азнах
**түдгэл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] түдүүл сувлэх, цоолох
**түдгэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] зөвшөөрсөн буюу татгалзсан шийдгүй эргэлзэх; азнах, хойшлох
**түдгэлзэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] түдгэлзэх үйлийн нэр
**түдгэлзээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] түдгэлзэх үйлийн нэр
**түдгээр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] сэжиглэх, тээнэгэлзэх, шийдэмгий бус байх
**түдлэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] удаж түдэх байдал
**түдүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] тэлээ тогтоох гогцоо
**түдүүлд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түдүүлд тэлээ зэргийг шургуулах
**түдэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] түдэх үйлийн нэр

**түжгэр** ●○○ [тэ.н] биеийн бага, ягжгар, өвс ургамлын тачир богино
**түжгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түжгэр болох
**түжгэрдүү** ●○○ [тэ.н] түжгэр байрын
**түжиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**түжигнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] тасралтгүй үргэлжлэх чимээ гарах, түржигнэх
**түжигнээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] үргэлжлэн түжигнэх чимээ
**түжий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] түжгэр болох, богино болох
**түжилз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түжгэр юмны байн байн хөдлөх
**түжин** ●○○ [тэ.н] ажин ~ хийх, ~ гэх
**түжир** ●○○ [тэ.н] идэшний хатуу болсон нь, ~ ааруул
**түжир** ●●○ [тэ.н] мал амьтны эдэлгээ даах тэсвэртэй
**түжир-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] арьс үсний авсаар хялбар зулгарахгүй болох
**түжирлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түжир байдал гаргах
**түжээн** ●○○ [тэ.н] бие бага, туранхай атал гэдэс түжгэр
**түй** I.15.4 ●○○ [ж.н] гай ~ болох
**түй** I.15.4 ●○○ (шаш.) [ж.н] угаал; ~ өргөх
**түй** ●●○ [а.ө] нулимах чимээ, голох жигших аялга
**түйв-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] үймэх самуурах
**түйвд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] үймэх, сандрах
**түйвэн** I.16.4 ●○○ [ж.н] шилбэний ороолт
**түйвэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] үймэх, сарних, самуурах
**түйвэр** ●○○ [тэ.н] шуугиан, нүжигнээн, эмх замбараагүй байдал
**түйвэргэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] үймүүлэх, сандаргах
**түйвэргэн** ●○○ [тэ.н] алиа, дүрсгүй
**түйвээгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] үймж түйвэхэд хүргэгч
**түйвээдэн** ●○○ [тэ.н] үймээн, түйвээн гаргадаг зантай
**түйвээл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] шуугилдах; үймээн, шуугиан дэгдээх
**түйвээлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] түйвээх үйлийн нэр, байдал
**түйвээн** I.2.4 ●●○ [ж.н] үймээн ~
**түйвээнт** ●●○ [тэ.н] түйвээн бүхий
**түйд** I.3.4 ●○○ [ж.н] сүйд, гай, ~ зовлон
**түймэр** I.21.4 ●●● [ж.н] ~ алдах, ~ унтраах
**түймэрд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] гал тавин шатаах
**түйс** I.3.4 ●○○ [ж.н] хус модоор үйлдсэн нэг зүйл сав
**түйтгэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] гай ~ тохиолдол
**түйтгэр** I.5.4 ●●● (шаш.) [ж.н] саад тотгор, гай зэтгэр
**түйтгэрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түйтгэр учруулах
**түйтгэрт** ●○○ [тэ.н] гай түйтгэр бүхий
**түл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] гал ~, нүүр ~
**түлгэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] бие хайрлахгүй шамдан зүтгэх
**түлх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] цааш нь ~, түлхүүрээр ~
**түлх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] гадуурхан зайлуулах, холдуулах, ажлаас нь ~
**түлх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] турхирах, хэрүүл тэмцэлд ~
**түлх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] чөдрийн чагтны гогцоонд торгох
**түлх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] үйл, хариуцлагыг бусдад тулгах, бусдад буруугаа тохох
**түлхлэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] түлхэх үйлийн нэр, өдөөн хатгалт, бусдын ~
**түлхлээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] татлаа ~
**түлхүү** ●●○ [тэ.н] илүү давуу; юмны түрж гарсан байдал
**түлхүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] шавар, шороог түлхэн арилгах хэрэгсэл
**түлхүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] түлхэх багаж; ~ цоож
**түлхүүрд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] түлхүүрээр онгойлгох
**түлхч-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] байн байн түлхэх
**түлхэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] түлхэх үйлийг гүйцэтгэгч
**түлхэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] харилцан түлхэх, байн байн түлхэх
**түлхэлгээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] түлхлэх үйлийн нэр, байдал
**түлхэлдээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] түлхэлдэн шахцалдсан үймээн
**түлхэлцэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] түлхэлцэх үйлийн нэр
**түлхэц** I.19.4 ●●○ [ж.н] түлхэх хүч буюу явц
**түлхээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] түлхэх үйлийн нэр
**түлхээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] далайн усны түрж тэлэх үзэгдэл
**түлхээс** I.9.4 ●○○ [ж.н] түлхэх юм; бусдын өдөөлт, хатгалга
**түлхээсэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] түлхээс хийх
**түлш** I.11.4 ●●● [ж.н] түлээ ~ ; ~ шатахуун
**түлшил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] түлш болгон хэрэглэх
**түлэгдмэл** I.1.4 ●●○ [ж.н] түлэгдсэн
**түлэгдэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] түлэгдэх үйлийн нэр
**түлэгдэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] түлэгдсэн байдал, ~ ихтэй
**түлэнхий** ●●● [тэ.н] түлэгдсэн нь, ~ үнэр, ~ амт
**түлээ** I.12.4 ●●● [ж.н] аргал ~, ~ мод, ~ хагалах
**түлээчин** I.20.4 ●●○ [ж.н] түлээ бэлтгэгч
**түм** ●●● [то.н] арван мянга, ~ бум
**түмбэгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түмбэгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**түмбэгэр** ●●● [тэ.н] түнтгэр, томбогор
**түмбэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түмбэгэр юмны байн байн хөдлөх
**түмэд** I.3.4 ●●○ [ж.н] Өвөр Монголын нэгэн аймаг
**түмэлж** I.4.4 (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал

Т

**түмэн** I.20.4 ●●● [ж.н] түм, ард ~, ~ бодис
**түмэнгэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл навчит мод
**түмэнтэЭ** ●○○ [то.н] түмэн удаа
**түн** I.2.4 ●○○ [ж.н] өтгөн, балар шугуй
**түн** ●○○ [баймж.] ~ хар: тас хар
**түн** ●○○ [а.д.ү] ~ тан хийх, гэх
**түнгүс** I.5.4 ●○○ [ж.н] Алтай овгийн хэлний угсаатан
**түнгэ** I.18.4 ●○○ [ж.н] түрийд хадаж, тэлээнд уях оосор
**түнгэрцэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] хуцын хуухаар хийсэн сав
**түнгэрцэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хэвлий гэдсээр бүдүүрч томрох; түнгэрцэгт хийх
**түнжгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түнжгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**түнжгэр** ●○○ [тэ.н] толгойн үс халзарсан, уул талын өвс ургамалгүй байдал
**түнжгэрдүү** ●○○ [тэ.н] түнжгэр байрын
**түнжий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] түнжгэр болох, түнжгэр харагдах, толгод өвс ургамалгүй болох
**түнжилз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түнтгэр юмны хөдлөх
**түнжин** I.16.4 ●●● [ж.н] эв эе
**түнжин** ●●○ [тэ.н] эвэргүй мухар, үсгүй халзан
**түнжир** I.21.4 ●○○ [ж.н] яршиг уршиг, олиг олхио
**түнз** I.3.4 ●○○ [ж.н] үүрч явахад зориулсан сав суулга
**түнийд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] тэрэгний хойд талд ачсан ачаа хүнддэж өргүүхэн болох
**түнс-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] тарианы мөхлөгийг цохиж унагах
**түнсгэр** ●○○ [тэ.н] түнтгэр болсон байдал
**түнтгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түнтгэр юмны байн байн хөдлөх
**түнтгэр** ●●○ [тэ.н] бөөрөнхийвтөр бондгор, түнсгэр
**түнтгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түнтгэр болох
**түнтгэрдүү** ●○○ [тэ.н] түнтгэр байрын
**түнтий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] түнтгэр болох, түнтгэр харагдах
**түнтүү** I.12.4 ●●○ [ж.н] түнтийтэл чихэх шуудай сав
**түнтэг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**түнтэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түнтгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**түнх** I.9.4 ●●● [ж.н] дунд чөмөг болон сүүж хоёрын уулзвар хэсэг; нум сум харвах бай
**түнхгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түнхгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**түнхгэр** ●●○ [тэ.н] түмбэгэр, цэндгэр
**түнхгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түнхгэр болох
**түнхгэрдүү** ●○○ [тэ.н] түнхгэр байрын
**түнхэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түнхгэр юмны байн байн хөдлөх
**түнхэс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**түнш** I.4.4 ●●● [ж.н] худалдааны ~, ~ байгууллага
**түнш-** II.9.4 ●●○ [үй.ү] түншүүрээр цохих, туршиж мэдэх, битүүгээр анах
**түнш** I.4.4 ●○○ [ж.н] орчуулах замчлах ажилтай хүн
**түншил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] хоршоолох, нөхөрлөх
**түнширх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түнш хоршоо хэмээн саймшрах
**түншлэл** I.1.4 ●●● [ж.н] түншлэх үйлийн нэр
**түншүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хуш модыг дэлдэж самрыг унагах муна
**түншүүрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түншүүрээр түншүүлэх
**түншээ** ●●○ [тэ.н] морь, унааны хатуу шогшоотой байдал
**түнэр** ●●○ [тэ.н] ~ харанхуй
**түнэрт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] харанхуйлах
**түр** ●●● [ц.н] ~ зуур
**түр** ●○○ [а.д.ү] ~ тар хийх, гэх
**түр-** II.3.4 ●●○ [үй.ү] түлхэх, түрэмгийлэх
**түр-** II.3.4 ●●○ [үй.ү] дуу ~
**түрвэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түдэх
**түрвэл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] саад тотгор учруулах
**түрвэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] түдэх, түгдрэх явдал
**түрвэлжил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] эргэлдэх, өнхрөх, эргэх
**түргэвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг түргэн
**түргэвчил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] яаравчлах
**түргэд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] түргэн болох
**түргэдүү** ●○○ [тэ.н] арай түргэн, ~ хөдлөх
**түргэл-** II.4.4 ●●● [үй.ү] түргэвчлэх
**түргэн** ●●● [тэ.н] хурдан ~, бушуу ~
**түргэндүү** ●○○ [тэ.н] түргэн байрын
**түргэс-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] улам түргэн болох
**түргэтгүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] түргэтгэх хэрэглүүр
**түргэтгэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] хурдасгагч, түргэн болгогч; задлагч
**түргэч** ●●○ [тэ.н] цочмог ууртай, цухалдуу; түргэн зантай, тэвчээргүй
**түрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] саатах түдэх, эвдэрч үрэгдэх
**түрд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**түрдхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] түрд гэсэн чимээ гарах
**түржигнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] түр түр хийсэн их чимээ гарах
**түрий** I.12.4 ●●● [ж.н] гутлын ~
**түрийвч** I.32.4 ●●● [ж.н] мөнгөний хэтэвч
**түрийвчил-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] түрийвчинд хийх
**түрийл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] гутлын түрийд хийх
**түрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] уурлах, ундууцах, зүтгэх, тэмүүлэх, ухасхийх
**түрлэг** I.5.4 ●●● [ж.н] дууны ~
**түрс** I.9.4 ●○○ (амь.) [ж.н] загасны ~
**түрүү** I.12.4 ●●● [ж.н] толгой ~, ~ магнай
**түрүү** I.12.4 ●●● [ж.н] тариан ~
**түрүүвч** I.32.4 ●○○ [ж.н] арьсан зулагт модон

ул хадаж хур усанд өмсөх юм
**түрүүл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] түрүү болох, хошуучлах манлайлах
**түрүүлэг** I.4.4 ●●○ [ж.н] элгээрээ хэвтэх, унах байдал; ~ харах, уруугаа харсан
**түрүүлэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] түрүүлсэн этгээд, түрүүлэх үйлийн эзэн
**түрүүн** ●●○ [ц.н] саяхан, өмнөхөн
**түрүүтэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] түрүүтэй бүхэн
**түрүүхэй** I.15.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**түрүүч** I.4.4 ●●○ [ж.н] цэргийн бага даргын цол
**түрүүч** ●●○ [тэ.н] эхэн хэсэг, түрүү хэсэг, саяын, өмнөх
**түрх-** II.7.4 ●●● [үй.ү] будаг ~, эм ~, цавуу ~
**түрхлэг** I.5.4 ●●○ [ж.н] түрхэх үйлийн нэр, тосон ~
**түрхмэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] ~ түрхэх
**түрхмэл** ●○○ [тэ.н] түрхсэн нь, ~ аяга
**түрхрээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] түрхрэх чимээ
**түрхүүл** I.1.4 ●●○ [ж.н] түрхэх хэрэгсэл
**түрхүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] түрхүүл
**түрхэл-** II.11.4 ●●○ [үй.ү] олонтоо түрхэх
**түрхэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] түрхэх үйлийн үр дүнг заасан нэр, түрхэх байдал
**түрхэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] түрхрэн хэлэлцэх
**түрхэц** I.19.4 ●●○ [ж.н] алт, мөнгө зэргийг түрхсэн нь, түрхэх хэмжээ, ~ алт
**түрчиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**түрчигнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] тучигнэх, үргэлжлэн түр түр хийх чимээ гарах
**түрчигнээн** I.2.4 ●○○ [ж.н] түрчигнэсэн их чимээ
**түрэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] түрэг хэлт эртний угсаатан
**түрэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] тэрэг ~
**түрэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] түрэх үйлийн нэр
**түрэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] дууны түрлэг
**түрэлт** I.3.4 ●●○ [ж.н] түрэх үйлийн үр дүнг заасан нэр; ~ дайралт, шахалт
**түрэмгий** ●●○ [тэ.н] хүчирхэг, ааглуу, эзэрхэг
**түрэмгийд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] түрэмгийн учир зохисгүйдэх
**түрэмгийдүү** ●○○ [тэ.н] түрэмгий байрын
**түрэмгийл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] түрэмгий зан гаргах
**түрэмгийлэгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] түрэмгийлж буй этгээд
**түрэмгийлэл** I.17.4 ●●○ [ж.н] түрэмгийлэх үйлийн нэр
**түрэмгийрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түрэмгий зан гаргах
**түрэмгийтэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] түрэмгийчүүд
**түрэмд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] төөнөх ардын уламжлалт эмчилгээ хийх
**түрээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] зоргоор аашилж эрдэхийн ар түшиг ба учир шалтаг
**түрээс** I.9.4 ●●● [ж.н] гааль ~, татвар ~
**түрээслүүлэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] түрээслүүлэх үйлийн эзэн
**түрээслэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] түрээслэх үйлийн эзэн, түрээс авагч
**түрээсэл-** II.11.4 ●●● [үй.ү] үнэ тохирон хөлсөөр ашиглах буюу ашиглуулах
**түс** ●○○ [а.д.ү] ~ тас хийх, гэх, ~ хийх, ~ гэх
**түсгэр** ●○○ [тэ.н] түнтгэр том
**түсрэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] томоохон ваар сав, сүрчүүр сав, сөн, сархдын ширээ
**түү-** II.1.4 ●●● [үй.ү] энд тэндээс цуглуулан авах
**түүвд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] зовол түгшүүртэй учрах; санаашрангуй болох
**түүвэр** I.21.4 ●●● [ж.н] цуглуулга, эмхэтгэл
**түүвэрлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] цуглуулах, түүвэр болгох
**түүгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] түүх үйлийг гүйцэтгэгч
**түүгээр** ●●● [тө.ү] үүгээр ~
**түүд** I.3.4 ●○○ [ж.н] саад тээг, төвөг, ~ болох
**түүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] хэлэлцэх үед тээдэх, түгдрэх
**түүдгэр** ●○○ [тэ.н] сүүмгэр, сүүтгэр галын дөл
**түүдрэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] түүтгэрэл
**түүдэвч** I.32.4 ●○○ [ж.н] түүдэг, задгай гал
**түүдэг** I.21.4 ●●● [ж.н] ~ гал, ~ асаах
**түүдэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] томохоор бэлдсэн ноос, хялгас
**түүдэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] хонь малын шээс хаагдах өвчин
**түүдэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хялгас ~; бага хүүхдийг юмаар бүслүүрдэн үүрэх
**түүдэгт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түүдэг өвчин тусах
**түүдэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] түүдэж саатах үйлийн нэр
**түүдэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] түгдрэх
**түүдээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] түүд, түвдэл, түдгэлзэл
**түүдээр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] сэжиглэн таамаглах, санаа хоёрдох
**түүдээрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] андуурах
**түүлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] гүйлга ~, гүйх түүх явдал
**түүмэл** ●○○ [тэ.н] түүсэн нь
**түүнчлэн** ●●● [тө.ү] тэр мэт, мөн адил
**түүр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] амархан хагарч хэмхрэх, эмтрэх
**түүр** ●○○ [тэ.н] бүүр ~: бүдэг бадаг, тодорхойгүй
**түүрт-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] ажилдаа хүчирдэх
**түүртгэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] түүртгэх үйлийн нэр, саад тотгор, барцад
**түүрхий** ●○○ [тэ.н] хагархай, хэмхэрхий, эмтэрхий
**түүрэг** ●●○ [тэ.н] хэврэг, эмзэг
**түүрэг** I.21.4 ●○○ (хууч.) [ж.н] хотын хэрмийн гадуур барьсан хүй хүй айл; дүүрэг
**түүрэгд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] түүрэг болгох
**түүх** I.3.4 ●●● [ж.н] намтар ~, ~ шастир
**түүхий** ●●● [тэ.н] дутуу болсон, гүйцэд боловсроогүй

Т

**халхдай** ●○○ [а.ө] халхай, халцгай
**халхжуу** ●○○ [тэ.н] халх маягийн
**халхлаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] халхавч, халх
**халц** ●○○ [д.д.ү] юмны хэсэгхэн газар хэгзэрч, хуурсан нь
**халцал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] халцгай болгох
**халцар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] аяндаа халцайх, үс ~, өвс ~
**халцархай** ●●○ [тэ.н] ~ нэхий, ~ тал
**халцархайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] халцархайтай болох
**халцгай** ●●○ [тэ.н] үсгүй; өвс ургамалгүй
**халцгай** ●○○ [а.ө] аялга, халхай
**халцгайвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг халцгай
**халцгайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] халцгай болох
**халцгайдуу** ●●○ [тэ.н] халцгай байрын
**халцгайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] халцгай болгох
**халцгайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] аяндаа халцгайх, халцайх
**халцгайт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] халцгай үүсэх
**халцмай** I.15.1 ●○○ [ж.н] морь, тэмээ буух талыг нь үрж тэгшилсэн шагай
**халчгай** I.15.1 ●○○ [ж.н] модон хусуур
**халчгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] халчгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**халчгар** ●○○ [тэ.н] хувцас зэргийн зохисгүй нимгэн
**халчгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] халчгар болох
**халчгардуу** ●○○ [тэ.н] халчгар байрын
**халчий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] халчгар нимгэн болох
**халчилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] халчганах
**халчуух** I.3.1 ●○○ [ж.н] модоор барьсан өөвөн гэр
**халшир-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] бэрхшээх, зүрх алдах
**халшрал** I.1.1 ●○○ [ж.н] халшрах үйлийн нэр
**халшрамтгай** ●●○ [тэ.н] халшрах нь түргэн
**халь-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] нас барах
**халь-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] хөөрөн нисэх, өндрөөс унах
**халь-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] бялхах
**хальс** I.9.1 ●●○ [ж.н] юмны арьс хайрс мэт нимгэн бүрээс
**хальс-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] мал гөрөөсний гэнэт үргэх; сум шүргэх; хөл халтирах
**хальсад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] хальсаар бүрэх, хальстай болгох
**хальсаж-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] хальстай болох
**хальсал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] хальсыг нь авах
**хальсар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] хальс болох
**хальсархаг** ●○○ [тэ.н] хальс ихтэй
**хальслаг** ●○○ [тэ.н] хальс ихтэй, хальс бүхий
**хальст** ●○○ [тэ.н] хальс бүхий
**хальст-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хальстай болох
**хальстан** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хальс бүхий амьтдын овог
**хальт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] харцагын элэн шунган нисэх
**хам** ●○○ [тө.ү] нэгдмэл, нэгдсэн, хамт, цуг, ~ төлөв, ~ бүтэц
**хам-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] бөөгнүүлэх; хураан авах
**хам-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] бөхийн мэх, давхар ~
**хамаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] учир холбогдол; садан төрлийн холбоо
**хамаар-** II.5.1 ●●● [үй.ү] ойшоох, хайхрах; хариуцаж гүйцэтгэх; эрхэлж эзэгнэх
**хамааргч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хамаарах үйлийг эрхлэгч
**хамаарал** I.17.1 ●●● [ж.н] хамаарах үйлийн нэр
**хамаарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хамаатай болохыг хичээх
**хамаат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] хамаа бүхий болох
**хамаатал** I.17.1 ●○○ [ж.н] учир холбогдол; төрөл сүлбээ
**хамаатан** I.20.1 ●●● [ж.н] төрөл садан
**хамаг** ●●● [тө.ү] бүх, бүгд
**хамагч** I.4.1 ●●● [ж.н] ухрийн хамарт хийсэн дөр уях гогцоо
**хамагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хамах хэрэгсэл; хамах этгээд
**хамагчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хамагч хийх; эрхшээлдээ хураах
**хамар** I.21.1 ●●● [ж.н] үнэрлэх, амьсгалах эрхтэн, ~ ам
**хамар** I.21.1 ●●● [ж.н] нумын хөвч торгох газар; ~ хашаа; ~ давах
**хамар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] багтаан оролцуулах
**хамард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хамраас барих, татах
**хамардай** I.15.1 ●●○ [ж.н] эхийгээ хөхдөг бяруу, шүдлэнгийн хамарт хийдэг борх
**хамардай** I.15.1 ●○○ [ж.н] гуншаа, хамар томтой зэргийг гоочлох үг
**хамарла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] юманд хамар гаргах
**хамарла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] уулын хамар дагаж явах
**хамарш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] хамрын дууны шинжтэй болох, авиа ~
**хамба** I.18.1 ●●● (шаш.) [ж.н] ~ торго; ~ хилэн
**хамба** I.18.1 ●●● (шаш.) [ж.н] сүмийн сахил санваарыг хамааран эрх мэдэгч тэргүүн лам
**хамба** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ шарилж, ~ удвал, ~ шаваг
**хамбагар** ●○○ [тэ.н] ам хамар зузаан бамбагар
**хамбил** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хүнс болон эмд ордог нэг наст өвслөг ургамал, гонтиг
**хамбуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] шуудаг
**хамгаал-** II.4.1 ●●● [үй.ү] батлан ~, хайрлан ~, эрүүлийг ~
**хамгаалагч** I.4.1 ●●● [ж.н] бие ~, гал ~, ой ~
**хамгаалал** I.17.1 ●●○ [ж.н] харгалзан ~, хадгалан ~
**хамгаалалт** I.3.1 ●●● [ж.н] хил ~, харуул ~
**хамгалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] бага зэрэг хамгаалах, хамгаалсхийх
**хамгар** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл зэрлэг сонгино

Х

**хамдхас** I.9.1 ●○○ [ж.н] өвс модны зулгарсан навч
**хамж-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] хавсарч ~, ~ гийгүүлэгч
**хамжаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] ~ хамсаа
**хамжаар** I.5.1 ●●○ [ж.н] ханцуйгүй охор хувцас, хантааз
**хамжаарга** I.18.1 ●●○ [ж.н] эмх цэгц
**хамжааргад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] эмх замбараатай болгох
**хамжааргал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хамжааргатай болгох
**хамжиг** I.22.1 ●○○ [ж.н] гутлын түрий дээгүүр ороон татаж уядаг нарийн сур
**хамжигч** I.4.1 ●●○ [ж.н] ажил ~, хүч ~
**хамжил** I.17.1 ●●○ [ж.н] хамжих үйлийн нэр
**хамжилцаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хамжих ажиллагаа
**хамжлага** I.18.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] ~ ард
**хамжлагат** ●○○ [тэ.н] хамжлага бүхий
**хамжлагатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] хамжлага бүхий хүмүүс
**хамиал** ●○○ [тэ.н] нэгэн хэвийн тарга хүч бүхий: ~ үнээ
**хамниган** I.2.1 ●○○ [ж.н] эвенк, түнгүс, манж төрөл хэлтэн; ~ буриад
**хамрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] хамрах үйлийн нэр
**хамс-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] нийлж элбэх
**хамсаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] ханъ ~, садан ~
**хамсаатан** I.20.1 ●●● [ж.н] ~ сүлбээтэн, ханъ ~
**хамсагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хамсан үйлдэгч
**хамсар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] хавсарч ~
**хамсраа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хавсраа
**хамт** ●●● [тө.ү] ~ олон
**хамтад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] хамт болох
**хамтаж-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] хамтын зохион байгуулалттай болох
**хамтар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] хүч ~
**хамтат-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] хамт болох, нэгдэх
**хамтатгал** I.1.1 ●○○ [ж.н] хамтатгах үйлийн нэр
**хамтач** ●●● [тэ.н] нийтэч ~
**хамтлаг** I.6.1 ●●● [ж.н] хамтран зүтгэгч ажлын хэсэг
**хамтрагч** I.4.1 ●●● [ж.н] хамтарсан хүн
**хамтрал** I.1.1 ●○○ [ж.н] хамтрах үйлийн нэр, ~ хоршоолол
**хамтралж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] ~ хөдөлгөөн, хоршооллох
**хамтралжил** I.17.1 ●○○ [ж.н] хамтралжих үйлийн нэр
**хамтралжуулалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] хамтралжуулахуй
**хамтралч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хамтралын гишүүн
**хамуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] арьсны халдварт өвчин
**хамуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] хамах хэрэглүүр
**хамуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хамуу өвчин тусах
**хамуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хамуураар хамах
**хамуут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хамуутай болох
**хамуухай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хамуу өвчний хорхой
**хамх** ●○○ [д.д.ү] ~ дэлсэх, ~ цохих
**хамхаг** I.22.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст өвслөг ургамал
**хамхай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хээрийн гахай, зэрлэг гахай
**хамхал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хэмхлэх, няцлах
**хамхар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] хэмхэрч эвдрэх
**хамхархай** ●○○ [тэ.н] хэмхэрхий ~
**хамхи-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] ам амсрыг нь хааж битүүлэх
**хамхуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] хатахдаа үндэснээсээ салдаг ганц болон олон наст өвс
**хамхч-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] хэмхчих
**хамшга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хамшгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хамшгар юмны дахин дахин хөдлөх
**хамшгар** ●○○ [тэ.н] хөндий зүйлийн цөмөрсөн байдал
**хамшгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хамшгар болох
**хамшгардуу** ●○○ [тэ.н] хамшгар байрын
**хамшилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хамшгар юм байн байн хөдлөх
**хамширхай** ●○○ [тэ.н] хамшийсан, хавчийлгасан нь
**хан** I.2.1 ●●○ [ж.н] ~ хөвгүүн, ~ гарди, ~ боргоцой
**хан** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх: төмөр цохих зэрэгт гарах чимээ
**хана** I.25.1 ●○○ [ж.н] шувууны жигүүрт сөдний дараа ургасан өд
**хана** I.25.1 ●●● [ж.н] гэрийн ~, байшингийн ~
**хана-** II.10.1 ●●● [үй.ү] сэтгэл ~, ~ цадах
**хана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] судас ~
**ханагар** ●●● [тэ.н] өргөн, уудам, тэнэгэр, ~ цээж, ~ баян, ~ гэр
**ханагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ханагар болох
**ханагардуу** ●○○ [тэ.н] ханагар байрын
**ханай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] ханагар болох, цээж өргөн, том тэнэгэр харагдах
**ханал** I.1.1 ●●○ [ж.н] ханах үйл, сэтгэл ~
**ханал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хана мэт өрөх, байрлуулах
**ханалжин** ●○○ [тэ.н] адил талт жишүү дөрвөлжин, ромбо
**ханалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ханагар байдал гаргах
**ханамал** ●●○ [тэ.н] нэгэнтээ ханасан байдал
**ханамж** I.4.1 ●●● [ж.н] сэтгэл ~
**хананги** I.8.1 ●○○ [ж.н] ан барих арга, хавчирга
**хананцар** I.21.1 ●○○ [ж.н] судас зэрэг хөндий эрхтний дотор талын ханалаг бүрхэвч
**ханар-** II.5.1 ●●● [үй.ү] нэг тийш хазайх, налах; мал, амьтны зэрэгцэн явах
**ханат** ●●○ [тэ.н] хана бүхий, таван ~ гэр
**ханач** I.31.1 ●○○ [ж.н] гэрийн хана хийж гаршсан хүн; нэгэн зэргээр дайрах
**ханачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хана мэт жишүү дөрвөлжин нүд гаргах, ханачлан сүлжих
**ханга** I.25.1 ●○○ [ж.н] ангийн арьс тэлэх

Х

модон хэрэгсэл
**ханга-** II.10.1 ●●● [үй.ү] бэлтгэл ~, хүнсээр ~
**хангагч** I.4.1 ●●● [ж.н] хангах үйлийг гүйцэтгэгч
**хангад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хангаар тэлэх; чулуу мэтээр харж элдэх
**хангай** I.15.1 ●●● [ж.н] уул нуруу, ой хөвч, гол мөрөн, мод ургамал сайтай нутаг
**хангал** ●●○ [тэ.н] ардаг, эмнэг догшин, ~ үрээ
**хангалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] хангах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хангалуун** ●●● [тэ.н] сэтгэл ~
**хангалш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] эмнэгших
**хангамж** I.4.1 ●●● [ж.н] ~ сайтай, хүрэлцээ ~
**хангар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] сум арьсыг халти шүргэн гарах
**хангар** ●○○ [а.д.ү] ~ хүнгэр хийх, гэх: тэрэгний явах чимээ
**хангарди** I.8.1 ●○○ (амь.) [ж.н] үлгэрт гарах жигүүртний хаан
**ханги** ●○○ [а.д.ү] ~ данги хийх, гэх, ~ хөлдөх
**хангибуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] хүүгүүлэн дуугаргах хөгжим
**хангил** I.5.1 ●○○ [ж.н] холхимдог, зай ихтэй; уулын нүцгэн хадтай орой
**хангилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хангинах, дуугарах, шуугиан гарах
**хангилзуур** I.5.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] хангинасан дуу чимээ үүсгэдэг юм; бүрээ бишгүүр маягийн шашны хэрэгсэл
**хангин** I.2.1 ●○○ [ж.н] Өвөр Монголын нэг хошуу
**хангина-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] янгинан өвдөх
**хангина-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] чих ~, ~ цангинах, ~ жингэнэх
**хангинаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] хангинан дуугарах үйл
**хангинуур** ●●○ [тэ.н] хангинасан дуутай; ~ сүх
**хангир** ●●○ [а.д.ү] ~ жингир хийх, гэх
**хангир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хангинах, цангинах
**хангир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] наасан эд юм хуурах, ховхрох
**хангирц-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хангирцаа наадах
**хангирцаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] олноороо наадах хүүхдийн тоглоом
**хангирцаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] богт чөмөгний үзүүрийн бяцхан яс
**хангис** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**хангис** I.9.1 ●○○ [ж.н] хоёр үзүүртээ цацаг бүхий торгон алчуур
**хангис** I.9.1 ●○○ [ж.н] доргоны үр төл
**хангисар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] юмны хяхнах, хавирах, хахинах
**ханд** I.9.1 ●●● [ж.н] буцалгаж ширгээж авсан охь, цайны ~
**ханд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] зүглэх, чиглэх
**хандагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хандах үйлийн эзэн
**хандал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] ханд болгох, эм ~, цай ~
**хандалмал** ●○○ [тэ.н] хандалсан нь
**хандар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] идээшиж өтгөрөх, ханд нь ялгарч үлдэх
**хандаш-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] ханд шинжтэй болох
**хандаш-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] ханд шинжтэй болох
**хандгай** I.15.1 ●●○ (амь.) [ж.н] бугынхан овгийн туруут хөхтөн, өвсөн тэжээлтэн амьтан
**хандив** I.5.1 ●●● [ж.н] нэмэр ~ , ~ үзүүлэх
**хандивла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] тус нэмэр болох, хандив оруулах, хандив өргөх
**хандивлагч** I.4.1 ●●● [ж.н] хандив оруулагч, хандив өргөгч
**хандлага** I.18.1 ●●● [ж.н] үйл ажиллагаандаа барих чиглэл
**ханжаар** I.5.1 ●○○ [ж.н] хантааз, цээжмэг
**ханжаарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ханжаар өмсөх
**ханжин** ●○○ [тэ.н] хамаргүй; ханз
**ханз** I.9.1 ●○○ [ж.н] пийшингийн яндан дээр зассан ор
**ханз** ●●○ [д.д.ү] ~ татах
**ханзал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] оёос ~, дээл ~
**ханзал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] ханзан дээр юм дэлгэж тавих
**ханзар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] гутал ~, цас ~
**ханзархай** ●●○ [тэ.н] уранхай ~
**ханзач-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] олон юм ханзлах, олон дахин ханзлах
**ханиа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] хагшиж ~, найтааж ~
**ханиад** I.9.1 ●●● [ж.н] ~ хүрэх, ~ томуу
**ханиадам** I.17.1 ●●○ [ж.н] инээдэм ~ : элэг доог
**ханиалга** I.18.1 ●●● [ж.н] амьсгалын замын ханиах өвчин; хуурай ~
**ханил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хань болох, зам ~, нөхөрлөж ~
**ханилгаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] ханилал, ханилбар, ~ сайтай
**ханирх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хань татах
**ханирхаг** ●○○ [тэ.н] хань татах зантай, ханьсаг
**ханлиг** I.6.1 ●○○ [ж.н] хант улс
**хантааз** I.9.1 ●●● [ж.н] ханцуйгүй цээжмэг
**хантага** I.25.1 ●○○ [ж.н] ганзага
**хантай** I.15.1 ●●○ [ж.н] эмээлийн хөлсөвч тохом
**хантайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] морь ~; уяа татлагыг гэдрэг бэхлэх; туших
**хантайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] юмны үзүүр хоншоорыг мухлайлах
**хантайрга** I.18.1 ●○○ [ж.н] морины тушаа; ачааны татлага оосор; саадагны оосор
**хантар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] хантайрах; хий өвчтөний таталдах; шилээ шөргөөн гэдийх
**хантарга** I.18.1 ●○○ [ж.н] хантайрга
**хантгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хантгар юмны хөдлөх
**хантгар** ●○○ [тэ.н] юмны үзүүр мохойж

Х

хавтгай бүдүүн болсон байдал
**хантгардуу** ●○○ [тэ.н] хантгар байрын
**ханууp** I.5.1 ●●● [ж.н] ханах хэрэглүүр; ~ хорхой
**хануурч** I.4.1 ●●○ [ж.н] ханууp хийдэг хүн
**ханхай-** II.1.1 ●●● [үй.ү] ханхар том болох
**ханхай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] ханхай хоосон болох
**ханхай** I.15.1 ●○○ [ж.н] шатрын тэрэг
**ханхай** ●○○ [тэ.н] хөндий хоосон
**ханхайл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] ханхай хөндий болгох
**ханхайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] ханхай хоосон болох; орон гэр эзгүйрэх
**ханхал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] ямар нэгэн юмны үнэр ихэд үнэртэх
**ханхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ханхгар юм байн байн хөдлөх
**ханхар** ●●○ [тэ.н] ханхгар, том
**ханхар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] сум халти туссанаас арьс гэмтэх
**ханхардуу** ●○○ [тэ.н] ханхар байрын
**ханхгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ханхар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**ханхгар** ●○○ [тэ.н] ханхайсан том, оворжуу
**ханхгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ханхгар болох
**ханхгардуу** ●○○ [тэ.н] ханхгар байрын
**ханхи-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] углууртай юмны суларч холхидог болох
**ханхиал** ●○○ [тэ.н] ханхигар, ~ том; хэвлүүн, ~ хүүхэд
**ханхигардуу** ●○○ [тэ.н] ханхигар байрын
**ханхий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] ханхигар болох, ханхигар харагдах
**ханхил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ханхлах, үнэртэх
**ханцуй** I.15.1 ●●● [ж.н] дээлийн ~, ~ шамлах
**ханцуйвч** I.32.1 ●●○ [ж.н] ханцуй дотор, гадуур өмсөх өмсгөл
**ханцуйвчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] ханцуйвчиндаа хийх, агуулах
**ханцуйл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] ханцуй өмсөх, ханцуй дотроо хийх
**ханчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] ~ гутал, ~ булигаар
**ханчир** I.21.1 ●●○ [ж.н] цоройн ~
**ханчир** I.21.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл нүүдлийн шувуу
**ханчир** ●○○ [тэ.н] өрөөл татуу
**ханш** I.11.1 ●●● [ж.н] зах зээлийн үнэ өртөг
**ханш** I.4.1 ●●○ [ж.н] улирлын нэр, ~ нээх
**ханш** I.4.1 ●●○ [ж.н] найз сайтай, нийлэмжтэй, ~ сайтай, хунш
**ханшаар** I.5.1 ●○○ [ж.н] хамрын уг
**ханшгүйдэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] ханш унахуй
**ханшил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] ханш нээх өдөр шарил эргэх
**ханшил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] зах зээлийн үнийг зөвлөн тогтоох
**хань** I.23.1 ●●● [ж.н] ~ ижил, ~ нөхөр
**ханьс** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл хүрэн замаг, ханин
**ханьс-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хань болох, ханилах
**ханьсаг** ●●○ [тэ.н] хань татах дуртай, хань эрэмтгий
**ханьц-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ханилах, нөхөрлөх
**ханьч** ●○○ [тэ.н] ханилгаа
**ханьшаа-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] хань татах
**хар** ●●● [тэ.н] ~ өнгө, ~ хүн, ~ ус, ~ шөл, ~ хор, ~ хэл
**хар-** II.3.1 ●○○ [үй.ү] юмны өнгөн хэсгийг хусах, ховхлох; харуулдах
**хар-** II.3.1 ●●● [үй.ү] ~ үзэх

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **харчхаад** | Бүрмөсөн үйлдэх байдлын **-чих** -ийн араас залгавар залгахад тодотгон холбох -х нөхцөл биш учир гээнэ. Харин харчих гэсэн үндсийн дараа нэр үгийн нөхцөл орвол бүр мөсөн үйлдэх байдлын хураагдсан хэлбэр **-ч,** тодотгон холбох **-х** нөхцөл гэж үзэх ба энэ тохиолдолд эгшиг нь ялгах үүрэгтэй учир гээхгүй харчихыг, харчихаар гэж бичнэ. |
| × | **харчихаад** | |

**хар** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх; ~ хур, ~ няр
**хараа** I.12.1 ●●● [ж.н] тоононы гол
**хараа** I.12.1 ●●● [ж.н] бууны овоо ~
**хараа** I.12.1 ●●● [ж.н] нүдний ~, ~ бараа
**хараа** I.12.1 ●○○ [ж.н] тугийн орой дахь хошуулжин төмөр
**хараа-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] ~ зүхэх
**хараа** I.12.1 ●○○ [ж.н] дуулганы оройд хатгасан өд, залаа зэргийн чимэглэл, соновтор
**хараа** I.12.1 ●○○ [ж.н] холыг бараалах асар, тагт, цамхаг
**хараа** I.12.1 ●○○ [ж.н] домбо сав зэргийн амсрын задгай цорго
**хараал** I.1.1 ●●● [ж.н] муут ёрлон дайруулах үг
**хараал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] алсыг бараалах
**хараалай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**хараалж** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**хараалзай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] цахлайн овгийн шувуу
**хараалч** ●●● [тэ.н] зүхэлч, их хараадаг
**хараамтгай** ●○○ [тэ.н] байнга хараал хэлдэг, хараах нь олон
**хараамхай** ●○○ [тэ.н] хараах зантай
**хараат** ●○○ [тэ.н] хараа бүхий
**хараахан** ●●● (баймж.) [тэ.н] арайхан
**хараахан** ●○○ [ц.н] дөнгөж саяа
**хараацай** I.15.1 ●●○ (амь.) [ж.н] ~ шувуу
**хараач** I.4.1 ●●● [ж.н] тооно
**хараачил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] эргэн тойрноо ажиглах
**харавтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг хар
**харавч** I.32.1 ●○○ [ж.н] хуягийн ханцуй
**харагдац** I.19.1 ●○○ [ж.н] харагдах боломж
**харагч** ●●● [тэ.н] эм амьтны хар өнгийн зүсэм
**харагчин** I.20.1 ●●● [ж.н] усан махбодтой эм жил, сар, өдөр; хар зүсмийн эм мал

Х

**харагчин** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл бялзуухай
**харай-** II.1.1 ●●● [үй.ү] үсэрч ~ , гүйж ~
**харайл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] байн байн харайх
**харайлт** I.3.1 ●●● [ж.н] харайх үйлийн үр дүнг заасан нэр, байдал
**харалган** ●●○ [тэ.н] холыг үзэхдээ муу, ойр хараатай; ахар бодолтой
**харалганд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] нүдний хараа муудах, харалган болох
**харалгандуу** ●○○ [тэ.н] харалган байрын
**харалгант-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] харалган болох
**харалд** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл махчин шувуу
**харалдаа** ●●● [о.н] зэргэлдээ, хажууд
**харалдай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ бялзуухай
**харалжин** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хар тахиа
**харалмай** ●○○ [тэ.н] ~ улс: харьяат, албат улс
**харалт** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хяргуйн өөр нэр
**харам** ●●○ [тэ.н] ~ зан, ~ сэтгэл
**харамга** I.18.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам нар барьдаг нэг зүйл таяг
**харамж** I.4.1 ●●○ [ж.н] шан ~, ~ мөнгө
**харамжил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] харамж өгөх
**харамла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] харам зан гаргах, бусдад юм өгөхгүй байх
**харамс-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] бүтэмжгүй зүйлд гэмшин зовних
**харамсал** I.17.1 ●●○ [ж.н] харамсах үйлийн нэр
**харамсангуй** ●○○ [тэ.н] харамссан янзтай
**харамтгай** ●○○ [тэ.н] байнга харах зантай, харах нь олонтоо
**харамц** I.3.1 ●○○ [ж.н] харамлах
**харамч** ●●● [тэ.н] харам зантай, өглөгч бус
**харамчдуу** ●○○ [тэ.н] харамч байрын
**харанга** I.18.1 ●●● [ж.н] хөгжмийн зэмсэг
**харанга** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл далайн загас
**харангад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] өлсөж ~, дотор ~
**харангадал** I.17.1 ●○○ [ж.н] өлссөний улмаас манарахуй
**харангас-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] харангадах
**харангач** I.4.1 ●○○ [ж.н] харанга дэлдэгч
**харангуй** ●○○ [тэ.н] харавтархан: ~ өнгө
**харандаа** I.12.1 ●●● [ж.н] балын ~, будгийн ~
**харанхуй** ●●● [тэ.н] гэрэл гэгээгүй, ~ шөнө
**харанхуйвтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг харанхуй
**харанхуйд-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] харанхуй болох
**харанхуйдуу** ●○○ [тэ.н] харанхуй байрын
**харанхуйл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] харанхуй болох; манарч балартах
**харва-** II.10.1 ●●● [үй.ү] сур ~, шагай ~, од ~, гэрэл ~, цус ~
**харва** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**харваа** I.12.1 ●●● [ж.н] сурын ~, шагайн ~
**харваач** ●●● [ж.н] мэргэн ~
**харвагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] харвах үйл гүйцэтгэгч, ~ өвс
**харвал** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] мөргийн язгуурын нэг зүйл загас
**харвал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] зэрэг зэрэг харвах, олонтоо харвах
**харвалга** I.18.1 ●○○ [ж.н] харвах үйлийн нэр; харвах эрдэм, ~ намналга
**харвалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] харвах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**харвар** I.5.1 ●○○ [ж.н] харавтар барс
**харвигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] харвин суух, таргалах; харвин мэт хунирах, унжих
**харвин** I.16.1 ●●○ [ж.н] хүний цоройн өөх
**харвинт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] харвин суух
**харвир** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] талд амьдардаг нэг зүйл шувуу
**харвис** I.9.1 ●○○ [ж.н] адгуусны хэвэл дэх үрийн хэвтэш
**харвуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] харвах зэвсэг
**харвуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] мод, чулуу шидэх, харвах хэрэгсэл; нисэхийн хөөрөлтийг хурдасгахад зориулсан төхөөрөмж
**харга** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ мөөг
**харга-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] харилцан дайралдах, маргах тэмцэх
**харгаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] харгалдаан
**харгай** I.15.1 ●●● (урга.) [ж.н] хар мод
**харгалд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] уулзалдах; мөргөлдөх, хавиралдах, харшилдах; тулалдах, байлдах; маргалдах, тэмцэлдэх, зөрчилдөх
**харгалдаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] харилцан тэмцэхүй
**харгалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хамаарч ~, асарч ~, хүлээзнэх
**харгалзаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] харгалзах үйлийн нэр
**харгалзагч** I.4.1 ●●● [ж.н] харгалзан үйлдэгч
**харгалзал** I.17.1 ●○○ [ж.н] харгалзах үйлийн нэр, бусдын төлөө тавих анхаарал, халамж, дэмжлэг
**харгам** I.1.1 ●○○ [ж.н] хатгаж оёсон гоёмсог хээ
**харгам** I.1.1 ●○○ [ж.н] адуу, үхрийн хондлой
**харгана** I.18.1 ●●○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл өргөст бут мод, алтан ~
**харгана** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] сүрэглэн амьдрах усны шувуу
**харганад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] алтан харганын хальсыг эмээлийн бүүрэгт наах
**харгац** I.3.1 ●○○ [ж.н] манарч ухаан алдах явдал
**харгац-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] өрсөх мэтгэх; харших мөргөлдөх; манарах
**харги** I.8.1 ●●○ [ж.н] усны түргэн урсгал
**харги-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] идээ харшиж хар шүлс асгарах
**харги-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] урсгал ус чулуунд даргилах
**харгиа** I.12.1 ●●● [ж.н] гол мөрний салбарлаж гарсан урсгал

**харгиат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] харгиатай болох
**харгил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] харгих, даргилах
**харгил** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл мод
**харгил** ●○○ [тэ.н] хашир догь, бууръртай
**харгил** I.1.1 ●○○ [ж.н] даргиа, харги
**харгис** ●●● [тэ.н] догшин хэрцгий
**харгис-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] мал адгуусны үр төлөө өмгөөлөн догшрох
**харгисал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] харгисаар дарлах, хэрцгийлэх
**харгисдуу** ●○○ [тэ.н] харгис байрын
**харгислал** I.1.1 ●●○ [ж.н] харгислах үйлийн нэр
**харгуй** I.15.1 ●●● [ж.н] өргөн дардан зам
**харгуй** I.15.1 ●○○ [ж.н] бууны бянт
**харгуйл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] харгуйгаар явах; харгуй гаргах өгөх
**харгуйч** I.4.1 ●○○ [ж.н] газарчлах хүн, зам заагч
**харгуу** ●●● [тэ.н] юмандаа харамч
**харгуулагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] харгуулан үйлдэгч
**хард-** II.7.1 [үй.ү] хар муу санах, сэжиглэх
**хард** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**хардай** I.15.1 ●○○ [ж.н] халз харвах шагай
**хардалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] хардлага, сэрдлэг
**хардамтгай** ●○○ [тэ.н] хардах нь олонтоо
**хардамхай** ●○○ [тэ.н] хардах зантай
**хардлага** I.18.1 ●●○ [ж.н] хар буухуй
**хардуун** ●○○ [тэ.н] хэрсүү сэрэмжтэй
**харжиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**харжигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хатуу зүйлийг харшуулан чимээ гаргах
**харз** I.9.1 ●●● [ж.н] голын усны өвөлдөө үл хөлдөх, үл мөстөх хэсэг
**харзал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] харз гарах
**харзгар** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны харзайн турсан байдал, хэрзгэр
**хариг** ●●○ [тэ.н] юманд хүрч ядсан, зориг дутуу; хажиг харамч
**харигла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] харамлах, хажиглах
**харил** I.1.1 ●○○ [ж.н] харих үйлийн нэр
**харил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] харьд очих
**харилга** I.18.1 ●○○ [ж.н] хуурай газар өргөгдөх, далайн ёроол доош хотойх, тэнгис далай эргээсээ алгуур ухрах үйл явц
**харилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] харих үйлийн үр дүнг заасан нэр, буцалт, буурлалт
**харилх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] харийн зан гаргах
**харилцаа** I.12.1 ●●● [ж.н] харилцах үйлийн нэр
**харилцаатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] харилцаатай хүмүүс
**харилцагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] харилцах хүн
**харилцуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] харилцах хэрэглүүр
**харим** I.1.1 ●○○ [ж.н] махыг хэрчиж амтлан жигнэсэн идээ
**харимал** ●●○ [тэ.н] нас өтөлж, тамир чадал буурсан нь; буцмал, эгмэл
**харимгай** ●○○ [тэ.н] нум, хөвч мэтийн хүчтэй буцах шинж
**харимс** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] харимстан овгийн сонгинолог найлзуууртай ургамал
**харимтгай** ●○○ [тэ.н] зориг мохомтгой, хулчгар; юмны уян хатан чанар байдал
**харимхай** ●●○ [тэ.н] буцаж татах чанартай
**харин** ●●● [хо.үг] санаснаас ангид, сөргүүлэн өгүүлэхэд хэрэглэх үг
**хариу** I.12.1 ●●● [ж.н] ~ авах, ~ өгөх
**хариу** ●●● [тэ.н] хэлтгий, хазгай
**хариувч** I.32.1 ●○○ [ж.н] ханцуйгүй дээл буюу дэглий
**хариул-** II.4.1 ●●● [үй.ү] мал ~
**хариул-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хариу өгөх, хариу барих, асуултад ~
**хариул-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] архийг дахин нэрэх
**хариулал** I.17.1 ●○○ [ж.н] хариулах үйлийн нэр
**хариулал** I.17.1 ●○○ [ж.н] эгүүлэл, буцаалт
**хариулга** I.18.1 ●●● [ж.н] мал хариулах үйлийн нэр
**хариулт** I.3.1 ●●● [ж.н] асуулт ~
**хариуц-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] мөчөөрхөх, эсэргүүцэх
**хариуц-** II.6.1 ●●● [үй.ү] үүрэг болгож авах
**хариуцагч** I.4.1 ●●● [ж.н] хариуцан үйлдэгч
**хариуцлага** I.18.1 ●●● [ж.н] үүрэг ~
**хариуцлагатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] үүрэг хариуцлага бүхий хүн
**харла** ●○○ [а.ө] үйл хэрэг урагшгүйдэхэд хэлэх аялга
**харла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хар өнгөтэй болох; ажил хэрэг бүтэлгүйтэх
**харлаг** ●●● [тэ.н] хар алаг
**харлаг** ●○○ [ж.н] харц, боол
**харлагжин** I.20.1 ●○○ [ж.н] хар асмалжин чулуу
**харлагч** I.4.1 ●●● [ж.н] эм малын хар алагч зүс
**харламар** ●○○ [а.ө] хараалын үг, уулгамч аялга
**харлан** I.16.1 ●○○ [ж.н] харзат газар
**харма-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хамах, шүүрдэх, цөлмөх
**хармаг** I.6.1 ●●○ (урга.) [ж.н] говьд ургадаг, жимстэй өргөст бут
**хармаж** I.11.1 ●○○ (урга.) [ж.н] уруултан овгийн нэг наст өвс
**хармуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] газар хусах, харсан зүйлийг хамах багаж
**хармуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хармуураар үйлдэх
**харнууд** I.3.1 ●○○ [ж.н] Монгол эртний аймгийн нэр
**харс** ●○○ [тэ.н] хоолны мах, тос, сүү зэргийн хольцгүй, нүнжигтэй байдал
**харс** I.9.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хар галуу
**хартан** I.20.1 ●○○ (амь.) [ж.н] өнгө алаг, хар бидэр бүхий нэг зүйл нохой
**харуй** I.15.1 ●●● [ж.н] шөнийн харанхуйд

Х

алгуурхан шилжих үе
**харуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] мөсөн дээгүүр асгасан шороон зам
**харуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цэцэг
**харуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] ургамлын мөхлөг нь хатуурах өвчин
**харуу** ●○○ [тэ.н] хайрламтгай, харам сэтгэлтэй, харамч ~
**харууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] харуу болох
**харуул** I.1.1 ●●● [ж.н] мод харуулдан засах багаж
**харуул** I.1.1 ●●● [ж.н] ~ манаа
**харуулд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] харуулаар хусах
**харуулд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] горилон харж хүлээх; бусдыг ажиглан тагнах
**харуулд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] түрүүлгээ харан унах
**харуулдагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] харуулдан өнгөлөгч
**харуулдуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] харуул, мод өнгөлөх багаж
**харуулч** I.4.1 ●○○ [ж.н] харуулдагч, харуулаар юм хийх хүн
**харуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] бичил зүйлийг өсгөн харах хэрэгсэл
**харуус-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] харамсан гашуудах
**харуусагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] харуусан гашуудагч
**харуусал** I.17.1 ●●○ [ж.н] харуусах үйлийн нэр; харамсал ~
**харуусч** I.4.1 ●○○ (хууч.) [ж.н] хулгай босуулыг барих үүрэгтэн
**харуут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] тариан түрүү харуу өвчинд нэрвэгдэх
**харууц** I.3.1 ●○○ [ж.н] чулууны өөдөс
**харууц** I.3.1 ●○○ [ж.н] өмхий давс, хий өвчнийг анагаах эмд орно
**харх** I.9.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйлийн мэрэгч амьтан
**хархир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] харчигнан дуугарах
**хархираа** I.12.1 ●●● [ж.н] ~ хөөмий
**хархираа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хөх тогоруу, арис
**хархираан** I.2.1 ●○○ [ж.н] хархирах дуун гарахуй
**хархмай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ нугас
**харц** I.3.1 ●●● [ж.н] ~ хүн
**харц** I.9.1 ●●● [ж.н] нүдний ~
**харц** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл бяцхан хараацай
**харцага** I.25.1 ●●○ [ж.н] сээрууц хоёрын хоорондох нурууны яс
**харцага** I.18.1 ●●○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл махчин шувуу
**харцага** I.18.1 ●●○ [ж.н] монгол бөхийн цол
**харцагад-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] харцагадах мэх хийх
**харцаганаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] малын нугалам яс
**харцай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хар галууны өөр нэр
**харцар** I.21.1 ●○○ (амь.) [ж.н] уран шувуу
**харцгай** I.15.1 ●●○ (амь.) [ж.н] харцага, махчин шувуу
**харцгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] гамал, хорон харгана
**харчгар** ●○○ [тэ.н] хорчгор, хоржгор
**харчгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] харчгар болох
**харчгардуу** ●○○ [тэ.н] харчгар байрын
**харчиг** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**харчигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хатуу юмны хавиран харшилдах
**харчий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] хэрзийх, харзайх
**харчин** I.2.1 ●○○ [ж.н] монгол угсааны нэгэн аймгийн нэр
**харш** I.4.1 ●●○ [ж.н] орд ~
**харш** ●●● [тэ.н] зохисгүй, эсрэг
**харш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] шаазан, шил мэтийн шүргэлцэх
**харш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] үл нийцэх, үл зохилдох
**харшаа** ●●○ [тэ.н] морь мал тамир тасарч, эцэж туйлдсан
**харшаа** ●○○ [тэ.н] хөгжмийн эгшгүүд чихэнд сонсголонтой бус
**харшар** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] усны үхэртэй төстэй нэг зүйл амьтан
**харшил** I.17.1 ●●● [ж.н] харших үйлийн нэр; ~ өвчин
**харшил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] эс нийцэх, үл зохицох
**харшилдаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] харилцан харшихуй
**харшилдал** I.17.1 ●○○ [ж.н] харшилдах үйлийн нэр
**харшимтгай** ●○○ [тэ.н] нийц муутай, харшдаг
**харшимхай** ●○○ [тэ.н] харших нь амархан
**харшлаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] харшил
**харшлагч** I.4.1 ●●● [ж.н] харшлах этгээд
**харшлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] төмөр гахай жилийн ёгт нэр
**харшлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] харшлах үйлийн нэр
**харшмал** ●○○ [тэ.н] сэжиглэх, үл итгэх байдал
**харшуулал** I.17.1 ●○○ [ж.н] жишил, харьцуулал
**харь-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] буцах, эргэх, уг байрандаа очих
**харь** ●●○ [тэ.н] гадны, бусдын
**харь** I.23.1 ●○○ [ж.н] уснаас юм шүүрдэх тор
**харьд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хариар хутган шүүрдэх
**харьс-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] харь газар идээших
**харьт** I.3.1 ●●● [ж.н] бугалга чөмөг
**харьтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] гийчин, зочин
**харьц-** II.7.1 ●●● [үй.ү] харилцах
**харьцаа** I.12.1 ●●● [ж.н] харилцаа, ~ холбоо
**харьцангуй** ●●○ [тэ.н] ~ чанар, ~ үзэл, ~ үнэн
**харьцуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] харьцуулан үйлдэгч
**харьцуулал** I.17.1 ●●○ [ж.н] харьцуулан жиших үйлийн нэр
**харьцуулалт** I.3.1 ●●● [ж.н] харьцуулах

үйлийн үр дүнг заасан нэр
**харьяа** ●●● [тэ.н] ~ хамаа, ~ газар
**харьяал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] харьяанд багтах, хамаатай болох
**харьяалал** I.17.1 ●●○ [ж.н] харьяатай болох явдал
**харьяат** ●●○ [тэ.н] харьяа бүхий
**харьяатан** I.20.1 ●○○ [ж.н] харьяа бүхий хүмүүс
**хас-** II.6.1 ●●● [үй.ү] хороох, хасах
**хас** I.9.1 ●●○ [ж.н] хүн, амьтны бүдүүн гуяны дотор тал, гуя ~
**хас** I.3.1 ●●○ [ж.н] монгол адууны тамга; тоонолж хэлбэртэй бэлгэ тэмдэг
**хас** ●○○ [а.ө] муурыг хөөх зандрах аялга
**хас** I.3.1 ●○○ [ж.н] ~ чулуу, хаш
**хасаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] шагай харвахад хэрэглэх хашлага мод ба яс, шах
**хасаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] түрэг төрөл хэлтэн, казах
**хасаг** ●○○ [тэ.н] ~ тэрэг; шатрын тэрэг, ханхай
**хасагдагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хасагдах тоо
**хасагдахуун** I.2.1 ●○○ [ж.н] хасагдаж буй тоо
**хасагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хасаж буй тоо
**хасалгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ тэрэлж: эмийн ургамал
**хасалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] хасах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хасана** I.18.1 ●○○ [ж.н] ургамлын үндсийг гэмтээлгүйгээр ухаж авдаг модон ухуур
**хасарваань** I.23.1 ●○○ (урга.) [ж.н] халуун орны нэг зүйл жимс
**хасдаа** I.30.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] сарны зурхайн хорин найман одны нэг, төвөд нэр нь мэгши
**хасдас** I.3.1 ●○○ [ж.н] юмнаас гарах өөдөс
**хасзул** I.1.1 ●○○ [ж.н] хонгорзул
**хасмал** ●○○ [тэ.н] хагасыг нь хасаж авсан нь
**хасуй** I.15.1 ●○○ [ж.н] тэмээ ачихад хэрэглэх модон хэрэгсэл
**хасуу** I.30.1 ●○○ [ж.н] монгол бөхийн барилдааны нэг төрөл
**хасуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] төмрийн ~
**хасуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хасуураар үйлдэх
**хасхаг** ●○○ [тэ.н] биеэ өмөөрөн үглэх зантай
**хат** I.3.1 ●○○ [ж.н] хатуу бэх чанар; хутга зэргийн ирт оруулсан ган
**хат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] төмрийн зүйл хатуу болох
**хат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] хуурай болох
**хатаагуур** I.5.1 ●●● [ж.н] нойтон зүйл хатаах хэрэгсэл
**хатаагч** I.4.1 ●●● [ж.н] хатаан үйлдэгч
**хатаадас** I.19.1 ●○○ [ж.н] хатаасан юм
**хатаалга** I.18.1 ●○○ [ж.н] хатаах үйлийн нэр
**хатаалзай** I.15.1 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст ургамал
**хатаалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] төмөр эдлэлийг хатан чанартай болгохуй
**хатаамаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] шарж хатаасан талх
**хатаамагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хатаах, хатаамаг болгох
**хатаамал** ●○○ [тэ.н] ~ ээзгий, ~ болд
**хатавч** I.32.1 ●●● [ж.н] хаалга хана хоёрын нийлэх газар; хоёр тийш сөхөгдөх хаалганы далавч, хасавч
**хатавчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] үүд алдлах
**хатагтай** I.15.1 ●●● [ж.н] язгууртны гэрийн эзэгтэй; эхнэр хүний хүндэтгэл
**хатай** I.15.1 ●○○ [ж.н] шагай наадахад барьж харвах чулуу
**хатайр** I.5.1 ●○○ [ж.н] хүн, мал, ургамлын өвчин
**хатайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хатайр өвчинтэй болох
**хатайрт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хатайр тусах
**хатамж** I.4.1 ●●○ [ж.н] зориг, тэвчээр, хатуужил
**хатамж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] хатуужих
**хатамжил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] хатуужин тэсвэрлэх, хатамжих
**хатамжлал** I.1.1 ●○○ [ж.н] хатамжлах үйлийн нэр
**хатамхай** ●○○ [тэ.н] амархан хатдаг
**хатан** I.20.1 ●●● [ж.н] хааны ~
**хатан** ●●● [тэ.н] ~ төмөр, уян ~, ~ хүзүү
**хатан** ●○○ [тэ.н] ааг, амт ихтэй байдал
**хатан** ●○○ [тэ.н] догшин, ширүүн зан
**хатанга** ●○○ [тэ.н] хатуу бэрх чанар
**хатанга** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] навчтай нэг зүйл ургамал, хаталзай
**хатангад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хатуу бэх шинж нь хэтрэх
**хатангат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] маш чухалчлах, хатуу шаардах
**хатанги** ●●○ [тэ.н] хатаж хуурайшсан байдал; туржи эцсэн байдал, төрх
**хатангид-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хатанги болох
**хатангир** ●●○ [тэ.н] эцэнхий, туранхай
**хатангир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] эцэнхий туранхай, өнгө жавхаагүй болох; ургамал шим шүүсгүй болох
**хатангирд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хатангир болох
**хатангирла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хатангирах
**хатангирт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хатангир байдалтай болох
**хатангирш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] хатангир шинжтэй болох
**хатангиршил** I.17.1 ●○○ [ж.н] хатангиршихуй
**хатангуу** ●○○ [тэ.н] хатуу, бэх, чанд
**хатанз** I.3.1 ●○○ [ж.н] хатан зөгий
**хатанхай** ●○○ [тэ.н] эцэнхий туранхай
**хатанхайр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хатангир болж эхлэх
**хатга-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] үзүүртэй юмаар чичих, үгээр ~
**хатгаа** I.12.1 ●●● [ж.н] хатгалгаа, уушгины өвчин
**хатгаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] хатгаа; хатгаж тавьсан зүйл



Х

**хатгаач** ●●○ [тэ.н] өдөөн хатгагч, турхирагч
**хатгагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хатгах үйлийн эзэн
**хатгадай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] долоо найман сартай нохойн гөлөг
**хатгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] байн байн хатгах
**хатгалга** I.18.1 ●●● [ж.н] өдөөн ~
**хатгалгаа** I.12.1 ●●● [ж.н] уушгины хатгалах өвчин
**хатгалдаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] тулалдаан, хядалдаан
**хатгалдагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хатгалдах этгээд
**хатгалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] хатгах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хатгалцаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] хатгалцах тулалдаан
**хатгамал** I.17.1 ●●● [ж.н] нэг зүйл гар урлал, ~ хатгах
**хатгамалла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хатгамал хийх
**хатгамалч** ●●● [тэ.н] хатгамал урлагч
**хатгамалчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] хатгамалч
**хатгар** I.5.1 ●○○ [ж.н] сумны хальс
**хатгарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] суманд хатгар хальс наах
**хатгас** I.9.1 ●○○ [ж.н] уд модны хөх хальс
**хатгасан** I.20.1 ●○○ [ж.н] долоо, найман настай тэмээ
I.8.1 ●●○ [ж.н] өвчин, мухар ~
**хатгин** I.2.1 ●○○ [ж.н] монголын нэг овог аймгийн нэр
**хатгит-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] хатги гарах
**хатгиш-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] хатги байнга гарах шинжтэй болох
**хатгишил** I.17.1 ●○○ [ж.н] хатгиших үйлийн нэр
**хатгуур** I.5.1 ●●● [ж.н] ~ гэр: хатгуур тооно бүхий ханагүй гэр
**хатгуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] эмэгтэйчүүдийн үсний ~
**хатгуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] ханаж хатгах багаж
**хатгуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] юмыг хатгаж тогтоох суурь
**хатгуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хатгуураар үйлдэх
**хатгуурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хатгуур чимэг зүүх
**хатир** I.5.1 ●●○ [ж.н] морины явдал, хатираа, ~ сайтай
**хатир** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл гүрвэл
**хатир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] морины шогших, цогихын хоорондуур ширүүн явах
**хатираа** I.12.1 ●●● [ж.н] хатирах явдал, задгай ~
**хатираач** ●○○ [тэ.н] хатирч явдаг
**хатирч** ●●● [тэ.н] хатир сайтай
**хатмал** ●○○ [тэ.н] нэгэнт хатсан
**хатрана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бут мод
**хатуу** ●●● [тэ.н] зөөлөн бус, хэцүү бэрх
**хатуувтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг хатуу
**хатууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хатуу болох
**хатууж-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] тэсвэртэй болох, хат суух
**хатуужил** I.17.1 ●●● [ж.н] тэсвэр ~
**хатуул-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хүчтэй болгох, хатуу болгох, чанаржуулах
**хатуулаг** ●●● [тэ.н] хатуу чанартай
**хатуулга** I.18.1 ●●○ [ж.н] хатуурууулж хийсэн юм
**хатуулд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хатуу мэт санагдах
**хатуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] хатуу болох
**хатуурал** I.17.1 ●●○ [ж.н] хатуурах үйлийн нэр
**хатууралт** I.3.1 ●●○ [ж.н] хатуурах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хатуурх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хатуу хандах
**хатуурхаг** ●○○ [тэ.н] хатуурах байдалтай, хатуурхах зантай
**хатуурхуу** ●○○ [тэ.н] хатуу байрын
**хатууч** ●○○ [тэ.н] харгис, хэрцгий, догшин; харамч нарийн, харуу
**хатуучил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] харгис зан авир гаргах, хэрцгий догшноор авирлах
**хатууш-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] хатуу болох
**хах-** II.6.1 ●●● [үй.ү] утаанд ~, буу ~
**хахаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] загасны гөхийн үзүүрийн хурц шор бүхий гох
**хахал** ●○○ [тө.ү] бүхэл ~
**хахар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] амт хүч нь ахдах, хатуурах
**хахар** ●○○ [а.д.ү] ~ хухар хийх, гэх
**хахилаг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ятууны төрлийн шувуу
**хахина-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хөлсөн үймцэх
**хахина-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] чахран дуугарах
**хахир** ●●● [тэ.н] хатуу, бэрх, ширүүн; тасхийм, хатуу, хүйтэн; чахарган
**хахир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хоолойгоо хүчлэн засах, цэрээ ховхлох
**хахирган** ●●● [тэ.н] хатуу ~, ~ ширүүн
**хахирд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хахир болох
**хахирдуу** ●○○ [тэ.н] хахир байрын
**хахирш-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] хахир шинжтэй болох
**хахитна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] төмөр зэрэг зүйл хоорондоо хавирч дуугарах
**хахна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хатуу юмны харшилдах дуу гарах
**хахруу** ●○○ [тэ.н] гашуун хүчтэй амт, ~н амт
**хахтна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] олон янзаар инээх
**хахун** ●○○ [а.д.ү] ~ хухун хийх, гэх
**хахуул** I.1.1 ●○○ [ж.н] бөмбөгний амсрын халхавч
**хахуул** I.1.1 ●○○ [ж.н] ан гөрөөсийг утахдаа галыг хаах хаалт
**хахуул** I.1.1 ●○○ [ж.н] загас барих зэвсэг
**хахуул** I.1.1 ●○○ [ж.н] чангалах жийрэг мод, сухний ~, тэрэгний ~
**хахуулд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хахуулаар чангалах
**хахуулд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хахуулаар загас барих
**хахуулил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хахууль түлхэх, хахууль өгөх

Х

**хахууль** I.23.1 ●●● [ж.н] хээл ~
**хахуульд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] хахууль өгөх, хахууль тавих
**хахуульч** ●●● [тэ.н] хахууль өгөгч
**хахуун** ●●● [тэ.н] хатуу, хурц үнэр болон амт
**хахууна** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог нэг зүйл ургамал
**хахуур-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хахуун болох
**хахуус** I.5.1 ●○○ [ж.н] ~ хийх: гашуун амт
**хахь** ●○○ [тэ.н] ~ ондоо: тэс ондоо
**хац-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] боож хяхах, хявцах, гачих
**хацан** I.16.1 ●○○ [ж.н] хатавч
**хацар** I.21.1 ●●● [ж.н] хаалганы ~, ~ нүүр
**хацарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] гол хоёр захаараа хөлдөх
**хацарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] юманд хацар хийх
**хач** I.4.1 ●○○ [ж.н] хов үг
**хач** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд болон хүнсэнд хэрэглэдэг ургамал, ~ гүргэм
**хачиг** I.22.1 ●●● (амь.) [ж.н] үет хөлтөн хорхой; томроогүй байгаа хувалз
**хачигт-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хачигтай болох
**хачид** I.19.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл луус
**хачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хов хүргэх
**хачин** ●●● [тэ.н] этгээд сонин, жиг бүхий
**хачир** I.21.1 ●●● [ж.н] хоолны ~
**хачир** I.21.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тас шувуу
**хачирла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хоол ~, хачир нэмэх
**хачирх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хачин байдал гаргах, сонирхон бахархах
**хачирхал** I.17.1 ●●● [ж.н] хачирхах үйлийн нэр
**хаш** I.4.1 ●●● [ж.н] эрдэнийн чулуу
**хаш-** II.8.1 ●●● [үй.ү] ажил алба эрхлэх, хаах
**хаш-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] тойруулан хүрээлж халхлах, шахах, хорих
**хаш** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст өвслөг ургамал, идэшний ногоо, төвөд ~
**хашаа** I.12.1 ●●● [ж.н] ~ хороо, малын ~
**хашааж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] хашаатай болох
**хашаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] юмыг тойруулан хашаа барих
**хашаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] хашлага
**хашгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] эмчилгээнд ашигладаг нэг наст өвслөг ургамал
**хашдас** I.26.1 ●○○ [ж.н] ууц зэргээс хашиж огтолж авсан мах
**хашивтар** ●○○ [тэ.н] хашин байрын
**хашиг** ●○○ [тэ.н] төрөл дотнынхноо өмгөөлөх нь, өөрийн юмандаа харам зантай
**хашигдмал** ●○○ [тэ.н] нэгэнтээ хашигдсан
**хашигла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] харам зан гаргах
**хашигна-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хашин зан гаргах
**хашилж** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл өвслөг ургамал
**хашим** I.17.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл амьтан
**хашин** ●●● [тэ.н] хойрго, удаан; морь малын оёг
**хашин** ●○○ [тэ.н] дахин дахин буцалгасан хуучин тос, ~ тос
**хашин** ●○○ [тэ.н] хуучирч элэгдсэн хувцас, ~ гутал
**хашинд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хашин болох
**хашиндуу** ●○○ [тэ.н] хашин байрын
**хашир** ●●● [тэ.н] догь, нягт нямбай
**хашир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] гэнэдэж алдсанаас хэрсүүжих; хал амсаж зүрх үхэх
**хаширд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хашир байдал гаргах
**хаширж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] хашир суух
**хаширла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хашир зан гаргах
**хашлаг** I.6.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл жимст ургамал
**хашлага** I.25.1 ●●○ [ж.н] хашаас
**хашлиг** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] хашлиг мод, уртавтар зууван жимстэй үзэмжийн мод
**хашрамж** I.4.1 ●○○ [ж.н] гашуун туршлага, хаширч залхсан байдал, сургамж
**хашхир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] орилж ~, уриа ~

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **хашхирах** | хашхир, бархир гэж бичих ба гийгүүлэгчээр эхэлсэн залгавар залгахад мөнхүү үгийн төгсгөлийн гийгүүлэгчийн өмнөх балархай и эгшиг гээгдэх эгшгийн дүрмээр гээгдэх ёстой ч, ш, х гэсэн гийгүүлэгчийг давхар зөөлрүүлэх үүрэгтэй учир гээхгүй. |
| × | **хашиграх** | |
| × | **хашгирах** | |

**хашхираа** ●●○ [тэ.н] ~ хүн, ~ тэмээ
**хашхираан** I.2.1 ●○○ [ж.н] зэрэг зэрэг хашхиралдах дуун
**хашхирал** I.17.1 ●○○ [ж.н] хашхирах үйлийн нэр
**хашхиралдаан** I.2.1 ●○○ [ж.н] хашхиралдан дуугарахуй
**хашхирамтгай** ●○○ [тэ.н] хашхирах нь их
**хашхирамхай** ●○○ [тэ.н] хашхирах зантай
**хашхич-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] байн байн хашхирах
**хашхичаа** ●●○ [тэ.н] хашхирч ярьдаг зантай, хашхичиж байдаг зантай
**хая-** II.2.1 ●●○ [үй.ү] шидэх, чулуудах
**хаяа** I.12.1 ●●● [ж.н] зах, хөвөө
**хаявч** I.32.1 ●●● [ж.н] гэрийн ~, ~ сөхөх
**хаявч** I.32.1 ●○○ [ж.н] бөхийн зүүн, баруун талын оноог хариуцагч
**хаявчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] монгол гэрт хаявч тааруулж хийх
**хаял** I.1.1 ●●○ [ж.н] үеэлийн үр хүүхэд
**хаял-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] юмны хаягаар явах
**хаялбар** I.5.1 ●○○ [ж.н] хаяа, хаялга
**хаялд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] төрөл алгасах, манан ~, айл ~, мод ~
**хаяар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] үүрийн гэгээ орох
**хаярал** I.17.1 ●○○ [ж.н] хаярахуй
**хаяг** I.6.1 ●●● [ж.н] гэрийн ~, ~ хадах
**хаягдал** I.17.1 ●●● [ж.н] хаясан юм
**хаягдмал** ●●○ [тэ.н] орхигдсон, гээгдсэн

**хаягла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хаяг бичих, хаягтай болгох
**хаягла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] нохой зэрэг амьтны шээсээ булах
**хаягла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] үглэх, зэмлэх
**хаядас** I.26.1 ●○○ [ж.н] хаямал хог
**хаял-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] байн байн хаях
**хаялга** I.18.1 ●●● [ж.н] усны ~, гарын ~, бөхийн ~
**хаялт** I.3.1 ●●● [ж.н] хаях үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хаялцаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] ~ наймаа
**хаямал** ●○○ [тэ.н] нэгэнтээ хаясан
**хаянцар** I.21.1 ●○○ [ж.н] үенцрийн хүүхэд
**хаяр-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] ингэ бууранд гарч боос болох
**хаярмал** I.1.1 ●○○ [ж.н] хээлтэй болсон ингэ
**хиа** I.30.1 ●○○ [ж.н] хаад, ноёдын дагалт
**хиаг** I.6.1 ●●○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**хиаг** ●○○ [а.д.ү] зарим шувууны дуугарах байдал
**хиагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] харцгай хяргуйн дуугарах
**хиагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] малыг хиагтай газар бэлчээх
**хиад** I.3.1 ●○○ [ж.н] Монголын эртний нэгэн аймаг
**хиаз** I.3.1 ●●○ [ж.н] зах хөвөө ирмэг, дээлийн гоёмсог хөвөө хажлага
**хиазал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хиаз хийх, хажлага хийх
**хиазат** I.19.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**хиам** I.9.1 ●●● [ж.н] махыг олгойд амталж хийсэн хүнсний бүтээгдэхүүн
**хиан** I.16.1 ●○○ [ж.н] торго бөсийн хоёр зах
**хиар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] олноор ухэж үрэгдэх
**хиар** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ дуугарах
**хиарал** I.17.1 ●○○ [ж.н] хатууших үйлийн нэр; төмөрлөгийн бүтэц, шинж нь өөрчлөгдөх чанар
**хиарчигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хүнд ачаатай тэрэг шажигнах
**хиат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хиа болж дагалдах
**хиач-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] амьтныг олноор алж хядах; мод ургамлыг их хэмжээгээр огтлох
**хиачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хиа болон дагалдан явах
**хив-** II.4.4 ●●● [үй.ү] идсэн хоолоо дахин дахин зажлах
**хив** I.1.4 ●○○ [ж.н] маш нимгэн торгомсог эд, ~ хадаг
**хивдэс** I.26.4 ●○○ [ж.н] хивэгч амьтны амнаас унасан сэвс
**хивс** I.9.4 ●●● [ж.н] дэвсэхэд зориулалттай ноосон утсаар татаж хийсэн нэхмэл эдлэл
**хивслэг** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ цэцэг, сүүн цэцэг
**хивсчин** I.20.4 ●○○ [ж.н] хивс нэхэгч
**хивсэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] хилэн малгай
**хивсэнцэр** I.21.4 ●●○ [ж.н] хивсэрхүү эд
**хивүүргэнэ** I.18.4 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд ордог хоёр настай ургамал, аргуй
**хивэг** I.21.4 ●●● (урга.) [ж.н] буудайн ~, сагагийн ~
**хивэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] амуу будааг цайлгах, хивгийг нь арилгах
**хивэн** I.16.4 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ эрвээхэй
**хивэр** I.21.4 ●○○ [ж.н] нэг зүйл сум
**хиг** I.1.4 ●○○ [ж.н] усан доторх замаг мэт зүйл
**хиг-** II.3.4 ●○○ [үй.ү] хэсэглэн огтчих
**хигд** I.3.4 ●○○ [ж.н] алтан шар өнгөт нэг зүйл будаг
**хигд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] огтлох, тайрах
**хигдэс** I.26.4 ●●● [ж.н] үрдэс, зомгол
**хиглэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] хагийн ургал үржлийн үйрмэг, мөхлөг биенцэр
**хигт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хиг тогтох
**хигтэр** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] усан доторх хөвд
**хигээс** I.9.4 ●●● [ж.н] хүрд, дугуйн тэлүүр
**хигээсэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] хигээс болгох
**хигээсэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] хигээс мэт болох
**хиевэн** I.16.4 ●○○ [ж.н] олсны ширхгээр нэхсэн сиймгэр бараа
**хиен** I.16.4 ●○○ [ж.н] дан эрчилсэн утасны ширхэг
**хиен** I.16.4 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**хиен** I.16.4 ●○○ [ж.н] санаашрах өвчин
**хиент-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хиен өвчтэй болох
**хиж** I.4.4 ●○○ (урга.) [ж.н] сөөглөг ургамал, гоёл үзэмжид хэрэглэнэ
**хижиг** I.21.4 ●●○ [ж.н] ~ өвчин
**хижигт-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хижиг өвчин тусах
**хижим** I.17.4 ●○○ [ж.н] сарлагийн гэдэсний хоёр этгээдэд ургасан хялгас, сагвар
**хижим** I.17.4 ●○○ (амь.) [ж.н] далайн нэг зүйл амьтан
**хижимлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хижмийг нь хяргаж засах
**хижээл** ●●● [тэ.н] ахимаг настай
**хижээлдүү** ●○○ [тэ.н] хижээл байрын
**хий** I.15.4 ●●● [ж.н] бодисын нэгэн төлөв; гурван махбодын нэг; хоосон, сул дэмий
**хий** I.15.4 ●●○ [ж.н] хүний бодисын солилцоо муудсанаас үүдэх өвчин
**хий-** 1.15.4 ●○○ [үй.ү] үйлдэх, бүтээх
**хийгээд** ●○○ [хо.үг] холбох үг
**хийд** I.3.4 ●●● (шаш.) [ж.н] сүм ~
**хийд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] хийтэй болох
**хийд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] тасалдах, орхигдох, ээнгүйдэх
**хийдэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] хийдэх үйлийн нэр
**хийж-** II.8.4 ●●○ [үй.ү] хийтэй болох
**хийжүүл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] хийтэй болгох
**хийжүүлэгч** I.4.4 ●●● [ж.н] хийжүүлэх үйлийн эзэн
**хийл** I.1.4 ●●● [ж.н] чавхдаст хөгжмийн зэмсэг
**хийл-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] хий дүүргэх; бөмбөг ~

**хийл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] тэмцээнд гоц мөргөх
**хийлмэл** ●○○ [тэ.н] хийлсэн байдалтай
**хийлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хийлэх багаж
**хийлч** I.4.4 ●●● [ж.н] хийл хөгжимчин
**хийлэн** I.16.4 ●○○ [ж.н] дотуур цамц
**хийморь** I.23.2 ●●● [ж.н] цог ~, ~ сэргээх
**хийморьлог** ●●● [тэ.н] хийморь сайтай
**хиймэл** ●●● [тэ.н] юмыг дуурайлган хүний гараар хийсэн; ~ эрхтэн, ~ нуур, ~ үс
**хийр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] хийтэх, хийтэй болох
**хийрх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] хий өвчин хөдлөх
**хийрхүү** ●○○ [тэ.н] хийрхдэг
**хийрхүүдүү** ●○○ [тэ.н] хийрхүү байрын
**хийрхэг** ●○○ [тэ.н] хийрхүү, хийрхэхдээ хялбар
**хийрхэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] хийрхэж байдаг, хоосон ~
**хийрхэл** I.17.4 ●●● [ж.н] хийрхэх үйлийн нэр
**хийс-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] салхинд ~
**хийс** I.9.4 ●○○ [ж.н] малд будгаар тавьсан тэмдэг
**хийсвэр** ●●● [тэ.н] бодит бус, ~ утга
**хийсвэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хийсвэр болох
**хийсвэрдүү** ●○○ [тэ.н] арай хийсвэр
**хийсвэрж-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] хийсвэр шинжтэй болох
**хийсвэрлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] аливаа бодит бус юмс үзэгдлийн талаар бодох, сэтгэх
**хийсвэрлэл** I.1.4 ●○○ [ж.н] хийсвэрлэх үйлийн нэр
**хийсгэлэн** ●●● [тэ.н] хөнгөн хуудам, нухацтай биш, бууръ суурь муутай, бодлогогүй
**хийсдүү** ●○○ [тэ.н] хийсвэрдүү
**хийт** ●○○ [тэ.н] хий бүхий
**хийт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] хийтэй болох
**хийт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] адгуус, араатны ороо орох, муур ~
**хийц** I.3.4 ●●● [ж.н] ~ сайтай; аяганы ~
**хийцэл-** II.11.4 ●●● [үй.ү] цай ~
**хийцэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] бусдыг гэнэдүүлэн залилах
**хил** I.1.4 ●○○ [ж.н] хөгжмийн зэмсгийн чавхдасыг хөрөөдөн эгшиглүүлэх нум
**хил** I.1.4 ●●● [ж.н] хөвөө хязгаар, зааг
**хилжиргэнэ** I.18.4 ●○○ (амь.) [ж.н] богширго шувуу, гилжиргэнэ
**хиллэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] хил нийлэх
**хилс** ●●● [тэ.н] ~ гүжир, ~ хэрэг
**хилсдүүлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] хилсдүүлэх явдал
**хилсэд-** II.15.4 ●●○ [үй.ү] хилс болох, гүжирлэгдэх, гөрдөгдөх
**хилчин** I.20.4 ●●● [ж.н] хил хамгаалагч, хилийн харуул
**хилэгнэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] уурлах, хилэн төрөх
**хилэгнэл** I.1.4 ●●● [ж.н] хилэгнэх үйлийн нэр
**хилэм** I.17.4 ●○○ (амь.) [ж.н] цэнгэг усны нэг зүйл загас
**хилэн** I.16.4 ●●○ [ж.н] хөвөн мяндас зэргээр нэхсэн бараа
**хилэн** I.16.4 ●●○ [ж.н] уур уцаар
**хилэнц** I.3.4 ●●● [ж.н] нүгэл, буруу муу үйл, ~ хүрэх
**хилэнцэт** ●●○ [тэ.н] хилэнц бүхий, ~ хорхой, ~ могой, ~ загас
**хим** I.1.4 ●○○ (урга.) [ж.н] олсны ургамал
**хим** I.1.4 ●○○ [ж.н] ясны цус шим бүхий сиймхий газар
**химдэг** I.21.4 (урга.) [ж.н] өвслөг ургамал
**химс** I.3.4 ●○○ [ж.н] тайлгад хэрэглэх алт мөнгөн цаасаар хийсэн өлгий
**хин** I.16.4 ●○○ [ж.н] ятга хөгжим
**хингэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хөндий дуугаар гинших
**хинд** I.3.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл тоть
**хинжир** I.21.4 ●○○ [ж.н] хурганы уяа; ургамлын зэл
**хинин** I.16.4 ●○○ (урга.) [ж.н] мөнх ногоон тураг мод
**хир** I.5.4 ●●● [ж.н] ~ буртаг
**хир** I.1.4 ●○○ (амь.) [ж.н] худгийн усанд амьдрах бяцхан хорхой
**хирвэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хяргах, тайрах
**хирвэгэр** ●○○ [тэ.н] жигд, нэг янз
**хирвээс** I.3.4 ●●● [ж.н] үст эдээр хийсэн хажлага, мөшгөөр
**хирвээсэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] хирвээс хийх
**хиргисүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] эртний оршуулга, булш
**хирд** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх, цочиж эвгүйцэх
**хирс-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] амьтны хярах
**хирс** I.5.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл сүүн тэжээлт амьтан
**хирт-** II.7.4 ●●● [үй.ү] хиртэй болох
**хирт-** II.7.4 ●●● [үй.ү] нар ~; сар ~
**хиртэл** I.17.4 ●○○ [ж.н] хиртэх үйлийн нэр
**хиртэлт** I.3.4 ●●● [ж.н] нар ~, сар ~
**хиртэмтгий** ●○○ [тэ.н] хиртэх нь их
**хиртэнгэ** ●○○ [тэ.н] хиртэй болж буй байдал
**хирхэр-** II.12.4 ●○○ [үй.ү] амьсгал давхцан хирчигнэн дуугарах
**хирц-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] барагцаалах
**хирцээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] барагцаа, багцаа
**хисгэр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] исгэрэх
**хисмэс** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ үзэм: ногоон үзэм
**хит-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] айж эмээх буюу ичсэнээс биеэ нууж далдлах
**хитэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] суман онгоцны хойд этгээд
**хитэмхий** ●○○ [тэ.н] том хүүхдийн гирэвшүү, нүүрэмгий бус зан
**хиур** I.5.1 ●●○ [ж.н] жижиг дарцаг
**хиур** I.5.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хорхой
**хич** I.4.4 ●○○ (урга.) [ж.н] юнгар гэдэг халуун чанартай ургамлын үр
**хичир** ●○○ [тэ.н] туранхай тэмээний бөх нэг тийш хэлбийсэн байдал
**хичир** I.21.4 ●○○ [ж.н] нумын хоёр захын

Х

бэлчинд хадсан мод
**хичирлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] нуманд хичир хийх, гичирлэх
**хичээ-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] чармайн ~
**хичээгч** I.4.4 ●●○ [ж.н] хичээн эрмэлзэгч
**хичээл** I.1.4 ●●● [ж.н] ~ чармайлт, мэрийлт, зүтгэл
**хичээл** I.1.4 ●●● [ж.н] ~ сургууль, ~ ном
**хичээллэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] хичээл хийх
**хичээнгүй** ●●● [тэ.н] нарийн хянамгай бөгөөд шамдалтай; чин үнэнээр зүтгэдэг
**хичээнгүйл-** II.4.4 ●○○ [үй.ү] нямбай хичээнгүй байх; чин үнэнээр хүндлэх
**хишиг** I.21.4 ●●● [ж.н] өглөгийн хүндэтгэл; хувь ~
**хишиглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хишиг өгөх; ээлж хишиг тохиох
**хишигтэн** I.20.4 ●○○ [ж.н] ихэс дээдсийг хамгаалах шадар цэрэг; хишигтэй хүмүүс
**хиюү** ●○○ [тэ.н] хэвгий, хазгай
**хов** I.1.2 ●●● [ж.н] ~ жив
**хов** ●●○ [баймж.] ~ хоосон
**ховд** I.3.2 ●●○ [ж.н] юм агуулах урт нарийн хайрцаг
**ховд** I.3.2 ●○○ [ж.н] урт мушгимал ноосны бөөн хэсэг
**ховдгорх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ховдог зан гаргах
**ховдог** ●●● [тэ.н] идэмхий, шунахай
**ховдогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ховдог болох
**ховдогдуу** ●○○ [тэ.н] ховдог байрын
**ховдогло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] идэх, авахад шунах
**ховдогш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] ховдог шинжтэй болох
**ховдогшир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] өлөн ховдог болох
**ховдол** I.17.2 ●●○ [ж.н] хүн, амьтны дотор эрхтний зарим хөндий
**ховдол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] унгас ноосыг ховд болгох
**ховдол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] ховд дотор юм агуулах
**ховил** I.1.2 ●●○ [ж.н] урт нарийн хонхор
**ховилд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ховил гаргах
**ховилдуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] ховил гаргах зэвсэг, ~ хутга
**ховилт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ховилтой болох
**ховилт** I.3.2 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**ховилуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] жим зөрөг, гуу сувгийн бага сага ховхил
**ховир** I.5.2 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ жимс
**ховлигоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] хонин эвэр цэцэг
**ховло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хов хэлэх, хов зөөх
**ховлогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] хов хэлэгч, хов зөөгч
**ховлооч** ●●○ [тэ.н] хов зөөгч
**ховол** I.17.2 ●○○ (урга.) [ж.н] хар жимсгэнэтэй тураг мод
**ховол** I.17.2 ●○○ [ж.н] дуулганы оройн соновтор тогтоох хонгио
**ховон** I.16.2 ●○○ [ж.н] цог хийж гэр дулаацуулах сав
**ховоо** I.12.2 ●●● [ж.н] ус зэргийг хутгаж татах хэрэгсэл
**ховоод-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] ховоогоор ус татах
**ховор** ●●● [тэ.н] олдох тохиолдох нь цөөн
**ховорд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] ховор болох
**ховордмол** ●○○ [тэ.н] ховор болоод буй
**ховордуу** ●○○ [тэ.н] ховор байрын
**ховорш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] ховордох
**ховс** I.3.2 ●●○ [ж.н] нойрсуулан эмчлэх сэтгэц заслын арга
**ховс** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] хоёр настай зэрлэг гахай
**ховс** I.3.2 ●○○ [ж.н] монгол үндэсний эртний хөгжмийн зэмсэг
**ховсод-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] ховс гаргах
**ховсол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] ховсдох, ховсонд оруулах
**ховсор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] ховлож хатган завсардуулах
**ховсоргон** ●○○ [тэ.н] ховсрох зантай
**ховсрооч** ●○○ [тэ.н] хоёр тийш ховлон үймүүлж явдаг зантай, ховч
**ховсч** I.4.2 ●●○ [ж.н] ховсонд мэргэшсэн хүн
**ховсчин** I.20.2 ●○○ [ж.н] ховсч
**ховх** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас, могой эрээлж
**ховхи** I.13.2 ●○○ [ж.н] хонхойлж ухах багаж
**ховхид-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] ховхиор засах
**ховхил** I.1.2 ●○○ [ж.н] суваг мэт нарийн хонхор зам
**ховхино-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ийш тийш үймэлдэн гүйцгээх; сэтгэл тавгүйрхэх
**ховхол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] хуулж салгах
**ховхолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ууцан хэсэг нь хотолзох, хотос хотос хийх
**ховхор-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] наалдсан барилдсан юм салах хуурах
**ховхорхой** ●○○ [тэ.н] ховхорсон нь
**ховхруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] яр шархны тав
**ховхч-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] байн байн ховхлох
**ховхчис** I.5.2 ●○○ [ж.н] халцархай, ховхорхой
**ховч** ●●● [тэ.н] хов үг зөөгч
**ховчдуу** ●○○ [тэ.н] ховч байрын
**ховчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] ховлох
**ховчирх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ховч зан гаргах
**ховшуур** ●○○ [тэ.н] их ярьдаг
**ховьч** I.4.2 ●○○ (амь.) [ж.н] алаг хэрээний өөр нэр
**хог** I.6.2 ●●● [ж.н] хаягдал, үлдэгдэл
**хогжир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] холцрох, хуурах
**хогжруу** I.12.1 ●●○ [ж.н] ховхрон унасан жижиг хальсархаг хаг
**хогжруут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хогжруутай болох
**хогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] мал бэлчээрлэн идээшлэх
**хого-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] ууршиж ширгэх; шимтэж нэвчих

Х

**хогор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] хог болох, нунтаг болох
**хогт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хог ихтэй болох
**хогш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] хог ихтэй болох
**хогшил** I.17.2 ●●● [ж.н] хөрөнгө, эд агуурс
**хогшилж-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] хогшилтой болох
**ход** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**ход** ●○○ [тэ.н] саадгүй, ~ гүйх, ~ харайх
**ход** ●○○ [ц.н] үргэлж, байнга
**ход** I.9.2 ●○○ [ж.н] ~ дэл: морины мундааны урт дэл
**ходоод** I.9.2 ●●● [ж.н] хүн амьтны эрхтэн
**ходоод** I.9.2 ●●○ [ж.н] бургасаар сүлжсэн загас барих тор
**ходоодол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] бог малын шинэ ходоодоор өвчний хорыг татуулах
**ходор** I.21.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**ходоч** I.31.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл мод
**хоёр** I.5.2 ●●● [то.н] тооны нэр
**хоёрд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хоёр болох, сэтгэл ~
**хоёрдмол** ●●○ [тэ.н] эргэлзэж хоёрдсон, ацадмал
**хоёрло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хоёр болгох, сэтгэл хоёрдох
**хоёул** ●●● [то.н] хоёр юм хамт, цугтаа
**хож-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] хонжих, дийлэх
**хожгор** ●○○ [тэ.н] үс ургахаа больсон, ~ толгой; модгүй, ~ уул
**хожгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хэт хожгор болох
**хожгордуу** ●○○ [тэ.н] хожгор байрын
**хождомтгой** ●○○ [тэ.н] дандаа хожиддог
**хождомхой** ●○○ [тэ.н] үе үе хожиддог
**хожигдол** I.17.2 ●●● [ж.н] хождох үйлийн нэр
**хожигдонгүй** ●○○ [тэ.н] хожигдох янзтай, хожигдсон байдалтай
**хожигно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хоржигнох
**хожид** ●●○ [ц.н] урьд ~
**хожий-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] хожгор болох
**хожил** I.17.2 ●●○ [ж.н] хожих үйлийн нэр
**хожим** ●●● [ц.н] тухайн цагаас хойш, ~ хойно
**хожимд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] оройтох, сүүлдэх, цагаас хоцрох
**хожимдол** I.17.2 ●○○ [ж.н] цагаас хоцрохуй
**хожимтгой** ●○○ [тэ.н] олонхдоо хождог
**хожис** I.26.2 ●○○ (амь.) [ж.н] тэжээвэр тахианы өөр нэр
**хожоо** I.12.2 ●●● [ж.н] хожил; хонжоо
**хожооч** ●●● [тэ.н] ашиг хожоо ологч
**хожуу** ●●● [тэ.н] ~ үе
**хожууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хоцрох
**хожуудуу** ●○○ [тэ.н] хожуу байрын
**хожуул** I.1.1 ●●● [ж.н] газарт үлдсэн модны уг
**хой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] зэвэг загасны зулзага
**хойв** I.1.2 ●○○ (амь.) [ж.н] булганы зулзага
**хойг** I.6.2 ●●● [ж.н] ус руу түрж орсон газар
**хойг-** II.3.2 ●○○ [үй.ү] салах ангижрах
**хойгуур** ●●● [о.н] хойд талаар, араар, сүүлээр
**хойгуурд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] хойгуур болох
**хойгуурдуу** ●○○ [тэ.н] хойгуур байрын
**хойгуурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ажил үйлээс хойш суух
**хойгуурх** ●●○ [тэ.н] хойд талаарх
**хойд** ●●● [о.н] умард, ~ урд, ~ тал
**хойдох** ●●○ [тэ.н] хойд талд буй
**хойдох** I.3.2 ●○○ [ж.н] хүүхэд төрсний дараах ихэс
**хойлго** I.18.2 ●○○ [ж.н] мал адгуус дагалдуулан оршуулах ёс
**хойлгол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] хойлго үйлдэх
**хойлог** I.22.2 ●●● (амь.) [ж.н] ~ шувуу
**хоймор** I.21.2 ●●● [ж.н] гэрийн тулганаас хойших зай; хүндтэй суудал
**хоймс-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] аймсах, хилэгнэх
**хоймсон** ●●○ [тэ.н] хоёр давхарласан
**хойно** ●●● [о.н] умар, ар; хожим
**хойногш** ●○○ [о.н] хойш
**хойнох** ●●● [тэ.н] хойно буй
**хойноц-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] хүүхдүүд «элээ, тахиа» болж тоглох
**хойрго** ●●● [тэ.н] залхуу ~
**хойргодуу** ●○○ [тэ.н] хойрго байрын
**хойргол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] хойрго зан гаргах
**хойргош-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] хойрго болох
**хойргошуу** ●○○ [тэ.н] хойргоших байдалтай
**хойтон** ●●● [ц.н] дараа жил
**хойхно** ●●● [о.н] энүүхэн хойно, холгүйхэн, саяхан
**хойхнодуу** ●○○ [о.н] хойхно маягтай
**хойхнуур** ●●● [о.н] арай хойгуур
**хойхнуурдуу** ●○○ [о.н] хойхнуур маягтай
**хойч** ●●● [тэ.н] ирээдүй, хожмын
**хойш** [ц.н] тухайн цагаас хожим
**хойш** ●●● [ц.н] умарш, арагш
**хойшоо** ●●● [ц.н] умард зүг тийш
**хойшид** ●●● [ц.н] хожим, сүүлд
**хойшил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] хойш болох
**хойшилд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] чөдрийн урд талыг хойш харуулан чөдөрлөх
**хойших** ●●● [тэ.н] хойд зүг дэх; хожмын, дараагийн
**хол** ●●● [тэ.н] алс, зайтай; ирээдүй
**хол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] юм нухах, үрэх
**холби** ●●○ [д.д.ү] ~ үсрэх
**холбил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] мултлан унагах, хэлбэрүүлэн унагах
**холбилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] холбис холбис хийх
**холбир-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] бултран унах, гэнэт бултах зайлах
**холбирхой** ●○○ [тэ.н] итгэлгүй, тогтворгүй, хувирамтгай
**холбис** ●○○ [д.д.ү] ~ хийх, ~ гэх
**холбич-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] байн байн холбирох
**холбо-** II.10.2 ●●● [үй.ү] юмыг салахгүй болгон уях, торгох; хэлхээ, харилцаатай болгох; нийлүүлэх
**холбогдогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] холбогдсон этгээд
**холбогдол** I.17.2 ●●● [ж.н] холбогдох үйлийн

Х

нэр
**холбого** I.18.2 ●○○ [ж.н] загасчлах өөшний хөвүүр
**холбого** I.18.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] бөөгийн хэнгэргийн хэрэгсэл
**холбогод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] холбого гүйлгэх: бөөгийн зан үйлийн зүйл
**холбогч** I.4.2 ●●● [ж.н] холбож буй этгээд
**холболт** I.3.2 ●●● [ж.н] холбох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**холбомж** I.4.2 ●○○ [ж.н] холбох боломж, холбох чадвар.
**холбомол** ●○○ [тэ.н] нэгэнт холбосон
**холбоо** I.12.2 ●●● [ж.н] шуудан ~, хэлхээ ~, ~ үг
**холбоож-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] харилцаа холбоотой болох
**холбоол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] холбоо авах; нэгдэж холбоо болох
**холбоолжин** ●○○ [тэ.н] хоёр юмыг угаар нь нийлүүлж боосон нь
**холбоос** I.9.2 ●●● [ж.н] ~ утас, ~ үг, дээсний ~
**холбоот** ●●○ [тэ.н] холбоо бүхий
**холбоотон** I.20.2 ●○○ [ж.н] холбоо тогтоогчид
**холбоочин** I.20.2 ●●○ [ж.н] холбоо баригч
**холбоц** I.3.2 ●●○ [ж.н] холболт, ~ үг
**холго-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] нухагдан үрэгдэж шалбарах, зулгарах
**холгодос** I.26.2 ●○○ [ж.н] холгож шархалсан газар
**холгуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] гутлын зуузай
**холд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хол болох, зайтай байх
**холжуухай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] үхэр бөднө
**холиг** I.6.2 ●○○ [ж.н] хоног арвайн тээрэмдсэн хальс
**холигч** I.4.2 ●●● [ж.н] холих үйл гүйцэтгэгч
**холилдмол** ●○○ [тэ.н] хутгалдан нийлсэн
**холим** I.1.2 ●○○ (урга.) [ж.н] шиштэй адил нэг зүйл тариа
**холимог** ●●● [тэ.н] юмны адил бус төрөл зүйл бүхий; ~ ой
**холимогдуу** ●○○ [тэ.н] холимог байрын
**холимол** ●○○ [тэ.н] хольсон, холилдсон
**холио** I.12.2 ●○○ [ж.н] төмрийн хольц, холих юм
**холио-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] эмх замбараагүй болгох
**холион** ●●○ [тэ.н] ~ бантан
**холиос** I.9.2 ●○○ [ж.н] хольсон юм
**холомд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] загасыг шүүрхий шарах
**холон** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**холонгир** ●○○ [тэ.н] амьтны үс халцарч арьс гэмтсэн нь
**холонс** I.9.2 ●○○ [ж.н] адууны чөмөгний дотор ургасан эвэрлэг зүйл
**холслог** I.6.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл шар шувуу
**холтлооч** ●○○ [тэ.н] шогч, хонжооч
**холтол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] хатуу юмны хажуугаас элтэлж ховхлох
**холтор-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] юмны хэлтрэх, эмтрэх
**холторхой** ●○○ [тэ.н] холторч унасан юм ба түүний ором
**холтос** I.26.2 ●●● [ж.н] модны гадуур бүрхсэн зузаан хальс, давхарга
**холтосло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] холтсыг нь авах
**холтослог** ●●○ [тэ.н] холтос бүхий, холтос мэт
**холтослуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] холтослох багаж
**холтруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] холторч унасан хэсэг
**холуур** ●●○ [о.н] хол зайтай газраар
**холхгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] холхгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**холхгор** ●○○ [тэ.н] түнтгэр, цүндгэр
**холхгордуу** ●○○ [тэ.н] холхгор байрын
**холхи** ●●● [тэ.н] хол, алс, ~ газар
**холхи** ●●○ [тэ.н] суларсан, холхидог болсон
**холхивч** I.32.2 ●●○ [ж.н] жийрэг болгож тавьсан цагариг төмөр
**холхид-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] холхи, сул болох
**холхиндог** ●●● [тэ.н] сул, ужим, холхио
**холхио** ●●○ [тэ.н] нааш цааш холхисон, ~ морь, ~ жиргээ
**холхиу** ●○○ [тэ.н] чөлөөтэй, сул
**холхой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] цүлхгэр юмны унжийх
**холхолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] холхгор юмны байн байн хөдлөх
**холхондуу** ●○○ [тэ.н] холхон байрын
**холцор-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] холтрох, халцрах
**холцорхой** I.15.2 ●●○ [ж.н] холцорсон газар
**холцруу** I.12.1 ●●○ [ж.н] осгоруутан тогтсон бэржгэр
**холцруут** ●○○ [тэ.н] холцруу бүхий
**холцруут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] холцруутай болох
**холч** ●●● [тэ.н] ~ хараа, ~ бодлого
**холчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] холчлон явах, холчлон бодох
**холчир** ●○○ [тэ.н] урваж хөрвөх тогтворгүй зантай
**холчиргон** ●●○ [тэ.н] аймхай зантай
**холчирхой** ●○○ [тэ.н] холчиргон, холчир
**холь-** II.13.2 ●○○ [үй.ү] нийлүүлж хутгах
**хольс** I.9.2 ●○○ [ж.н] загасны элдэж боловсруулсан арьс, загасны арьсан хувцас
**хольц** I.3.2 ●●● [ж.н] юманд холих холио
**хольцоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] хольсон байдал, хольц
**хольш** I.4.2 ●○○ [ж.н] юманд орсон орц
**хольшил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] хольш холих
**хом** I.1.2 ●●● [ж.н] тэмээнд ачаа ачихад нуруу зоог нь хамгаалж бамбайлан нөмөргөх эсгий; хөллөх малын хүзүүнд нь углах холховч бамбай
**хом** I.1.2 ●●○ [ж.н] тэмээний бөхний хажууг дагасан хэсэг өөх
**хомбого** I.18.2 ●○○ [ж.н] амыг нь хуниасладаг хомбогор сав

**хомбогор** ●○○ [тэ.н] амсар нь доогуурхаас цухал сав; ~ аяга, ~ тогоо
**хомбогорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хомбогор болох
**хомбогордуу** ●○○ [тэ.н] хомбогор байрын
**хомбон** ●●● [тэ.н] цомбон; ~ туурай
**хомбоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] хомбого сав
**хомборой** I.15.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл шагай наадаан
**хомборойд-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] хомборой хаяж наадах
**хомборойц-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] хомборой наадах
**хомголз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] хомхой сэтгэл төрөх
**хомгор** ●○○ [тэ.н] сав суулганы ам амсар өмгөр бага
**хомгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хомгор болох
**хомгордуу** ●○○ [тэ.н] хомгор байрын
**хомло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тэмээ хомнох; тэмээ хомтой болж тарталах
**хомно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] тэмээнд хом барьж уях
**хомноо** I.12.2 ●●● [ж.н] хом
**хомой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] хомгор болох, хомбойх
**хомоол** I.1.2 ●●● [ж.н] адууны баас
**хоморго** I.18.2 ●●○ [ж.н] ав хийхэд ан гөрөөсийг хороолон авсан хүрээ
**хоморгол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] хоморголон авлах, хоморгонд оруулах
**хомс** ●●● [тэ.н] ховор ~, ~ цөөн
**хомсдол** I.1.2 ●●○ [ж.н] хомсдох үйлийн нэр
**хомсовтор** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг хомс
**хомсод-** II.15.2 ●●○ [үй.ү] ховордох, дутагдах
**хомст-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] улам хомс болох, ховордох, дутагдах

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **хомстоно (тийм юмтай болох гэсэн утга)** | с гийгүүлэгчээр төгссөн нэр үгэнд үйл үгийн үндэс үүсгэх **-д** дагаврыг залгахгүй **-т** дагаврыг залгана гэсэн дүрмээр хомст гэж бичих ба цаг заах **-но** нөхцөлийг залгахад дараалсан гурван гийгүүлэгчийн дүрмээр хомстоно гэж бичнэ. |
| ✓ | **хомсодно (зохисгүйтэх утга)** | |

**хомстол** I.17.2 ●○○ [ж.н] хомстох үйлийн нэр
**хомуут** I.3.1 ●○○ [ж.н] морин тэрэгний хөллөгөөний тоног хэрэгсэл
**хомхой** I.15.2 ●●● [ж.н] уруул дээр цэврүү үүсдэг цочмог өвчин
**хомхой** ●●○ [тэ.н] ~ сэтгэл, ховдог ~
**хомхойвтор** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг хомхойдуу
**хомхойд-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] хомхой болох
**хомхойдуу** ●○○ [тэ.н] хомхой байрын
**хомхойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] ховдоглох, шунах; харамнах
**хомхойр-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] ховдог шунахай болох
**хомхойрх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хомхой зан гаргах
**хомхолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] хомхой зан гаргах
**хомхор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] хомхойж хамшийх
**хомхруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] амуу будааны хальс; хогжруу, гуужирхай
**хомхруудас** I.26.1 ●○○ [ж.н] амуу будааны хальсны жижиг хэсэг
**хомхруус** I.5.1 ●○○ [ж.н] амуу будааны хальс, хивэг
**хон** I.16.2 ●○○ [ж.н] өгзөг
**хон** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ дуугарах
**хонгил** I.1.2 ●●● [ж.н] модны ~, агуйн ~, чихний ~
**хонгилд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хувцас томдох, уужимдах
**хонгилдой** I.15.2 ●○○ [ж.н] ~ чулуу: өвс шороон дундах жижиг чулуу
**хонгилж-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] хонгилтой болох
**хонгино-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] салхи тавьж аягүй болох; дуу ~, ходоод ~
**хонгинуур** ●○○ [тэ.н] ~ дуутай
**хонгио** I.12.2 ●●● [ж.н] бодын ширээр хийсэн өрөм, тос агуулах том сав; дотроо хөндийтэй зүйл
**хонгир** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: хатуу юм хавирахад гарах дуу, хангир ~
**хонгисго** I.18.2 ●●○ [ж.н] ясны нугас, чөмөг орших бүдүүн нүх
**хонгиур** I.5.1 ●○○ [ж.н] модны нүх, хонгил
**хонго** I.25.2 ●●● [ж.н] гуяны арын зузаан хэсэг, эмээлийн бүүргийн доорх хөндий зай
**хонгогч** ●●○ [тэ.н] эм адууны хонгор зүсэм
**хонгогчин** I.20.2 ●●○ [ж.н] хонгор зүсэм бүхий эм адуу
**хонгод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] монгол бөхөд хонгоноос барьж түрж давах мэх хийх, хонгонд хүрэх, нохой хонгоноос зуух
**хонголзуур** I.5.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өвслөг ургамал, хонгор залаа
**хонгоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] чих нь хатуурсан хүн
**хонгоот-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] чих хатуурах
**хонгор** ●●● [тэ.н] адууны зүсэм
**хонгоргин** I.2.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэгэн зүйл тураг мод, модны жимс
**хонгорт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] намар өвсний сор халиуран харагдах
**хонгорцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] жимс нэг салаанд сагсайж ургасан багц
**хонгорцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] саравчинд шавхайран тогтсон мөс
**хонгорцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] үсний бөөнөөр ширэлдэн унжих хэсгүүд
**хонгорцогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хөвөн ~, жимс ~, ноос ~
**хонд** I.3.2 ●●○ [ж.н] өтгөтэй, нөмөр дулаан бууц
**хонд** ●●○ [тэ.н] ухаа улаан
**хондлой** I.15.2 ●●○ [ж.н] хүн, амьтны нурууны шувтрах хэсэг
**хондлойвч** I.32.2 ●●● [ж.н] морины хондлойн зээлэвч
**хондлойд-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] хондлойноос

Х

нь барих; морь малд ачсан ачаа хойшдож хондлойгоор нь болох
**хондого** I.25.2 ●○○ [ж.н] шошго, тэмдэгт пайз
**хондого** I.18.2 ●○○ [ж.н] морины уяа
**хондод-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] хондоор будах
**хондор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] хондон өнгөтэй болох
**хондруу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**хонж-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] хожих
**хонжвор** I.5.2 ●●● [ж.н] хонжиж авах юм
**хонжигч** I.4.2 ●●○ [ж.н] хонжвор, хонжоо олигч
**хонжил** I.17.2 ●○○ [ж.н] хожил, хонжвор
**хонжин** I.20.2 ●○○ [ж.н] төрийн ёслолыг хариуцах түшмэлийн цол
**хонжин** I.20.2 ●○○ [ж.н] ~ үг: хуримын зуучдын мэтгээний үг
**хонжис** I.26.2 ●○○ [ж.н] олгойн доод үзүүр, цагаан мах
**хонжлого** I.18.2 ●○○ [ж.н] хонжсон ашиг, хонжих үйлийн нэр
**хонжоо** I.12.2 ●●● [ж.н] ашиг ~, ~ хайх
**хонжоосон** I.20.2 ●○○ [ж.н] загас агнах өөшний амсар
**хонжооч** ●●● [тэ.н] хонжиж амташсан
**хонзогно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] өс өвөрлөх
**хонзогногч** I.4.2 ●●○ [ж.н] өс хонзон өвөрлөгч
**хонзон** I.16.2 ●●● [ж.н] өс ~, ~ өвөрлөх
**хонимж** I.4.2 ●○○ (амь.) [ж.н] ирвэстэй адил нэг зүйл амьтан
**хонлин** I.16.2 ●○○ (урга.) [ж.н] эмд орох ургамал
**хоно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] шөнийг өнгөрөөх, хээр ~
**хоног** I.6.2 ●●● [ж.н] дэлхийн бөмбөрцөг тэнхлэгээ нэг бүтэн эргэх хугацаа
**хоног** I.6.2 ●●○ [ж.н] юм тогтоох тээглүүр хэрчлээс
**хоног** I.6.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл тариа
**хоногло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хоног өнгөрүүлэх
**хоногш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] сэтгэлд ~, цээжинд ~
**хоногшил** I.17.2 ●○○ [ж.н] хоногших үйлийн нэр
**хоноц** I.3.2 ●●○ [ж.н] хонох айлчин; хонох газар
**хонтол** I.17.2 ●○○ [ж.н] далдуур олсон ашиг
**хонтомбуу** I.30.2 ●○○ [ж.н] том үндсэн аяга
**хонуулч** ●○○ [тэ.н] айл хэсэгч
**хонуулчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] хоног төөрүүлэх явуулын хүн
**хонуурь** I.5.1 ●○○ [ж.н] тахианы байр
**хонуут** ●●○ [ц.н] хоног өнгөрөх хэрийн хугацаа, ~ өнжүүт
**хонх** I.9.2 ●●● [ж.н] дохио тэмдэг өгөх голдоо хэлтэй төмөрлөг зүйл, ~ дамар
**хонхвой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цэцэг
**хонхгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] уцаарлаж авирлах
**хонхгор** ●○○ [тэ.н] хонхор, ёнхор
**хонхгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хонхгор болох
**хонхгордуу** ●○○ [тэ.н] хонхгор байрын
**хонхигоно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] базаахгүй зан гаргах, аашлах
**хонхигор** ●○○ [тэ.н] эцэнхий, туранхай, цонхигор
**хонхигордуу** ●○○ [тэ.н] хонхигор цонхигор байрын
**хонхилз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] ёхилзсон муухай ааш гаргах
**хонхилзуур** ●○○ [тэ.н] ёхир муухай ааштай
**хонхилуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] нумны хичрийн ард гаргасан ховил
**хонхир** I.5.2 ●○○ [ж.н] цонхир, хонхигор
**хонхлог** I.6.2 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ цэцэг: нэг зүйл цэцэг
**хонхлой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**хонход-** II.15.2 ●●○ [үй.ү] хонх дуугаргах
**хонхой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] ~ цонхойх, нүд ~, газар ~
**хонхойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] хонхор болгох, хотгор болгох
**хонхол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] хонхон цэцгийн цэцэг ургаж гүйцэх
**хонхолдой** I.15.2 ●○○ [ж.н] эртний цэргийн жанжны малгайн хонх
**хонхолдой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**хонхолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] дарахад ~; гэдэс ~
**хонхор** ●●● [тэ.н] хотгор, гүнзгий болсон, юмны доош цөмөрсөн байдал
**хонхорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хонхор болох
**хонхордуу** ●○○ [тэ.н] хонхор байрын
**хонхорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хонхор болгох
**хонхорхой** ●●● [тэ.н] бяцхан хонхор, алганы ~, шилийн ~, хацрын ~
**хонхос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хонхосхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] гэнэт хонхойх
**хонхт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] бороонь дусал усан дээр цөврүүтэх
**хонхуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] хэсэг хэсэг хотойсон байдал
**хонхчин** I.20.2 ●○○ [ж.н] хонх цохигч
**хоншир** I.21.2 ●○○ [ж.н] саадаг хоромсогын сэнж
**хоншоор** I.5.2 ●●● [ж.н] гахайн ~, гутлын ~, ~ урт
**хоншоорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хоншоороос барих
**хоншоорло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хоншоор гаргах, хоншоор хийх
**хонь** I.28.2 ●●● [ж.н] таван хошуу малын нэг, ~ мал, ~ хариулах, ~ жил
**хоньж-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] хонь олонтой болох
**хоньс** I.9.2 ●○○ [ж.н] хилэнгээс уртхан үстэй бөс
**хоньч** ●●○ [тэ.н] хоньчин, ~ нохой
**хоньчин** I.20.2 ●●● [ж.н] хонь хариулагч
**хоо** ●●○ [тэ.н] ухаа өнгө, ~ марал

Х

**хоовгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хоовгор юмны хөдлөх
**хоовгор** ●○○ [тэ.н] шомбогор, ёмбогор
**хооволз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хоовгор юмны байн байн хөдлөх
**хоовон** ●●○ [тэ.н] шомбогор, гозгор
**хоог** ●○○ [а.ө] ачаатай тэмээ босгох аялга
**хоогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тахиа хүхтнэн дуугарах
**хоогч** ●●● [тэ.н] мал амьтны ухаа зүсэм
**хоогчин** I.20.2 ●●● [ж.н] ухаа зүсмийн эм адгуус
**хоожго** I.18.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**хоол** I.9.2 ●●● [ж.н] ~ унд, ~ хош, хүний ~ болох
**хоолбой** ●○○ [а.ө] саалийн хонийг холбоход аргадах аялга
**хоолбойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] хоолбой хоолбой хэмээн хонь аргадан аялах
**хоолло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хоол идэх; хоол өгөх, хүүхэд ~
**хоолой** I.15.2 ●●● [ж.н] улаан ~, усны ~, уулын ~
**хоолойвч** I.32.2 ●○○ [ж.н] хүүхдийн хүзүүнд зүүж хувцас хамгаалах халхавч, энгэвч
**хоолойд-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] хоолойноос нь барих
**хоолонцор** ●●○ [тэ.н] хоолонд ховдог
**хоолонцордуу** ●○○ [тэ.н] хоолонцор байрын
**хоолсог** ●○○ [тэ.н] хоолонд дуртай
**хоолч** ●○○ [тэ.н] хоол базаахдаа чадамгай
**хоолш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] хоолонд орох; идсэн юм хоол болох
**хоор** ●○○ [о.н] завсар хооронд, ~ дунд
**хоормог** I.6.2 ●●● [ж.н] сүүгээр шингэлж исгэсэн тараг
**хоормогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хоормог болгох, хоормог утгах
**хооронд** ●●● [о.н] дунд, завсар
**хоорондох** ●●○ [тэ.н] хооронд буй
**хоорондуур** ●●○ [о.н] завсар зайгаар, дундуур, завсраар
**хоосовтор** ●○○ [тэ.н] хоосон, ядуу
**хоосод-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] хоосон болох
**хоосол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] хоосон болгох
**хоосом** I.17.2 ●○○ [ж.н] хамгийн доор оршдог огторгуй
**хоосон** ●●● [тэ.н] хөндий, сул; үгээгүй, ядуу; хуурмаг, мөнх биш; дэмий, ончтой бус
**хоосондуу** ●○○ [тэ.н] хоосон байрын
**хоосор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] сулрах, хоосон, ядуу болох
**хоосрол** I.1.2 ●●○ [ж.н] хоосрох үйлийн нэр, үгүйрэл
**хоост-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хоосон болох
**хоотос** I.19.2 ●○○ [ж.н] уулын амны эх, цааш үргэлжлэх хэсэг
**хоохой** I.15.2 ●○○ [ж.н] арчаа
**хоохойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] амиа аргалах
**хоохолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] омог зориг бадрах
**хоохолзуур** ●○○ [тэ.н] цог жавхаатай
**хор** I.1.2 ●●● [ж.н] ~ хөнөөл
**хор** I.9.2 ●●○ [ж.н] хорт бодис
**хор** I.9.2 ●●○ [ж.н] атаархан хорсох сэтгэл
**хор-** II.3.2 ●○○ [үй.ү] цөөрөх, багасах; халуунд мал хурж бөөгнөрөх
**хор** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хорвоо** I.30.2 ●●● [ж.н] дэлхий ертөнц, орчлон ертөнц; хүний ертөнц, хүний нийгэм
**хорвос** I.9.2 ●○○ (амь.) [ж.н] хоёр настай зэрлэг гахай
**хорго** I.25.2 ●●○ [ж.н] юм агуулах сав
**хорго-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] нөмөр, хот хороонд орж хоргох
**хоргод-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] сэтгэл ~; мал нөмөрт ~
**хоргодмол** ●○○ [тэ.н] хоргодож бүхий
**хоргодомтгой** ●○○ [тэ.н] байнга эргэж хоргох зантай
**хоргодомхой** ●○○ [тэ.н] хоргодох зантай
**хоргодоо** ●●○ [тэ.н] ~ морь
**хоргой** I.15.2 ●●● [ж.н] нэг зүйлийн торгомсог бараа; эмжээрийн ~
**хоргол** I.1.2 ●●● [ж.н] малын ~
**хоргол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] бэхлэлт сахих
**хорголж** I.4.2 ●○○ [ж.н] тугалга
**хорголжил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] нунтаг бодисыг хорголжин хэлбэртэй болгох
**хорголжин** ●●○ [тэ.н] ~ бар, ~ хэвлэл
**хорголчин** I.20.2 ●○○ [ж.н] аргалчин ~
**хоргомч** ●○○ [тэ.н] горьдоон хуурагч
**хоргомчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] өгөх байдал гарган горьдоох
**хоргомчлооч** ●○○ [тэ.н] хоргомчлох зантай
**хоргон** I.2.2 ●○○ [ж.н] бэхлэлт цайз
**хоргонт** I.3.2 ●○○ [ж.н] зэрлэг гахайн бүдүүн гэдэс
**хоргоо** ●●○ [тэ.н] хоргодог зантай, хашин
**хоргосол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] хорголоор баах
**хоргүйж-** II.8.4 ●○○ [үй.ү] хоргүй болох
**хорд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] атаа хор хөдлөх
**хорд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] хор гүйж хүний бие махбод гэмтэх
**хорд** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх: шингэн юм хүчтэй асгахад гарах чимээ
**хордлого** I.18.2 ●●● [ж.н] эмийн ~, хоолны ~
**хордуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хордуулах үйлийн эзэн
**хоржигно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] шингэн юмны хор хор дуугарах
**хоржигноон** I.2.2 ●○○ [ж.н] хоржигнох чимээ
**хоржигнуур** ●○○ [тэ.н] хоржигносон дуутай
**хоржийлоо** ●●○ [а.ө] хурай хурай
**хоржоон** I.2.2 ●●○ [ж.н] гэм, хор, уршиг
**хорз** I.3.2 ●●○ [ж.н] арзыг нэрж гаргасан архи
**хорзод-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] хорз архи уух
**хорзол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] арзыг хорз болгохоор дахин нэрэх
**хориг** I.6.2 ●●● [ж.н] хориул хорио; саад хориг; атгаг санаа
**хориг** I.6.2 ●●○ [ж.н] хүн амьтны эмзэг газар

Х

**хоригдмол** ●●● [тэ.н] нэгэнтээ хоригдсон
**хоригдогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] ял шийтгэгдэн хоригдож буй этгээд
**хоригдол** I.17.2 ●●○ [ж.н] хоригдох ялтан
**хоригло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хориг тавих
**хориглолт** I.3.2 ●●○ [ж.н] хориглох үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хорио** I.12.2 ●●● [ж.н] цээртэй зүйл, цээр ~, хөл ~
**хориул** I.1.1 ●○○ [ж.н] халхлах хаалт
**хорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хор хүргэх, зовоох; бусдын эрх ашгийг хөндөх, хохироох
**хорлог** I.6.2 ●○○ [ж.н] нэгэн зүйл домгийн амьтан
**хорлогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] бусдыг хорлох муу санаатай хүн
**хорлол** I.1.2 ●●○ [ж.н] хорлох үйлийн нэр
**хорлооч** ●○○ [тэ.н] хорлох өстэй, хорлож байдаг
**хормогч** I.32.2 ●●● [ж.н] өмсгөл
**хормогчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] хормогч зүүх
**хормой** I.15.2 ●●● [ж.н] дээлийн ~, уулын ~, өвчүүний ~
**хормойвч** I.4.2 ●●○ [ж.н] бэлхүүсээр зүүх халхавч, хормовч
**хормойд-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] хормойноос нь татах
**хормойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] хормойдоо юм хийх
**хоров** I.17.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл аварга загас
**хорогдол** I.17.2 ●●○ [ж.н] хорогдох үйлийн нэр
**хорол** I.17.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] найман тахилын наймдугаар нь, хүрд; ~ хээ, ~ тооно
**хорол** I.17.2 ●○○ [ж.н] даалуу мэт нэг зүйл тоглоом
**хорол** I.17.2 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**хоролд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хорол тоглоомоор наадах
**хоролх-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] атаархах, хор хөдлөх
**хором** I.17.2 ●●● [ж.н] цаг ~
**хором** I.17.2 ●○○ [ж.н] хайрга чулуу, элсэн нүүдэл
**хоромж** I.4.2 ●○○ [ж.н] хорогдол, хорохуй
**хоромсого** I.18.2 ●●○ [ж.н] нум агуулах сав
**хорон** ●●○ [тэ.н] зэвүүрхэм, хортой, ~ санаа
**хороо** I.12.2 ●●● [ж.н] хашаа, хүрээ
**хороол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] хот хүрээ босгох
**хороолол** I.17.2 ●●● [ж.н] үйлчилгээний цогцолбор бүхий бичил хотхон
**хороомтгой** ●○○ [тэ.н] юмыг байнга хороодог, хороох нь их
**хороомхой** ●○○ [тэ.н] хороох зантай, үе үе хороодог
**хорс** I.9.2 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**хорс-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] зэвүү төрөх
**хорс-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] бие махбод халуу оргин өвдөх
**хорсол** I.17.2 ●●○ [ж.н] бухимдал, зэвүүцэл, хорсох явдал
**хорт** ●●○ [тэ.н] хор бүхий, ~н дайсан
**хортиг** I.6.2 ●○○ [ж.н] ~ яр: хошногонд гарах нэг зүйл гувдрүү
**хортон** I.16.2 ●○○ [ж.н] гөлгөр хатуу юманд суусан сэв, гортон
**хоруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] нян
**хоруу** I.12.1 ●○○ [ж.н] нүдэнд унасан цагаа
**хоруут** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ бүргэд: нэг зүйл махчин шувуу
**хорхинг** I.6.2 ●○○ (урга.) [ж.н] шулуун гиш: вандуйн төрлийн ургамал
**хорхироо** I.12.2 ●○○ [ж.н] хонинд тусах халдварт өвчин
**хорхироот-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] хорхироо өвчин тусах
**хорхног** I.6.2 ●○○ [ж.н] битүүмжлэн нөөшилсөн хоол, нөөш
**хорхог** I.22.2 ●●● [ж.н] махыг битүү болгосон хоол
**хорхогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хорхог мэт хурц амттай болгох
**хорхогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хорхог хийх, хорхог болгох
**хорхой** I.15.2 ●●● (амь.) [ж.н] ~ шавж
**хорхойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] хорхой хүргэх, хорхойг нь хөдөлгөх
**хорхойс-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] хорхой хүрэх; ихэд дурлаж хүсэх
**хорхойтон** I.20.2 ●●● [ж.н] бөхийн ~, номын ~
**хорхойч** ●○○ [тэ.н] ховдог шунахай
**хорхойш-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] юманд хорхойтой шуналтай болох
**хорхон** I.20.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл бишгүүр хөгжим
**хорхонцог** I.22.2 ●○○ [ж.н] шим бүрдүүлэн чанаж, хандалсан идээ
**хорхонцогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хорхонцог идүүлж өл дарах
**хорч** I.4.2 ●○○ [ж.н] эртний Монголын хишигтэн цэргийн нэг, хоромсого агсагч
**хорчгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хорчгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**хорчгор** ●●○ [тэ.н] харчгар туранги
**хорчгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хорчгор болох
**хорчгордуу** ●○○ [тэ.н] хорчгор байрын
**хорчий-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] харчийж ~, арьс ~
**хорчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] нум сум агсах
**хорчин** I.20.2 ●○○ [ж.н] Өвөр Монголын нэгэн аймаг
**хорчлоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] хорчийсон ором
**хорш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] хөдөлмөрөөрөө хамтрах
**хорш-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] хольж найруулах
**хоршил** I.17.2 ●●○ [ж.н] хорших үйлийн нэр
**хоршмол** ●●○ [тэ.н] хоршсон байдал
**хоршоо** I.12.2 ●●● [ж.н] хүч хөрөнгө хамтарсан байгууллага нэгдэл, ~ үг
**хоршоож-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] хоршоотой болох,

Х

хоршоо болон хамтрах
**хоршоожил** I.17.2 ●○○ [ж.н] хоршоожих үйлийн нэр
**хоршоологч** I.4.2 ●○○ [ж.н] хоршин хамтрагч
**хоршоолол** I.17.2 ●●○ [ж.н] хоршоолох үйлийн нэр, хоршоолсон байгууллага
**хорь** ●●● [то.н] тооны нэр
**хорь-** II.13.2 ●●○ [үй.ү] хориглох, болиулах, цагдах
**хорьт** ●○○ [тэ.н] хорин тоотой, ~ын дэвсгэрт
**хос** I.3.2 ●○○ [ж.н] хонь малын бүдүүн гэдэс
**хос** ●●● [тэ.н] хоёр хоёроор буй, хоёр ижил, ~ гутал, ~ морь
**хослогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] хосолж буй хүн
**хослол** I.1.2 ●●● [ж.н] хослох үйл, хосолж буй юм
**хослооч** ●○○ [тэ.н] хосолсон
**хосмог** ●○○ [тэ.н] хос юм шиг
**хосмолжил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] хос болгох
**хосмолжин** ●○○ [тэ.н] хос болгосон; тэгш хэм
**хосол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] хос болох
**хосолбор** I.5.2 ●○○ [ж.н] ~ зохиол
**хосолмол** ●●○ [тэ.н] хосолсон, ~ бүтэц
**хот** I.3.2 ●●● [ж.н] засаг захиргааны нэгж; ~ хүрээ, ~ айл
**хот** I.3.2 ●●● [ж.н] хонь малын хэвтэш
**хот** I.3.2 ●○○ [ж.н] малын далны хажуу этгээдийн уудам зай
**хот** I.9.2 ●○○ [ж.н] төмөрлөг хайлуулах сав
**хот** I.9.2 ●○○ [ж.н] дарь агуулах сав
**хотви** I.13.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл загас
**хотго** I.18.2 ●○○ [ж.н] шавраар үйлдсэн ваар сав
**хотгойд** I.3.2 ●○○ [ж.н] монгол угсаатны нэг бүлгийн нэр
**хотгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хотгор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**хотгор** ●●● [тэ.н] ~ хонхор, ~ газар
**хотгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хотгор болох
**хотгордуу** ●○○ [тэ.н] хотгор байрын
**хотжилт** I.3.2 ●●● [ж.н] хотжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хотил** I.1.2 ●●○ (амь.) [ж.н] хоёр настай тарвага
**хотир** I.5.2 ●○○ (урга.) [ж.н] бөөрөлзгөнийн өөр нэр
**хотож-** II.16.2 ●●○ [үй.ү] хот маягтай болох; хот суурин ихсэх
**хотой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвс
**хотой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] хотгор болох, нуруу ~
**хотол-** II.11.2 ●●● [үй.ү] мал ~
**хотол** ●●○ [тө.ү] нийт, бүгдээр, даяар
**хотолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] олон дахин хотойж хөдлөх
**хотолзомхой** ●○○ [тэ.н] хотолзох чанартай, хотолзох онцлогтой
**хотолзуур** ●○○ [тэ.н] хотолзох хөдөлгөөн бүхий уян
**хотолхой** ●○○ [тэ.н] хотолзуур байрын
**хотон** I.16.2 ●○○ [ж.н] Монголын нэг угсаатны бүлгийн нэр
**хотон** I.16.2 ●○○ [ж.н] холыг харуулдах ба утаагаар дохиолох өндөрлөг
**хотон** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хотон** I.16.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**хотор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] нэвт шувт шургалах, нугарах, гажих
**хоторго** I.18.2 ●○○ [ж.н] нумны заадасны хоёр хажуугийн ховил
**хоторхой** I.15.2 ●○○ [ж.н] ходоодны мухар
**хоторхой** ●○○ [тэ.н] нэвт гарсан, нэвт шувт гарсан; ов живтэй, зальтай
**хотос** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хотос** I.21.2 ●○○ [ж.н] галт уулын хурдас чулуулаг бүхий бүтэц
**хоточ** ●●● [тэ.н] ~ нохой
**хотронхой** I.15.2 ●○○ [ж.н] бүдүүн гэдэсний дунд хэсэг
**хотхон** I.2.2 ●●● [ж.н] хот хавийн жижиг суурин
**хотчил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] хоточ нохой хотоо тойрон сахих
**хохдой** ●○○ [а.ө] хоолойгоо хуухинан дуугаргах дуу
**хохивгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хохиволзох, хохигонох
**хохиволз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] муухай аашлах
**хохиволзуур** ●○○ [тэ.н] хохиур зантай
**хохигоно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хохилзох, хохиволзох
**хохигор** ●●○ [тэ.н] зан муутай; нарийн урт муруй
**хохигорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хэт хохигор болох
**хохигордуу** ●○○ [тэ.н] хохигор байрын
**хохид-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] хохирол үзэх
**хохидол** I.17.2 ●○○ [ж.н] хохидох үйлийн нэр
**хохилз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] хохиволзох, царай хохийн хувьсах
**хохилзуур** ●●○ [тэ.н] хохиволзуур
**хохимой** ●●● [тэ.н] толгойн яс; цамын баг
**хохино-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] бачим бүгт дуугарах
**хохио** ●○○ [тэ.н] маш дорой ядуу
**хохир-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] хор хөнөөл болох
**хохир** ●○○ [тэ.н] ёхир муухай зантай
**хохирогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] хохирсон хүн
**хохирол** I.17.2 ●●● [ж.н] алдагдал, хөнөөл, сүйтгэл
**хохироогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] хохироох үйлийн эзэн
**хохиур** ●○○ [тэ.н] яс, арьс төдий болсон туранхай; хажиг муухай ааш, адайр зантай
**хохлог** I.6.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шар шувуу
**хохой** ●○○ [а.ө] халаг ~: аялга үг
**хохон** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хохор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] болих, төгсөх
**хохь** I.24.2 ●○○ [ж.н] хохирол, золгүй явдал; бүтэлгүй хэрэг үйлдсэнийхээ үрийг үзэх хувь
**хохь-** II.14.2 ●○○ [үй.ү] яхир хэдэр зан байдал гаргах, муухай аашлах

Х

**хоцор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] үлдэж ~
**хоцормол** ●○○ [тэ.н] нэгэнт хоцорсон
**хоцрогдмол** ●●○ [тэ.н] хоцрогдсон
**хоцрогдол** I.17.2 ●●○ [ж.н] хоцрогдох үйлийн нэр
**хоцрогдонгүй** ●○○ [тэ.н] хоцрогдсон байдалтай
**хоцрогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] хоцорсон хүн, үлдсэн хүн
**хоцрол** I.1.2 ●○○ [ж.н] хоцрох үйлийн нэр
**хоцронгүй** ●●● [тэ.н] хоцорч буй, ~ байдал
**хоч** I.11.2 ●●● [ж.н] нэр ~
**хочил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] хоч өгөх, доог хийх
**хочлол** I.1.2 ●○○ [ж.н] хочлох үйлийн нэр
**хош** I.4.2 ●●○ [ж.н] хоол ~
**хош** I.4.2 ●○○ [ж.н] бөс нугалан үйлдсэн хударга
**хош** I.4.2 ●○○ [ж.н] юмны зах хөвөөг даруулсан оёдол, хошмог
**хош** I.4.2 ●○○ [ж.н] сул дагалдах хөтөч
**хош** I.4.2 ●○○ [ж.н] хошлог гэр
**хош-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] дээлийн эмжээр ~
**хошго** I.18.2 ●○○ [ж.н] богино иштэй модон хүрз
**хошигно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] хошин зан гаргах
**хошид** I.19.2 ●○○ (ургa.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**хошил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] нар хүрээлэх
**хошил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] давхарлан зэрэгцүүлэх
**хошилд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] урт хормой ороолдох
**хошилд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] гарилдсан нохой салахгүй болох
**хошин** I.16.2 ●○○ (ургa.) [ж.н] нэг зүйл мөөг
**хошин** ●●● [тэ.н] алиа ~
**хошинч** ●○○ [тэ.н] алиа хошин зантай
**хошир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] элбэгдэх, уртдах
**хошит** I.19.2 ●○○ [ж.н] тэргэнд хоёр, дөрвөөр нь хөллөсөн морь
**хошлог** I.6.2 ●○○ [ж.н] нарийн саваагаар барьж бөс цэмбээр бүрсэн гэр
**хошлон** I.16.2 ●●○ [ж.н] гэрийн ~, ~ бүслүүр
**хошмог** I.6.2 ●○○ [ж.н] дээлийн эмжээр дотор хадсан хос мөшгөөр
**хошмогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] хошмог гаргах
**хошного** I.25.2 ●●○ [ж.н] хүн амьтны олгойн доорх хос гэдэсний нугалаанаас доош өтгөн мөр үзэх сүв хүртэлх хэсэг
**хошой** ●●○ [тэ.н] хоёр удаагийн, давхар
**хошоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] өнгө хошилсон нарийн тууз, хошмог
**хошоод** ●○○ [то.н] тус тус хоёр
**хошоол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] солонголон хийсэн нарийн туузаар чимэх; хошоог даруулж оёх
**хошоол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] араатны эр, эм нийлэлдэх
**хошоонгор** I.5.2 ●○○ (ургa.) [ж.н] зэллэн ургадаг нэг зүйл өвс, хошингор
**хошоонцор** I.21.2 ●○○ (ургa.) [ж.н] нэг зүйл лянхуа
**хошоонч** ●○○ [тэ.н] алиалж хошигнохдоо чадамгай
**хошоочин** I.20.2 ●○○ (амь.) [ж.н] эр, эмээр хослон яваа жигүүртэн
**хошуу** I.12.1 ●●● [ж.н] гурвалжин хэлбэртэй юм, ~ торго
**хошуу** I.12.1 ●●● [ж.н] ам хамрын үзүүр, уулын ~
**хошуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] хуучны засаг захиргааны нэгж

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **хошуу** | Кирилл бичигт хошуу хоншоор, хошуу нутаг, хошуу торго гэхэд утга салаалсан үгс гэж үзэн бүгдийг нэг ижил хэлбэрээр бичнэ. |
| × | **хушуу** | |

**хошуувч** I.32.1 ●●○ [ж.н] ам хамарт өмсөх хэрэгсэл; малд тэжээл өгөх уут; нохойн хошуунд углаж хэрэглэх зүйл
**хошууд** I.3.1 ●○○ [ж.н] дөрвөн ойрадын нэг аймгийн нэр
**хошуул-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хошуу болгох, хошуулдах; хошуу газраар явах
**хошуулд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хошуу гарган нугалах, хошуулах
**хошуулжин** ●○○ [тэ.н] юмны хурц өнцөг маягтай гурвалжин
**хошуумал** I.17.1 ●○○ [ж.н] хошуут сумтай адил бяцхан сум
**хошуумал** I.17.1 ●○○ [ж.н] ~ тутарга: нэг зүйл амт муутай будаа
**хошуур-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] дагаж ~, мал ~
**хошуут** ●●○ [тэ.н] хошуу бүхий, улаан ~
**хошууч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хошуу тэргүүлэгч, ~ ноён; цэрэг царгаагийн цол
**хошуучил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] тэргүүлэн дагуулах, хошууч болох
**хошуучлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] тэргүүлэгч, манлайлагч
**хошхир-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] тарваганы дуугарах
**хошхич-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] байн байн хошхирох
**хө** ●○○ [баймж.] хөгжин хөхөх утгатай баймж, өнөөх чинь ирлээ ~
**хөв** I.1.3 ●○○ [ж.н] хөгц, ~ идэх
**хөв** I.1.3 ●○○ [ж.н] модны ~, усыг тогтоох гүн газар
**хөв-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] усанд ~
**хөв-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] нэхмэл юмыг задлах
**хөв** ●○○ [а.ө] ~ ~: нохойн хуцах дуун
**хөв** ●●○ [баймж.] ~ хөнгөн, ~ хөөрхөн
**хөвгүүн** I.2.4 ●●○ [ж.н] хүү, хөвүүн
**хөвгүүнчил-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] бусдын хүүхдийг өөрийн хүү болгох
**хөвд** I.3.3 ●●○ (ургa.) [ж.н] ойн ургамал
**хөвдлөг** ●●○ [тэ.н] хөвд ихтэй
**хөвдөж-** II.16.3 ●○○ [үй.ү] хөвд ихтэй болох
**хөвдөргөн** ●○○ [тэ.н] ~ газар: маш сул шороотой газар
**хөвлөг** ●○○ [тэ.н] хөвөнлөг

**хөвмөл** ●○○ [тэ.н] хөвөгч
**хөвөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] хөвдөг зүйл
**хөвөлз-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] салхи ~, үүл ~, завь ~
**хөвөн** I.16.3 ●●○ [ж.н] ~ бөс, ~ өвс
**хөвөнлөг** ●●○ [тэ.н] хөвөн шиг
**хөвөнцөр** I.21.3 ●○○ (урга.) [ж.н] олон наст өвслөг ургамал
**хөвөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] зах ~
**хөвөөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] дээл ~; нуур ~
**хөвөөт** ●●○ [тэ.н] хөвөө бүхий
**хөвөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] юмны эрчлээ, нэхээс алдран цувах; бодол санаа, яриа тасралтгүй үргэлжлэх
**хөвөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] ургамлын үр соёолох

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **хөврөх** | Үгийн эхний үед ө байвал хойшид ө дагана гэсэн эгшиг зохицох ёсны дүрмийг баримтлан хөврөх гэж бичнэ. хөвөр үгэнд **-х** нөхцөлийг залгахдаа **-х**-гийн өмнө эгшиг жийрэглэвэл тэгсгөлийн гийгүүлэгчийн өмнөх эгшиг гээгдэн хөврөх гэж бичнэ. |
| × | **хөврэх** | |
| × | **хүврэх** | |

**хөвөрд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] юмны зах ирмэгийг хэдрэн оёх
**хөвөрдөөс** I.9.3 ●●○ [ж.н] хөвөрдсөн оёо
**хөвөрхий** ●●○ [тэ.н] хөвөрсөн, занги биш уясан
**хөврөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] хүн, амьтан, ургамлын эх үүсвэр, үр тогтож хөвөрсөн зүйл

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **хөврөл** | Хүн, амьтан, ургамлын эх үүсвэр, үр тогтож хөвөрсөн зүйл гэсэн утгатай тул хөврөх гэдэг үгтэй адил дүрмээр үр хөврөл гэж бичнэ. |
| × | **хүврэл** | |

**хөвс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хөвсгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөвсгөр юмны хөдлөх
**хөвсгөр** ●○○ [тэ.н] хөвсийсөн сийрэг, зөөлөн
**хөвсгөргөн** ●○○ [тэ.н] ойворгон, хөөрүү зан ааш
**хөвсгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөвсгөр болох
**хөвсий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] хөвсгөр болох, цас ~
**хөвсөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөвсгөр юмны хөвсөлзөн хөдлөх
**хөвсөр** ●○○ [тэ.н] хөвсөргөн
**хөвсөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] хөвсөргөн зан гаргах
**хөвсөргөн** ●●○ [тэ.н] хөөргөн, онгироо, сагсуу
**хөвүүлэг** ●○○ [тэ.н] хүүхэд зантай
**хөвүүлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] хөвүүлэх үйлийн эзэн
**хөвүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] усныа хөвж байх зүйл, ~ тэмдэг
**хөвх** I.3.3 ●●○ [ж.н] ойн ялзмаг хөв
**хөвх** I.3.3 ●○○ [ж.н] өвөл цагт төл малыг байлгах пин
**хөвх** I.3.3 ●○○ [ж.н] хавсран нийлүүлж хаах авдар савны зүйл, тамганы ~
**хөвх** I.3.3 ●○○ [ж.н] усанд урсан хөвж буй хөвдөт давхраа
**хөвх** I.3.3 ●○○ [ж.н] ялимгүй хэрэг явдал
**хөвх-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөвхийн сэвсийж зузаан болох
**хөвх-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] сэтгэл хөдлөх
**хөвхгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөвхөлзөж бөмбөлзөх
**хөвхгөр** ●○○ [тэ.н] хөвхийж тогтсон; хөөргөн, хөвсөргөн
**хөвхгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөвхгөр болох
**хөвхгөрдүү** ●○○ [тэ.н] хөвхгөр байрын
**хөвхий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] хөвхгөр болох, хөвсгөр хөнгөн юм сэвсийж харагдах
**хөвхлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] ~ гүүр: голд түр барьсан гүүр
**хөвхөг** ●○○ [тэ.н] хөнгөн хөөргөн
**хөвхөг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хөвхөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] хөвхөд юм агуулах
**хөвхөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] хөвхөлзөх
**хөвхөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] авдар савыг хөвхөн болгох
**хөвхөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөвсөргөн зан гаргах
**хөвхөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөвхөс хөвхөс хөдлөх, салхинд дэрвэлзэх
**хөвхөлзүүр** ●○○ [тэ.н] хөвсөргөн зантай
**хөвхөн** I.20.3 ●○○ [ж.н] хоёр хэлтэс хөндий хавсран нийлсэн юм
**хөвхөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] уясан морины хагсаал таарахгүй сулрах
**хөвхөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] юм дотроосоо муудах
**хөвхөр** ●○○ [тэ.н] хөвсгөр, хөвхгөр
**хөвхөс** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хөвхүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] ус болон агаарт дэгдэн явах зүйл
**хөвцөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] эмээлийн дэвс
**хөвч** I.4.3 ●●● [ж.н] ой модтой үргэлжилсэн өндөр газар
**хөвч** I.4.3 ●●● [ж.н] эр бэлгэ эрхтний тээрхий шамарга хоёрыг холбосон шөрмөс
**хөвч** I.32.3 ●●○ [ж.н] нумны ~, дууны ~
**хөвч** I.4.3 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**хөвчид-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] хөвч газар болох
**хөвчид-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] хөвөн, ноос зэргийг нумын хөвчөөр боловсруулах
**хөвчил-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] уулын хөвчөөр явах
**хөвчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] юмыг тэлж татах
**хөвчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] нуманд хөвч тогтоох
**хөвчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] хүч чадлаа шавхах
**хөвчир-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] судал шөрмөс эрчлэн чангарах
**хөвчирхий** I.15.3 ●○○ [ж.н] мал, амьтны чив
**хөвчит** ●●○ [тэ.н] хөвч бүхий
**хөвчлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] нумны хөвчийг торгож тогтоох хоног
**хөвчтөн** I.2.3 ●○○ [ж.н] ~ амьтан
**хөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] шившиг, ~өө тарих
**хөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] хуц ухны гүйхийг хориглож

Х

хүйсийн өмнүүр дүүжлэн уях халхавч
**хөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] ~ дуу, ~ аялгуу, ~ тааруулах
**хөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] галын өр цог
**хөгж-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] дэгжиж ~, улс ~; гал ~, найр ~
**хөгжил** I.17.3 ●●● [ж.н] хөгжих үйлийн нэр, мандал ~, ~ бадрал
**хөгжилт** I.3.3 ●○○ [ж.н] хөгжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хөгжилт** ●○○ [тэ.н] хөгжилтэй байдал
**хөгжим** I.17.3 ●●● [ж.н] ая ~, дуу ~
**хөгжимд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хөгжим эгшиглүүлэх
**хөгжимдөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] хөгжим тоглож буй этгээд
**хөгжимлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөгжмийн зэмсгээр тоглох
**хөгжимсөг** ●●● [тэ.н] хөгжимд дуртай
**хөгжимт** ●●○ [тэ.н] хөгжим бүхий
**хөгжимч** ●●○ [тэ.н] хөгжмийн зэмсгийг чадварлаг эзэмшигч
**хөгжимчин** I.20.3 ●●● [ж.н] хөгжимдөх мэргэшил эзэмшсэн хүн
**хөгжингө** ●●● [тэ.н] хөгжиж буй
**хөгжингүй** ●●● [тэ.н] ~ орон
**хөгжөөн** I.2.3 ●●○ [ж.н] ~ наргиан
**хөгжөөнт** ●●● [тэ.н] хөгжөөн бүхий, ~ тоглоом
**хөгжүүн** ●●○ [тэ.н] хөгжилтэй, хөгжөөнтэй
**хөгий** I.15.3 ●○○ [ж.н] өвөл төрсөн хурга, ишиг
**хөглий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] эх зах нь харагдахгүй үргэлжлэн харагдах
**хөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хөгжмийн хөг тааруулах
**хөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] үндүй, сүндүй болох
**хөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хуц ухнад хөг зүүх
**хөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хөгөө тарих
**хөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] ачсан тээсэн юмны унах, чирэгдэх
**хөглөгөр** ●●○ [тэ.н] хөглөрсөн байдал
**хөглөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] хөг оруулагч
**хөглөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] ачаа ~
**хөглөрхий** ●○○ [ж.н] хөглөрсөн замбараагүй
**хөглүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хөгжмийн хөг тааруулахад зориулсан эгшиг дуурьсгагч багаж
**хөгнө** I.18.3 ●●○ [ж.н] хурга ишигний ~
**хөгнө** I.18.3 ●○○ (урга.) [ж.н] ургамлын мөлхөн ургах иш
**хөгнө** I.18.3 ●○○ (урга.) [ж.н] өвслөг ургамал
**хөгнө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хурга ишгийг хөгнөх
**хөгс-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөөрөн хийрхэх; уур төрөх, хилэгнэх
**хөгсүү** ●○○ [тэ.н] онгироо, сагсуу, хөөрүү зан
**хөгц** I.3.3 ●○○ [ж.н] ногоон шар өнгийн ваа
**хөгцөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] хөгцтэй болох, хөгц суух
**хөгцрөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] хөгцрөх үйлийн нэр
**хөгч** I.4.3 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ цэцэг: олон наст өвслөг эмийн ургамал
**хөгш-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] идэшний зүйл шинэ байдлаа алдах
**хөгшивтөр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг хөгшин
**хөгшид-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] хөгшин болох
**хөгшин** ●●● [тэ.н] насажсан, ~ хүн, ~ мод, ~ мал
**хөгшингө** ●○○ [тэ.н] хөгшрөнгө, ~ мод
**хөгшир-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] насжих, өтлөх, хөгшин болох
**хөгширхүү** ●○○ [тэ.н] хөгшин маягтай
**хөгшрөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] хөгшрөх үйлийн нэр
**хөдвөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] ёс журам мэдэхгүй хүн
**хөдгөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] шувууны мэт өвчүүтэй
**хөдлөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] хөдөлж байгаа юм
**хөдлөл** I.1.3 ●○○ (шаш.) [ж.н] найман хүллийн нэг, аянгыг төлөөлнө
**хөдлөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] үйл ~
**хөдлөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] хөдлөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хөдлөнгө** ●○○ [тэ.н] хөдөлж байдаг, ~ байдал
**хөдлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хөдлөх зүйл
**хөдөг** I.21.3 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**хөдөл-** II.11.3 ●●● [үй.ү] газар ~, хууч ~, сэтгэл ~
**хөдөлбөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] хөдөлж шилжих явдал
**хөдөлгөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] хөдөлгөх үйлийн эзэн
**хөдөлгөөн** I.2.3 ●●● [ж.н] бодисын ~, хөгжил ~
**хөдөлгөөнт** ●●○ [тэ.н] хөдөлгөөн бүхий
**хөдөлгүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] хөдөлгөдөг тоног төхөөрөмж
**хөдөлмөл** ●○○ [тэ.н] үргэлж хөдөлж өөрчлөгдөж байдаг
**хөдөлмөр** I.5.3 ●●● [ж.н] оюуны ~, биеийн ~
**хөдөлмөрж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] хөдөлмөрт дуртай болох
**хөдөлмөрлө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] хөдөлмөр хийх
**хөдөлмөрч** ●●● [тэ.н] их ажиллаж хөдөлмөрлөдөг
**хөдөлмөрчин** I.20.3 ●●○ [ж.н] хөдөлмөр эрхлэгч
**хөдөө** I.12.3 ●●● [ж.н] хот суурингаас хол нутаг; ~ гадаа, ~ хээр
**хөдөөвөр** ●●○ [тэ.н] ~ газар, хүнгүй газар, зэлүүд газар
**хөдөөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] хөдөө гарах
**хөдөөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] нас барагсдыг оршуулах
**хөдөөрх-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хөдөөний байдал гаргах
**хөдөөрхүү** ●○○ [тэ.н] хөдөө маягийн
**хөдөөсөг** ●●● [тэ.н] хөдөө нутагт дуртай
**хөдөөх** ●○○ [о.н] хөдөө буй
**хөдөөш-** II.8.3 ●●○ [үй.ү] хөдөө нутагт идээших, хөдөөгийн шинжтэй болох
**хөдөөшир-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] хөдөөших ирэх
**хөдөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] мөрлөж нөмрөх
**хөдөс** I.26.3 ●○○ [ж.н] хонь, ямааны

хуучирсан элдсэн арьс
**хөдөслөг** ●○○ [тэ.н] хөдөс мэт
**хөдрөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] хөдрөх юм
**хөө** I.7.3 ●○○ [ж.н] шовгор өндөрхөн хар чулуу
**хөөг** I.5.3 ●○○ (урга.) [ж.н] дулаан газрын нэг зүйл жимс
**хөөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] зарим мэрэгч амьтны өвөл идшиндээ хэрэглэхээр хураасан өвс ургамал, үр
**хөөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] хөөө хураах
**хөж** ●●○ [а.ө] үхэр, тэмээг босгоход зандрах аялга
**хөзөр** I.21.3 ●●● [ж.н] нэг зүйл тоглоом
**хөзөрд-** II.7.3 ●●● [үй.ү] хөзөр тоглох
**хөзөрчин** I.20.3 ●●○ [ж.н] хөзөр тоглогч
**хөл** I.1.3 ●●● [ж.н] гар ~, ширээний ~, нуурын ~
**хөлбө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] нааш цааш хөрвөх
**хөлбөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] хөллөж унах, эдлэх мал; хөллөгөө, углаа; тэрэгний гуяны хооронд малын орох зай
**хөлбөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] тэнцвэрээ алдан хөрвөх; хөрвөн өнхрөх, холбирох
**хөлбөргөн** ●●○ [тэ.н] хөнтөргөн, хэвгий; бултамхай, хөвсөргөн
**хөлбөрөг** ●○○ [тэ.н] хагас дугуй
**хөлбөрүү** ●○○ [тэ.н] хазгай, хэлбэрүү, хөнтөргөн; хөлбөргөн зантай
**хөлд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хөлөөс нь шүүрэх
**хөлд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хүйтэнд царцах
**хөлдмөл** ●○○ [тэ.н] хөлдсөн нь
**хөлдөнгө** ●●○ [тэ.н] нэгэнт хөлдсөн байдал, хөлдөж байгаа байдал
**хөлдөөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] хөлдөөх төхөөрөмж
**хөлдүү** ●●● [тэ.н] хөлдөөд байгаа, ~ газар
**хөлдүүвтэр** ●○○ [тэ.н] хөлдүү байрын
**хөлдүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] хөлдүү болох
**хөлдүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] юм хөлдөх улирал
**хөлдүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] шувуу зэргийн хөлөөс гохдох хэрэгсэл
**хөлдүүс** I.9.4 ●○○ [ж.н] хөлдүү баас
**хөлж-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] хөл залгах, уналгатай болох
**хөлж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] бэл хөрөнгөтэй болох
**хөлле-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] юманд хөл тулгуур хийх
**хөлле-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] тэрэг чарганд амьтан оруулах
**хөлле-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] ус ~: ус татарч хөлөөр гатлахуйц болох
**хөллөвөр** I.21.3 ●○○ [ж.н] тэмээний урд бөхөнд углаж тэрэг хөллөх хэрэгсэл
**хөллөг** I.6.1 ●●○ [ж.н] тэрэг чарганд хөллөх морь мал
**хөллөгөвч** I.32.3 ●○○ [ж.н] тэргэнд хөллөх тэмээний бөхөнд углах тоховч
**хөллөгөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] хөллөх үйлийн нэр
**хөлмөг** I.5.3 ●○○ (урга.) [ж.н] усны мяндас, замагтай адил нэг зүйл ургамал
**хөлмөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] хатан хүний нэг зүйл өмсгөл
**хөлмөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] өвлийн хүйтэнд унадаг мөсөн хяруу
**хөлмөгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөлмөгөр юмны байн байн хөдлөх, хөлмөлзөх
**хөлмөгөр** ●○○ [тэ.н] дээл хувцас уужимдсан байдал
**хөлмөгөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] эд юм хөсөр орхигдох
**хөлмөгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөлмөгөр болох
**хөлмөгт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] усан дээгүүр замаг хөлмөг тогтох
**хөлмөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөлмөгөр юмны байн байн хөдлөх
**хөлөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] ~ онгоц
**хөлөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] хөлөгт тоглоомын өрж наадах хүснэг зураг бүхий тавиур
**хөлөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] морь унаа унах, хөсгөө босгох
**хөлөгт** ●●○ [тэ.н] хөлөг бүхий, ~ тоглоом
**хөлөл** I.17.3 ●●○ (шаш.) [ж.н] зурхайн бэлгэдэл тэмдэг
**хөлөндэй** I.15.3 ●○○ (амь.) [ж.н] цэнгэг усанд байдаг нэгэн зүйл загас
**хөлөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] хөлс гарах
**хөлөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] мөс ~, цас ~
**хөлөрх-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хөл ихтэй байх
**хөлөрхүү** ●○○ [тэ.н] хөл ихтэй, хүн олон цугладаг
**хөлрөмтгий** ●○○ [тэ.н] амархан хөлөрдөг
**хөлс** I.9.3 ●●● [ж.н] биеийн ~, тохмын ~; цалин ~; ~ цутгах, хүү ~
**хөлс-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөл үймээн их болох; хүйтэнд хоёр хүн хучлагаа нэгтгэн унтах
**хөлслөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] хөлслөн үйлдэгч
**хөлсөвч** I.32.3 ●●○ [ж.н] хөлс хамгаалах дотуур хувцас; тохмын жийрэг
**хөлсөг** ●○○ [тэ.н] хөл үймээн ихтэй
**хөлсөл-** II.11.3 ●●● [үй.ү] хөлс өгч эд юм түрээслэн авах, өгөх
**хөлсөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] мөнгө хүүлэх
**хөлсөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] хөлөргөх, муу хөлсийг нь авч эмчлэх; морийг үсэргэж хөлсийг нь шавхраах
**хөлсөөн** I.2.3 ●○○ [ж.н] хөл үймээн
**хөлтөн** I.20.3 ●○○ [ж.н] хөл бүхий амьтад, дөрвөн ~
**хөлтрөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] монгол гэрийн дээврийн гадуурх чимэг болгосон даруулга
**хөлтрөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөлтрөг татах
**хөлх** I.3.3 ●○○ [ж.н] хүн амьтны нүдэнд тогтсон цагаавтар юм
**хөлх-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] холхин явах
**хөлхөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] усны чулууны наалдангир
**хөлц** I.3.3 ●○○ [ж.н] архи нэрэхэд тогоонд хийх хүйтэн ус
**хөлч-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] архинд халах
**хөлч-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] хадсан тариаг баглаа болгон хатаах

Х

**хөлч-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] гараа галд ээх
**хөлч-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] хүүхэд хөлд орох; хөл нийлүүлэн хэвтэх
**хөлчир** ●○○ [тэ.н] хөндлөн гулдгүй шахцалдсан байдал
**хөлчүү** ●●● [тэ.н] согтуу ~
**хөлчүүвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг хөлчүү
**хөлчүүд-** II.6.4 ●●○ [үй.ү] хөлчүү болох
**хөлчүүдүү** ●○○ [тэ.н] хөлчүү байрын
**хөлчүүр-** II.5.4 ●●○ [үй.ү] согтуурах
**хөлчүүрх-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] хөлчүү байдал гаргах
**хөлш** I.9.3 ●○○ [ж.н] хөллөж эдлэх мал унаа
**хөм** I.1.3 ●○○ [ж.н] бод малын элдэж зөөлрүүлсэн шир
**хөмгий** I.15.4 [ж.н] уулын нөмөр газар
**хөмгий** ●○○ [тэ.н] юмны бага зэрэг хөмийсөн байдал
**хөмгөр** ●○○ [тэ.н] юмны үзүүр нь матирч дундуураа хүнхийсэн нь
**хөмий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] хөмгөр болох, юмны зах сэжүүр нь дотогш хумийх
**хөмлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] даран авч барих; уул давж уруудах
**хөмнөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] ~ цас: туйлаадас, хярмаг цас
**хөмөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] хотгор, хонхор, нөмөр газар
**хөмөл** I.17.3 ●●○ (урга.) [ж.н] элсэрхэг газар ургадаг олон наст өвс
**хөмөлдрөг** I.5.3 ●●● [ж.н] эмээлийн ~
**хөмөлдрөглө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] морь малд хөмөлдрөг хийх
**хөмөн** I.16.3 ●○○ [ж.н] нэгэн зүйл гутал
**хөмөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] хотгор нөмөр газар
**хөмөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] юмыг уруу харуулан тавих
**хөмрөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] улсын сангийн хөрөнгө юмыг хурааж хадгалах газар
**хөмрөг** I.5.3 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл хорхой
**хөмрөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] ~ ор, ~ давшуурга
**хөмрөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хөмрөгт оруулж бүртгэн хадгалах
**хөмрөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөмрөгөн ав авлах
**хөмрөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] сан хөмрөг хариуцагч
**хөмрөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] хөмрөх үйлийн нэр; бөхийн мэх
**хөмрүү** ●○○ [тэ.н] хөмөрч тавьсан, хөмрөөтэй
**хөмрүүл** I.1.4 ●○○ [ж.н] шувуу зэрэг амьтныг хөмөрч барих хэрэгсэл
**хөмрүүлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] хөмрүүлэх үйлийг хийгч
**хөмсөг** I.26.3 ●●● [ж.н] нүдний ухархайн дээд ирмэгээр хөндлөн ургасан үс
**хөмсөг** I.26.3 ●●○ [ж.н] сав суулгыг өнгийлгөж хийсэн янз маяг
**хөмсөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] дээд талаар нь ирмэглэн харагдах
**хөмсөгтөн** I.20.3 ●○○ (амь.) [ж.н] хөмсөг бүхий шувууны овог
**хөмүүн** I.2.4 ●○○ [ж.н] дээд уруул
**хөмхий** I.15.3 ●●○ [ж.н] доод уруул, ~ зуух
**хөнгөвтөр** ●○○ [тэ.н] хөнгөн байрын
**хөнгөвчил-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] дөхөм хялбар болгох
**хөнгөвчлөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] хөнгөвчлөх үйлийн нэр
**хөнгөд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] хөнгөн болох, болгоомжлохгүй гэнэдэх
**хөнгөдүү** ●○○ [тэ.н] хөнгөн байрын
**хөнгөж-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] хөнгөрөх, төрөх
**хөнгөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] хөнгөн болгох
**хөнгөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] мал адгуусыг засах, агтлах
**хөнгөлөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] хөнгөлөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хөнгөмсөг** ●●○ [тэ.н] хөнгөн хийсгэлэн
**хөнгөмсөгд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөнгөмсөг болох
**хөнгөмсөгдүү** ●○○ [тэ.н] хөнгөмсөг байрын
**хөнгөмсөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөнгөмсөг зан гаргах
**хөнгөн** ●●● [тэ.н] ~ ачаа, хөл ~, хуумгай ~
**хөнгөнд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хөнгөн болох
**хөнгөндүү** ●●○ [тэ.н] хөнгөн байрын
**хөнгөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] тэмээний ширэн сав
**хөнгөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] зузаан цан, өнгөр, хөгц ваа, ~ цохих
**хөнгөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] хөнгөн болох
**хөнгөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] нярайлах, төрөх
**хөнгөрт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөгц тогтох, цантах
**хөнд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] эмзэг газар хүрэх, шарх ~; газар ~; ууц ~
**хөндий** ●●● [ж.н] тэгш тавиу газар
**хөндий** ●●● [тэ.н] хий зайтай, хоосон, ханхай; зожигдуу зан авир; чанга биш
**хөндийвтөр** ●○○ [тэ.н] хөндий байрын
**хөндийд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] хөндий болох
**хөндийдүү** ●○○ [тэ.н] хөндий байрын
**хөндийл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] хөндий болгох
**хөндийлж** I.4.4 ●○○ [ж.н] гөлтгөнө, чулуун давс байгалийн усанд уусах үзэгдэл
**хөндийр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] хөндий болох
**хөндийрөн** I.16.3 ●○○ [ж.н] долоон тохой өндөр мод
**хөндийрүүлэгч** I.4.4 ●○○ [ж.н] хөндий байлгах юм, хэрэгсэл
**хөндлөвч** I.32.3 ●●○ [ж.н] хөндөл, хөндлөн нуруу
**хөндлөн** ●●● [тэ.н] гулд бус өргөн тийш; ~ийн, хажуугийн, гуравдагч этгээдийн
**хөндлөндүү** ●○○ [тэ.н] хөндлөн байрын
**хөндлөөш** ●○○ [о.н] хөндлөн тийш
**хөндөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] хөндлөн тохируулсан тушаа
**хөндөлд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хөндлөн тийш болох, хэвтэх; халхлах, саад хийх, зогсоох
**хөндөлс-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөндөлдөх
**хөндөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] орхисон шагай түшилдэн буусан нь

**хөндөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] хөдөлгөөнд орох, хөдлөх
**хөндүүр** ●●○ [тэ.н] ~ болох, ~ газар, ~ шарх
**хөндүүрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хөндүүр болох
**хөндүүрдүү** ●○○ [тэ.н] хөндүүр байрын
**хөндүүрлэ-** II.10.4 ●●○ [үй.ү] хөндүүр нь эмзэглэн өвдөх
**хөнжил** I.17.3 ●●● [ж.н] ~ дэвсгэр, хучлага
**хөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хохирох, хорлогдох, сөнөх
**хөнөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] шингэн юм агуулах сав
**хөнөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөнөгт юм агуулах
**хөнөө-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] хорлох, сүйтгэх; үгүй болгох
**хөнөөгч** I.4.3 ●●○ [ж.н] хөнөөх үйлийн эзэн
**хөнөөл** I.1.3 ●●○ [ж.н] хөнөөх үйлийн нэр, хор ~
**хөнөөлт** ●●○ [тэ.н] хөнөөл бүхий
**хөнөөлтөн** I.20.3 ●○○ [ж.н] хор хөнөөл бүхий этгээд
**хөнтгөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] хоёр хөмсөгний хоорондох зай; хүний хөмсөгний доорх гүдгэр хэсэг
**хөнтгөр** ●○○ [тэ.н] хөнтийсөн товгор
**хөнтгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөнтгөр болох
**хөнтөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] сав суулгыг уруу нь харуулах, хөмрөх
**хөнтөргөд-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] ачаа тээш хэт урагшдах
**хөнтөргөн** ●●● [тэ.н] хэлбүү газар
**хөнтөргөнд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөнтөргөн болох
**хөнтөргөндүү** ●○○ [тэ.н] хөнтөргөн байрын
**хөнтрүү** ●○○ [тэ.н] юмны дээд тал урагш түрсэн байдал
**хөнтрүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] хөнтрүү байдалтай болох
**хөнхгөр** ●●○ [тэ.н] туранхай хонхигор, хатангир царайтай; хонхор нүдтэй, эрэг духтай
**хөнхгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хэт хөнхгөр болох
**хөнхгөрдүү** ●○○ [тэ.н] хөнхгөр байрын
**хөнхий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] хөнхгөр болох, нүд нь ~
**хөнхөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] газрын гадаргад гарсан хөнхөр нүх
**хөнхөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] аргалын авдар
**хөнхөр** ●●○ [тэ.н] хөнхгөр, хөнхийсөн нь
**хөнхөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хэт хөнхөр болох
**хөнхөрдүү** ●○○ [тэ.н] хөнхөр байрын
**хөө** I.12.3 ●●● [ж.н] утаа тортог; ~ хуяг
**хөө-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] албадан зайлуулах; туух; нэхэх гүйцэх; зам ~; хавагнах
**хөөвөр** I.21.3 ●●● [ж.н] малын үс, ноос
**хөөвөр** I.21.3 ●○○ [ж.н] урсгалгүй боловч усан даац бүхий газар
**хөөвөр** I.21.3 ●○○ [ж.н] усан тарга, хавдар
**хөөвөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] онгоц, завь салхинд цохигдон зогсосхийх

**хөөвөрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] малын хөөвөр авах
**хөөвөрлөг** ●○○ [тэ.н] хөөвөр ихтэй
**хөөвөрч** ●○○ [тэ.н] хөөвөр авахдаа чадмаг
**хөөвөрчин** I.20.3 ●○○ [ж.н] хөөвөрлөх хүн
**хөөвч** I.4.3 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл шувуу, ховьч
**хөөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] усны урсгалд хөөгдөж бөөгнөрсөн юм
**хөөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] доогуур хурдан нүүх хар үүл
**хөөг** ●●● [а.ө] тэмээ, үхрийг туух аялга
**хөөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] малыг хөөг хөөг гэж зандах
**хөөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] сумын зангийн дараах тушаалтан
**хөөд-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] хөө түрхэх
**хөөе** ●●● [а.ө] бусдыг дуудах аялга
**хөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] юманд тогтсон хөө тортгийг арилгах
**хөөлөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] яндан ~
**хөөлөнх** I.3.3 ●○○ (амь.) [ж.н] цэнгэг усанд оршдог, улаавтар сэлүүртэй нэг зүйл загас
**хөөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] хөөж хөвсийх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хөөлтүүр** I.5.4 ●●○ [ж.н] хөөмөлдөх багаж
**хөөлтүүрд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] хөөлтүүрээр үйлдэх
**хөөлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хөө арилгах багаж
**хөөлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] бодон гахайн үржлийн эрхтэн, гадар бөөр
**хөөмий** I.15.3 ●●● [ж.н] ардын язгуур урлагийн нэг төрөл

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **хөөмий** | Монгол бичгийн **-хэй, -мэй** төгсгөлтэй үгсийг **-хий, -мий** гэж кирилл бичигт буулган дэлхий, мэлхий гэж бичдэгийн адил хөөмий гэж бичнэ. |
| × | **хөөмэй** | |

**хөөмий** I.15.3 ●●○ [ж.н] төвөнхийн доод тал
**хөөмий** I.15.3 ●○○ [ж.н] нарийн үст амьтны өөхийн үс
**хөөмийл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] хөөмийгөөр аялгуулах
**хөөмийч** ●●○ [тэ.н] хөөмий аялахдаа чадмаг
**хөөмийчин** I.20.3 ●●○ [ж.н] хөөмийч
**хөөмөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] төмөрлөгийг хөөлгөж хийсэн урлал
**хөөмөл** ●○○ [тэ.н] хөөж хийсэн нь
**хөөмөлд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хөөмөл хийх
**хөөмөлчин** I.20.3 ●●○ [ж.н] хөөмөл урлаач
**хөөнгө** I.18.3 ●●○ [ж.н] агаарт тогтсон хөх униар
**хөөнгө** ●●○ [тэ.н] хавдаж цэлхэрсэн байдал
**хөөнгөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] униар хөөнгө татах; дэвтэх буюу иссэнээс хөөх; хавагнах
**хөөндий** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**хөөр** I.5.3 ●●● [ж.н] баяр ~, найр ~, ~ хөгжөөн
**хөөр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] дэгдэх, дээшлэх; нисэн ~, сүү ~
**хөөр-** II.5.3 ●●● [үй.ү] баярлах, хөгжих, сэтгэл

Х

бахтай болох
**хөөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] хий ~: хий гүйх
**хөөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] хөвхийрч хөвсийх, ноос ~
**хөөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] хэлэлцэх, хүүрнэн ярилцах
**хөөргөн** ●●○ [тэ.н] онгиргон, сагсуу
**хөөргүү** ●●○ [тэ.н] хөөргөн, онгироо, сагсуу
**хөөрдөглө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөөрдөг зан гаргах
**хөөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] сарлагийг хөөр хөөр гэж дуудах
**хөөрлө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] бардамнах, биеэ магтах
**хөөрмөг** I.5.3 ●●○ [ж.н] бүлсэн айраг дээгүүр хөвөх тослог
**хөөрөг** I.21.3 ●●● [ж.н] гүүр, хөвүүрэг; хамрын тамхи хийх сав
**хөөрөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] гал үлээх хэрэгсэл
**хөөрөг** I.21.3 ●○○ [ж.н] цохивор хөгжмийн зэмсэг
**хөөрөгд-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хөөргөөр хий үлээн гал хөгжөөх
**хөөрөгт** ●○○ [тэ.н] хөөрөг бүхий, ~ өргүүр: өргөх гүүр
**хөөрөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] хөөргийг үлээлгэж өгдөг хүн;
**хөөрөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] хөөрөх үйлийн нэр
**хөөрөлдөөн** I.2.3 ●●● [ж.н] яриа ~
**хөөрөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] хөөрөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хөөрөлх-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөөрүү зан гаргах
**хөөрөмтгий** ●○○ [тэ.н] хөөргөн сагсуу; яриамсаг
**хөөрөмхий** ●○○ [тэ.н] амархан хөөрдөг, яриа хөөрөөнд дуртай
**хөөрөө** I.12.3 ●●● [ж.н] яриа ~
**хөөрүү** ●●○ [тэ.н] ~ баару, хөөрөлт ихтэй; дэврүүн, онгироо
**хөөрүүдүү** ●○○ [тэ.н] хөөрүү байрын
**хөөрүүлэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] айргийн тостой буцалгасан цагаа, боз
**хөөрхий** ●●● [а.ө] өрөвдөх аялга; өрөвдөм буюу хайрлам, энхрийлэм
**хөөрхийл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] энхрийлж ~, өрөвдөж ~, өхөөрдөж ~
**хөөрхийлөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] хөөрхийлөх үйлийн нэр
**хөөрхийс** ●○○ [а.ө] хөөрхийлөлтэй олон хүн
**хөөрхөн** ●●● [тэ.н] өхөөрдөм бяцхан, царай зүс сайхан, ~ хүүхэд, ~ эд
**хөөрхөндүү** ●○○ [тэ.н] хөөрхөн байрын
**хөөрхөс** ●○○ [а.ө] өрөвдөх аялга
**хөөрхүү** ●○○ [тэ.н] бардам, сайрхаг, биеэ тоосон
**хөөрцөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] хөгжөөн хөөрөлдөөн, хөл ~
**хөөрцөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хөл хөөрцөг болох
**хөөрцөглөөн** I.2.3 ●○○ [ж.н] ихэд хөөрцөглөхүй
**хөөрч** ●●○ [тэ.н] яриа хөөрөө сайтай
**хөөрчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] ярилцах, хөөрөлдөх
**хөөс** I.9.3 ●●● [ж.н] савангийн ~, усны ~ , далайн ~ , ~ сагах
**хөөс** ●●● [а.ө] ~ ~: ингэ хөөслөх аялга
**хөөслөг** ●○○ [тэ.н] хөөсөрхүү, хөөс нь их
**хөөсөд-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] хөөс болох
**хөөсөл-** II.11.3 ●●● [үй.ү] ингэ аргадах
**хөөсөл-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] хөөс тогтох; хөөсийг нь авах
**хөөсөнцөр** I.21.3 ●○○ [ж.н] зөөлөвч ~
**хөөсөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] хөөс гарах, тараг ~
**хөөсөрхөг** ●○○ [тэ.н] хөөс ихтэй
**хөөсөрхүү** ●○○ [тэ.н] хөөс шиг
**хөөст-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөөстэй болох
**хөөт** ●○○ [тэ.н] ~ хар: нарийн гилгэр бараан бөс
**хөөт-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] хөө тогтох
**хөөцөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] хөгжмийн бүтээлийн бичлэгийн арга
**хөөцөлдлөгөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] хөөцөлдөх ажиллагаа; амьтны үржлийн үе
**хөөцөлдөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] хөөцөлдөж буй этгээд
**хөөцөлдөөн** I.2.3 ●○○ [ж.н] харилцан хөөлцөхүй
**хөөцөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] амьтны ороо
**хөөш** ●●● [а.ө] хөөе, дуудах аялга
**хөр** I.1.3 ●●○ [ж.н] хатуурч тогтсон юм, цас
**хөр-** II.3.3 ●●● [үй.ү] даарч ~
**хөрвө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хүний санаа урвах
**хөрвө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] амьтны бие хөлбөрөх
**хөрвөс** I.5.3 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, чоны ~
**хөрвөшил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] хөрвөш, гувдрүү гарах
**хөрвүүлэг** I.21.4 ●●○ [ж.н] орчуулга
**хөргөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] хөргүүр
**хөргөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] хөргөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хөргөц** I.3.3 ●○○ [ж.н] архи нэрэх үед жалавчинд хийх ус
**хөргүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] хөргөх төхөөрөмж
**хөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] чулуу, төмөр зэргийг зүлгэн засаж өнгөлөх
**хөрзгөр** ●○○ [тэ.н] ширүүн, бүрзгэр
**хөрзгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хөрзгөр болох
**хөрзгөрдүү** ●○○ [тэ.н] хөгзгөр байрын
**хөрзий-** II.1.3 ●●○ [үй.ү] хөрзгөр болох, арьс хөрс нь ширүүн арзгар болох, зузаарч барвайх
**хөрзөн** I.16.3 ●●● [ж.н] хонь, ямааны дагтаршсан баас
**хөрзөнж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] хөрзөн бүхий болох
**хөрзөнт-** II.7.3 ●●○ [үй.ү] хөрзөн тогтох
**хөрзөнш-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] хөрзөн шинжтэй болох
**хөрлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хөр тогтох
**хөрлөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] гутлын түрийн урд хэсэг
**хөрмөг** ●○○ [тэ.н] намар модны навч

Х

зулгаран унасан байдал
**хөрөв** I.21.3 ●●● [ж.н] үс нь тэнийж байгаа бүдүүрсэн хурга
**хөрөвж-** II.9.3 ●●● [үй.ү] нялх төлийн үс хөрс нь гүйцэн торниж бойжих
**хөрөг** I.21.3 ●●● [ж.н] ~ зураг, бурхны ~
**хөрөгле-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хөргийг нь зурж бүтээх
**хөрөнгө** I.18.3 ●●● [ж.н] өмч ~, мал ~, ~ зоорь; идээний зүйлийг исгэх хольц
**хөрөнгөж-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] хөрөнгө ихтэй болох
**хөрөнгөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] хөрөнгө хольж исгэх
**хөрөнгөлөг** ●●○ [тэ.н] хөрөнгөтэй байрын
**хөрөнгөлөгдүү** ●○○ [тэ.н] хөрөнгөлөг байрын
**хөрөнгөт** ●○○ [тэ.н] хөрөнгө бүхий
**хөрөнгөтөн** I.20.3 ●●● [ж.н] хөрөнгө мөнгөтэй хүн
**хөрөнгөш-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] хөрөнгөжих, хогших
**хөрөө** I.12.3 ●●● [ж.н] огтлох тайрах багаж
**хөрөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] магнаг торгонд хэсэг хэсгээр хөндлөн нэхсэн луун хээ
**хөрөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] урсгал усны хоёр захаас эхлэн хөлдсөн байдал
**хөрөөд-** II.6.3 ●●● [үй.ү] хөрөөгөөр огтлох, зүсэх, тайрах
**хөрөөд-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] зам, гол мөрний урсгал зэргийг хөндлөнгөөр нааш цааш сүлжин явах
**хөрөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] урсгал ус хоёр захаасаа хөлдөх
**хөрөөлөг** ●○○ [тэ.н] хөрөөний маягтай, хөрөө мэт
**хөрөөч** ●○○ [тэ.н] хөрөөдөгч
**хөрс** I.9.3 ●●● [ж.н] газрын өнгөн давхарга, ~ шороо
**хөрс** I.3.3 ●●○ [ж.н] уртын хэмжээ
**хөрс** I.9.3 ●●○ [ж.н] бүрхүүл хальс; арьсны үсгүй тал
**хөрслөг** ●●○ [тэ.н] хөрс сайтай; чийрэг
**хөрсөж-** II.16.3 ●○○ [үй.ү] хөрс шороон давхарга бүхий болох
**хөрсөж-** II.16.3 ●○○ [үй.ү] арьс үс бөхжих, шарх анаж арьс төлжин хөрс суух
**хөрсөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] юмыг нимгэн хэрчин авах
**хөрст** ●●○ [тэ.н] хөрс бүхий
**хөрт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] нунтаг зүйл хуржих дагшран хатуурах
**хөрх** I.9.3 ●○○ [ж.н] юмны өмнүүр татах хөшиг
**хөрхгөр** ●○○ [тэ.н] ярвагар, ихэрхүү; хөшүүн, хүйтэн
**хөрхөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] хөрх татах
**хөрш** I.4.3 ●●● [ж.н] зэргэлдээх, айл ~, ~ улс
**хөршил-** II.11.3 ●●○ [үй.ү] айл зэргэлдээ буух, хөрш болох
**хөс** I.3.3 ●○○ [ж.н] гал ~
**хөсөг** I.21.3 ●●○ [ж.н] тээврийн ерөнхий нэр, ~ тэрэг, ачаа ~
**хөсөгж-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] хөсөгтэй болох
**хөсөгле-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] хөсөг хөдөлгөх, хөсгөөр явах
**хөсөр** I.21.3 ●●○ [ж.н] газар, хөөр гадаа
**хөсөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] газардах; итгэл ~: итгэл найдвар талаар болох
**хөсөрш-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] хөсөр шинжтэй болох
**хөсрий** I.15.3 ●●○ [ж.н] хөсөршсөн юм, хөөр хэвтээ юм
**хөсрийт-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] хөсрий болох
**хөсрийш-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] хөсрийн шинжтэй болох
**хөтлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] уул давааны хөтөл
**хөтлөгч** I.4.3 ●●● [ж.н] хөтөлдөг хүн, удирдан зохион байгуулагч
**хөтлөө** ●●○ [тэ.н] сул хөтөлж яваа, хөтөлгөө
**хөтлүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] тэжээвэр амьтныг хөтлөх оосор
**хөтөв** I.17.3 ●○○ [ж.н] адууны мөрөнд гарах өвчин
**хөтөвч** I.32.3 ●○○ [ж.н] шээсний сав
**хөтөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] хоёр уулын уулзвар нам газар
**хөтөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] хөтөч; хөтөлж яваа унаа
**хөтөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] дагуулан залах, морь ~
**хөтөл-** II.11.3 ●●● [үй.ү] аливаа хэрэг явдлыг тэмдэглэх, данс ~, тэмдэглэл ~
**хөтөлбөр** I.5.3 ●●● [ж.н] ажил хэргийн агуулга, дэс дараа төлөвлөсөн нь
**хөтөлгөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] жолоо, цулбуураас нь хөтлөн явах
**хөтөлгөө** ●●● [тэ.н] сул хөтөлж яваа морь, мал, ~ морь
**хөтөлгөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] унаа хөсгийн хажууд малыг сул хөтлөн дагуулах
**хөтөч** I.31.3 ●●○ [ж.н] зам зааж дагуулан явах хүн; тэрэг хөсөг гилэгч
**хөтүү** ●●○ [тэ.н] хатуу ~
**хөх** I.9.3 ●●● [ж.н] хүн, амьтны сүүний булчирхай, ~ дэлэн
**хөх** I.9.3 ●○○ [ж.н] үхрийн омрууны хоёр хажууд унжсан товч мэт арьс
**хөх** I.9.3 ●○○ (амь.) [ж.н] зэрлэг гахайн зулзага
**хөх-** II.6.3 ●●● [үй.ү] хөхөө ~
**хөх** ●●● [тэ.н] номин чулууны адил өнгө
**хөхвөр** ●○○ [тэ.н] гүехэн хөх өнгө
**хөхвөрдүү** ●○○ [тэ.н] хөхвөр байрын
**хөхдүү** ●○○ [тэ.н] хөх байрын
**хөхдэй** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] хөхөвтөр өнгөтэй галбинга шувуу
**хөхий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] турж эцэн нүдний нь доогуур хөх туяа татах

**хөхиул-** II.4.4 ●●○ [үй.ү] урамшуулах, магтан

сайшаах
**хөхлөг** I.5.3 ●●● [ж.н] хурдан морины хөхлийн боолт
**хөхлөр** I.5.3 ●○○ [ж.н] өвлийн сүүл сар, ордост өөлжин сар гэнэ
**хөхлүү** I.12.4 ●○○ [ж.н] ~ бор: эрдэнийн найман морины нэг
**хөхөвтөр** ●●● [тэ.н] бага зэргийн хөх
**хөхөвтөрдүү** ●○○ [тэ.н] хөхөвтөр байрын
**хөхөвч** I.32.3 ●●○ [ж.н] хөхний даруулга
**хөхөгч** ●●● [тэ.н] эм малын хөх зүсэм
**хөхөгчин** I.20.3 ●●● (амь.) [ж.н] хөхөгч зүсмийн эм мал
**хөхөд-** II.15.3 ●○○ [үй.ү] хэт хөх болох
**хөхөлбий** ●●○ [тэ.н] бүгээн хөх өнгө
**хөхөлбөр** ●●○ [тэ.н] хөхөлбий, хөхөвтөр
**хөхөлдий** I.15.3 ●○○ [ж.н] хөх өнгөт хүн, амьтныг өхөөрдсөн нэр
**хөхөлжин** ●○○ [тэ.н] хөхөлбий
**хөхөмдөг** ●●○ [тэ.н] хөхөвтөр өнгөтэй
**хөхөө** I.12.3 ●●○ (амь.) [ж.н] ~ шувуу
**хөхөөн** I.2.3 ●○○ [ж.н] хөөр хөгжөөн
**хөхөр-** II.12.3 ●●● [үй.ү] инээх, баясах
**хөхөр-** II.12.3 ●●● [үй.ү] хөх өнгөтэй болж хувирах
**хөхөргөнө** I.18.3 ●○○ (урга.) [ж.н] хоёр наст өвслөг ургамал
**хөхөц** I.19.3 ●○○ (амь.) [ж.н] нэгэн зүйл шувуу
**хөхрөлдөөн** I.2.3 ●○○ [ж.н] хөхрөлдөх чимээ
**хөхрөнгө** ●○○ [тэ.н] хөхрөх янз орсон нь
**хөхрөнт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] арьс мах гэмтэж хөх болох; хөх болж харагдах
**хөхтөн** I.20.3 ●●○ (амь.) [ж.н] хөхөөр хооллогч, сүүн тэжээлтэн, ~ амьтад
**хөхүй** I.15.4 ●●○ [ж.н] өвөл гарсан төл
**хөхүүл** ●●● [тэ.н] үр, зулзагаа хөхүүлж байгаа хүн, амьтан
**хөхүүл-** ●●● [үй.ү] хөхөөрөө тэжээх; татаж соруулах
**хөхүүлэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] өвчний хорыг татуулах эм
**хөхүүн** ●●○ [тэ.н] ~ инээд, ~ зан
**хөхүүр** I.5.4 ●●● [ж.н] айргийн ~
**хөхүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] монгол адууны тамга
**хөхч** I.4.3 ●○○ [ж.н] хөх будгийн зүйл, чулуун ~
**хөхчүүхэй** I.15.4 ●○○ (амь.) [ж.н] хөхч шувуу
**хөхшил** I.1.3 ●○○ [ж.н] паалангийн өөр нэр
**хөц** I.3.3 ●●● [ж.н] ~ будаа
**хөш-** II.8.3 ●●● [үй.ү] бие ~
**хөш-** II.8.3 ●●● [үй.ү] нэвт хатган ээжлэн дамнуулж оёх
**хөш-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] гөнжих
**хөш-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] ажил хэрэгт хөндөлдөн хөшөөлөх, тээг болох
**хөшдөл** I.1.3 ●○○ [ж.н] хөшиж оёсон оёдол
**хөшиг** I.26.3 ●●● [ж.н] цонхны ~, тайзны ~
**хөшиг** I.21.3 ●○○ [ж.н] суман онгоцны ёроолын хөндөл мод

**хөшиглө-** II.10.3 ●●● [үй.ү] хэрчих, оготлох, хэсэглэх
**хөшиглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] юмны наагуур хөшиг татсан мэт үзэгдэх
**хөшиглөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] хөшиглөж хэрчсэн хэсэг
**хөшиглүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] юмыг хөшиглөх багаж
**хөшингө** ●●○ [тэ.н] хөшөөд буй, хөшүүн
**хөшингөр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] хөшингө болох
**хөшлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] онгоцны хаяурыг торгох мод
**хөшлөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] ав хоморгод ан амьтны зам хэрж суух анчин
**хөшөө** I.12.3 ●●● [ж.н] чулуун дурсгал, гэрэлт ~
**хөшөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] хөшиж оёсон оёдол
**хөшөө** ●○○ [тэ.н] хөшүүн, зөрүүд, гөжүүн
**хөшөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] хэрэг явдлыг хөндлөнгөөс саатуулах
**хөшөөл-** II.4.3 ●○○ [үй.ү] хөшөө босгох
**хөшөөлд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] саад болох
**хөшөөс** I.9.3 ●●○ [ж.н] хөшиж оёсон оёдол
**хөшүүвтэр** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг хөшүүн
**хөшүүд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] хэт хөшүүн байх
**хөшүүн** ●●○ [тэ.н] зөрүүд, хөшөө, гөжүүд
**хөшүүндүү** ●○○ [тэ.н] хөшүүн байрын
**хөшүүр-** II.5.4 ●○○ [үй.ү] хөшүүн болох, хатуурах
**хөшүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] хөших хэрэгсэл
**хөшүүрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хөшүүрээр үйлдэх
**хөшүүрлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хөшүүрдэх
**хөшүүрх-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] өшөөрхөж зөрүүдлэх, саатуулах
**хөшүүрэг** I.21.4 ●●● [ж.н] хөших хэрэгсэл, үндсэн болон туслах хүчин зүйл
**хөшүүрэгд-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] хөшүүргээр үйлдэх
**хөшүүрэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] хөшүүрэгдэх
**хөшүүт-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] хөшүүн болох
**хуа** ●●● [тэ.н] цайвар улаан өнгө, ухаа, малын зүсэм
**хуа** I.12.1 ●○○ [ж.н] дуу аялгуулан хуруу таалцах тоглоом
**хуагч** ●●● [тэ.н] эм малын хуа зүсэм
**хуажуу** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**хуайс** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] бутлан ургадаг нэг зүйл мод, хонгорцогт мод
**хуал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] аялгуулан хуруу таалцаж тоглох
**хуанли** I.8.1 ●●● [ж.н] цаг улирлын тооны бичиг, цаглавар
**хуанлин** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] цөс өвсний үндэс
**хуар** I.5.1 ●●○ [ж.н] гоёл чимэглэл болгосон цэцгийн дүрс, хээ ~
**хуарагна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] цэргийн хуарандаа байрлан суух
**хуаран** I.16.1 ●●○ [ж.н] цэргийн ~
**хуарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хээ хуар тавих
**хув** I.1.1 ●●● [ж.н] чимэглэлд хэрэглэх

Х

давирхайн чулуужмал, бойшил
**хув** ●●○ [тэ.н] ~ хулгар, чихгүй буюу жижигхэн чихтэй
**хув** ●○○ [баймж.] хүч нэмэгдүүлэх сул үг, ~ хуурай мэт
**хуваа-** II.1.1 ●●● [үй.ү] бүхлийг саланги болгох, ялган салгах
**хуваагдагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] ~ тоо
**хуваагдал** I.17.1 ●●○ [ж.н] хуваагдах үйлийн нэр, эсийн ~
**хуваагдмал** ●○○ [тэ.н] нэгэнт хуваагдсан
**хуваагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] ~ тоо, хуваан үйлдэгч
**хуваарил-** II.4.1 ●●● [үй.ү] ажил ~, орлого ~
**хуваарилагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хуваарилан үйлдэгч
**хуваарилалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] хуваарилах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хуваарь** I.23.1 ●●● [ж.н] юмыг хувааж салгасан хувь; бутархай илэрхийллийн хуваагч хэсэг
**хуваарь** I.23.1 ●○○ [ж.н] хадлан, тариалангийн газрын талбайн хэмжээ
**хувалз** I.3.1 ●●○ (амь.) [ж.н] цус сорж амьдардаг шимэгч хорхой
**хуванцар** I.21.1 ●●○ [ж.н] хувтай адил бүрмэл эд
**хувгар** ●●● [тэ.н] хув, хулгар
**хувд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хувцсыг нарийн моголцгоор эмжих
**хувдай** I.15.1 ●○○ [ж.н] хув малыг өхөөрдөн дуудах аялга
**хувил-** II.4.1 ●●● [үй.ү] олшруулах, тус тус хувь болгон салгах
**хувил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хувь өгөх
**хувил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] өөрчлөгдөх, хувирах, үг ~, өнгө ~
**хувил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] яр шарх идээлэх
**хувилаг** ●○○ [тэ.н] нүдэнд дулаан, эвлэг
**хувилагч** I.4.1 ●●● [ж.н] олшруулагч
**хувилагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] өөрчлөгдөн хувирагч
**хувилал** I.17.1 ●●○ [ж.н] чанар байдал шилжихүй
**хувилалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] хувилах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хувиланги** ●○○ [тэ.н] хувилах байдал
**хувиланги** I.8.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цөөн наст ургамал
**хувилахуй** I.15.1 ●●● [ж.н] хувилах үйлийн нэр, ~ ухаан
**хувилбар** I.5.1 ●●● [ж.н] хувилсан юм, ~ утга, ~ аяс
**хувилгаан** I.2.1 ●●○ (шаш.) [ж.н] хутагтын ~, ~ дүр
**хувилгагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] юм, үзэгдэл зэргийг өөр болгогч
**хувилгана** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] могойн зулзага
**хувилж** I.4.1 ●○○ (урга.) [ж.н] сарнайтан овгийн олон наст өвслөг ургамал
**хувилмал** ●○○ [тэ.н] хувилсан нь
**хувилуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] олшруулдаг төхөөрөмж
**хувин** I.16.1 ●●● [ж.н] ам задгай өндөр сав
**хувин** I.16.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ өвс: нэг наст өвслөг ургамал
**хувин** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл нугас, шанхар нугас
**хувир-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] юмны дүрс чанар ангид болох
**хувирал** I.17.1 ●●● [ж.н] хувирах үйлийн нэр
**хувирамтгай** ●○○ [тэ.н] байнга хувирдаг
**хувирамхай** ●○○ [тэ.н] хялбархан хувирамтгай
**хувиргагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хувирган үйлдэгч
**хувиргал** I.1.1 ●●○ [ж.н] хувиргах үйлийн нэр
**хувиргалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] хувиргах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хувиргалт** ●○○ [тэ.н] хувилах шинж бүхий
**хувиргуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] хувиргагч төхөөрөмж
**хувирмал** ●○○ [тэ.н] нэгэнт хувирсан, ~ дүрс, ~ чулуулаг
**хувирхаг** ●○○ [тэ.н] өмчирхөх занатай
**хувраг** I.6.1 ●●● [ж.н] буддын шашны санваартан лам
**хувхай** ●○○ [тэ.н] өгөр даасан өнгөтэй; цусгүй хужгар
**хувхайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хувхай болох
**хувхайдуу** ●○○ [тэ.н] хувхай байрын
**хувхайл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хоосруулах
**хувхайр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] яваандаа хувхай болох, хоосрох, үгүйрэх
**хувхайрал** I.17.1 ●○○ [ж.н] хувхайрах үйлийн нэр
**хувхайшир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] хувхай шинж орох
**хувцас** I.26.1 ●●● [ж.н] хүний биедээ өмсөж хэрэглэх эдийн ерөнхий нэр
**хувцасла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хувцас хунар өмсөх, өмсгөл хувцастай болгох
**хувцаслалт** I.3.1 ●●● [ж.н] хувцаслах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хувь** I.23.1 ●●● [ж.н] өөрийн бие, тус хүн, ~ хүн
**хувь** I.23.1 ●●● [ж.н] хүний аз заяа, учрал тохиол, ерөөл тавилан
**хувь** I.23.1 ●●● [ж.н] юмыг ноогдох хэсэг; юмны харьцлын хэмжээ, тоо ширхэг
**хувь** I.23.1 ●●○ [ж.н] өв хөрөнгө, өмчлөл
**хувь** I.23.1 ●○○ [ж.н] цагийн хэм, нэг мөчийг арван тав хуваасны нэг
**хувь** I.23.1 ●○○ [ж.н] гучин зургаан алд хэмжээ
**хувьд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] олон хувь болгон салгах; хувьд нь ноогдуулан өгөх
**хувьс-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] юмны дүрс чанар шилжин хувирах
**хувьсагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] ~ хэмжигдэхүүн, ~ тоо
**хувьсал** I.17.1 ●●● [ж.н] хувьсах үйлийн нэр

Х

**хувьсалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] хувьсах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хувьсамтгай** ●●○ [тэ.н] хувьсах нь олон
**хувьсамхай** ●○○ [тэ.н] хувьсахдаа хялбар
**хувьсанги** ●○○ [тэ.н] хувирч улирах шинж бүхий
**хувьсангүй** ●○○ [тэ.н] хувьссан байдалтай, хувьссан янзтай
**хувьсахуун** I.2.1 ●○○ [ж.н] хувьсах зүйл
**хувьсгагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хувьсган үйлдэгч
**хувьсгал** I.1.1 ●●● [ж.н] хувьсгах явдал, нийгмийн ~
**хувьсгалж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] хувьсгалч үзэл санаатай болох
**хувьсгалжилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] хувьсгалжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**хувьсгалт** ●●○ [тэ.н] хувьсгалын үзэл санаатай
**хувьсгалтан** I.20.1 ●○○ [ж.н] хувьсгалын зүтгэлтэн
**хувьсгалч** ●○○ [тэ.н] ~ чанар, хувьсгалын үзэлтэн, хувьсгалд зүтгэгч
**хувьсгуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] хувьсгах хэрэгсэл, хувьсгах багаж
**хувьсмал** ●○○ [тэ.н] ~ цахилгаан орон
**хувьцаа** I.12.1 ●●● [ж.н] хувь хөрөнгө оруулсан хэмжээ
**хувьцаат** ●●● [тэ.н] хувьцаа бүхий, хувь нийлүүлсэн
**хувьч** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ шувуу: элч шувуу
**хувьч** ●●○ [тэ.н] аминч
**хувьчил-** II.11.1 ●●● [үй.ү] хувийн болгох
**хуга** ●●○ [д.д.ү] ~ нуга цохих
**хугадас** I.26.1 ●○○ [ж.н] хугарсан юм
**хугал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] мод ~, зоригийг нь ~, нэрээ ~
**хугар-** II.5.1 ●●● [үй.ү] урам ~, яс ~, нэр ~
**хугарал** I.17.1 ●●○ [ж.н] хугарах үйлийн нэр
**хугарамтгай** ●●○ [тэ.н] хугарах нь их
**хугарамхай** ●○○ [тэ.н] хугарахдаа хялбар
**хугархай** ●●○ [тэ.н] юмны хугарсан нь
**хугас** ●●○ [тэ.н] юмыг дөрөв хуваасны нэг хувь
**хугас** ●●○ [тэ.н] явцын дунд үе, замын ~, хаврын ~
**хугасал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хугас болгон хуваах
**хугасар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] хугас болох
**хугац-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] хугацаа тогтоож болзох
**хугац-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ялыг хэлтрүүлэх ба хугацааг богиносгох
**хугацаа** I.12.1 ●●● [ж.н] цаг ~, өнгөрсөн ~, ~ тулах
**хугацаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] хугацах, хугацаа тогтоох
**хугацаат** ●●○ [тэ.н] хугацаа бүхий
**хугацлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] сарны хиртэлт тодорхой дараалаар давтагдах хугацааны үе
**хугач-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] байн байн хугалах
**хугаш** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] цаа бугын тугал
**хугуунь-** II.13.1 ●○○ [үй.ү] шувуу жигүүрээ хумин шунган дайрах
**худ** I.3.1 ●●● [ж.н] ураг барилдсан эр эмийн эцгүүд биесээ дуудах үг
**худ** ●○○ [а.д.ү] ~ ~: хунгийн дуу
**худаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] өвс мод зэргийг хаман тавьсан овоо
**худаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] юмыг худалдах үнэ
**худаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] юмыг нэг газарт овоолох
**худаал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] худалдах үнээ тогтоох
**худаг** I.22.1 ●●● [ж.н] газрыг гүнзгий ухаж гаргасан устай нүх
**худагж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] худаг элбэг болох
**худагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] худгийн усаар услах
**худал** ●●● [тэ.н] бодит байдалд үл нийцэх, хуурамч
**худал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] худ ураг бололцох
**худалд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] эд барааг үнэ авч арилжин өгөх; хувийн ашиг тусын төлөө эсрэг талд хүчин зүтгэх; хов зөөх
**худалдаа** I.12.1 ●●● [ж.н] үнэ өртөгтэйгээр харилцан өгч авах нь; аж ахуйн салбар
**худалдаал-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] худалдаа хийх
**худалдаач** ●○○ [тэ.н] худалдаа хийгч
**худалдаачил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хэсүүчлэн явж худалдаа хийх
**худалдаачин** I.20.1 ●●● [ж.н] худалдаа наймаа эрхлэгч
**худалдагч** I.4.1 ●●● [ж.н] худалдаа наймаа хийгч
**худалч** ●●● [тэ.н] худал хэлдэг зантай
**худам** I.17.1 ●○○ [ж.н] монгол бичгийн нэг нэр
**худар** I.21.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл загас
**хударга** I.18.1 ●●● [ж.н] морь малын сүүл бөгсөнд тогтоох бэхэлгээ оосор
**хударга** I.18.1 ●○○ [ж.н] нумны заадасны хоёр этгээдийн ховил
**хударгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] моринд хударга хийх; нумны гичрийн заадсанд ховил гаргах
**худгуй** I.15.1 ●●○ [ж.н] ураг барилдсан эр, эмийн эхчүүд харилцан биесээ дуудах үг
**хужаа** I.30.1 ●●○ [ж.н] хятад хүн
**хужгар** ●○○ [тэ.н] царай зүс цусгүй болж цайсан; өвс хатаж шарласан зэрэг байдал
**хужгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хужгар болох
**хужигна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] юмны хур хийж дуугарах, гэдэс ~
**хужий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] хужгар болох, царай ~, гандаж ~
**хужин** ●○○ [тэ.н] хужгар цагаан
**хужир** I.21.1 ●●○ [ж.н] давсархаг хөрс; шүлтэрхэг талст бодис; дуртай, хорхойтой зүйл
**хужир** ●○○ [тэ.н] ~ сар: хаврын дунд сар

**хужирла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] малд хужир өгөх
**хужирла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] үзээгүй ховор зүйлийг ханатал үзэх
**хужирлаг** ●●○ [тэ.н] хужир мэт шинжтэй, хужир оролцсон
**хужирс-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] мал адгуус хужирт дурлах
**хужирсаг** ●●○ [тэ.н] хужирт дуртай
**хужирт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хужиртай болох
**хужирхаг** ●○○ [тэ.н] хужир ихтэй
**хужирхай** I.15.1 ●●○ [ж.н] гүзээний нугалбарын зузаан газар
**хужирш-** II.9.1 ●●○ [үй.ү] хужирлаг болох
**хужис** I.26.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл бут мод
**хуй** I.15.1 ●●● [ж.н] мушгирч хөөлгөлөх салхи
**хуй** I.15.1 ●●○ [ж.н] юмны гэр сав, сэлэмний ~
**хуй** I.15.1 ●●○ [ж.н] хурал ~
**хуй** ●●○ [тэ.н] бүхэл хуйлаас, толгой, ~ торго, ~ цаас
**хуй** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ууланд сүрэглэн амьдрах нэг зүйл шаазгай
**хуйв** I.9.1 ●●● [ж.н] уурганд уях оосор
**хуйвалд-** II.7.1 ●●● [үй.ү] далдуур үгсэн тохирох, нийлэх
**хуйвалдаан** I.2.1 ●●● [ж.н] далд зөвшилцөөн
**хуйвалдагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] хуйвалдлагад оролцогч
**хуйвалдлага** I.18.1 ●○○ [ж.н] хуйвалдах үйлийн нэр
**хуйван** I.16.1 ●○○ [ж.н] хоолны нэр
**хуйвар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] хуйв мэт гогцоорох
**хуйвла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] уурганд хуйв уях
**хуйвлаасуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] муруйг зурах төхөөрөмж
**хуйгуур** ●○○ [тэ.н] зусар, хуйхар
**хуйгуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хуйгуур зан гаргах, хуйхардах
**хуйгуурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хуйгуур зан гаргах
**хуйл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хуйнд хийх
**хуйл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] юмыг нэг талаас нь ороож эвхэх
**хуйлаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] хуйлаас
**хуйлаадас** I.26.1 ●●○ [ж.н] цас хуйлрахуй
**хуйлаас** I.9.1 ●○○ [ж.н] нимгэн юмыг бөөрөнхийлөн ороосон ороомог
**хуйлагч** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хуйлагч цох
**хуйлар-** II.12.1 ●●○ [үй.ү] юмны нэг талаасаа хумиран эвхрэх
**хуйлармал** ●○○ [тэ.н] нэг талаасаа хунирсан, бөөгнөрсөн
**хуйлмаг** I.6.1 ●●○ [ж.н] хуйлж ороож хийсэн зүйл
**хуйлмал** ●●○ [тэ.н] хуйлсан
**хуйлраа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хуйлрах үзэгдэл
**хуймаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] гурилаар хийх нэг зүйл идээ
**хуйраг** I.22.1 ●○○ (урга.) [ж.н] зэллэн ургах бутлаг ургамал
**хуйс-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] бага сага салхи дэгдэх
**хуйсалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ундууцан муухай аашлах
**хуйсар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] муухай зан гаргах
**хуйсгана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] цаг агаар гэнэт хувирч муухайрах; гэнэт хувьсан уурлах
**хуйсгануур** ●●○ [тэ.н] хуйсганах зантай, хурдан түргэн хувирч өөрчлөгддөг зантай
**хуйсгар** ●●○ [тэ.н] хүйтэн царайлсны байдал
**хуйсгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хуйсгар болох
**хуйсгардуу** ●○○ [тэ.н] хуйсгар байрын
**хуйсч-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] байн байн хуйсрах
**хуйсчуур** ●○○ [тэ.н] хялбархан хуйсчиж авирладаг
**хуйх** I.9.1 ●●○ [ж.н] хүний толгойн арьс
**хуйхал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] өвс, үс зэргийг зулга шатаах, бэлчээр ~, толгой ~
**хуйхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хуйсганах, муухай аашлах
**хуйхар** ●○○ [тэ.н] зусар зальхай
**хуйхар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] хуйхлагдах, үс ноос, өвс шатах
**хуйхард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хуйхар болох
**хуйхарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хуйхар зан гаргах
**хуйхуй** ●○○ [тэ.н] дүрсгүй, сахилгагүй
**хуйхуйт-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] дүрсгүй зан авир гаргах
**хуйцай** I.12.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хоол
**хул** I.26.1 ●●● [ж.н] том модон аяга
**хул** ●●● [тэ.н] адууны зүсэм
**хул** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг наст өвслөг ургамал
**хулаг** I.22.1 ●○○ (амь.) [ж.н] чонотой адил нэг зүйл амьтан
**хулагч** ●●● [тэ.н] гүүний хул зүсэм
**хулагчин** I.20.1 ●●● [ж.н] хулагч зүсмийн гүү
**хулай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] хулгар болох
**хулалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] ичиж царай улайх
**хулан** I.16.1 ●●○ (амь.) [ж.н] хул, цайвар хонгор зүстэй нэг зүйл зэрлэг адуу
**хулан** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ жороо: хөхөвтөр өнгөтэй нэг зүйл шувуу
**хулан** I.16.1 ●○○ [ж.н] биеэс дээш зургадугаар үеийн өвөг
**хулан** I.16.1 ●○○ [ж.н] ~ сар: намрын тэргүүн сар
**хулан** I.16.1 ●○○ [ж.н] зуухны утаа гарах нүх, яндан
**хулан** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хуланц** I.3.1 ●●○ [ж.н] биеэс дээш дөрөв дэх үеийн өвөг, элэнцийн эцэг
**хуланцаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] элэнцэг өвөг, эмгийн эцэг, эх
**хулбай** ●○○ [а.ө] гайхах, сэжиглэх аялга
**хулбалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хулмалзах
**хулга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**хулга** I.18.1 ●○○ [ж.н] хадаас тавлах багаж
**хулга** I.18.1 ●○○ [ж.н] үүдний углуурга шургуулах нүх
**хулга-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хулчийн зайлсхийх
**хулгавч** I.32.1 ●○○ [ж.н] чих даарууулахгүйн

Х

тулд өмсөх чихэвч; эхнэр хүний чих, хацар халхлах оройгүй малгай
**хулгавчил-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] хулгавч зүүх
**хулгадаахай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хулганатай төстэй мэрэгч
**хулгай** I.15.1 ●●● [ж.н] бусдын юмыг зүй бусаар нуун завшихуй
**хулгай** I.15.1 ●○○ [ж.н] улс төрөөс урван тэрсэлсэн этгээд
**хулгайл-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] хулгай хийх
**хулгайлагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] хулгайлан үйлдэгч
**хулгайч** ●●● [тэ.н] хулгай хийгч
**хулгана** I.18.1 ●●● (амь.) [ж.н] оготно ~, ~ жил
**хулгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] байн байн хулгах, хулмалзах
**хулгар** ●●○ [тэ.н] чихний хэвийнээс бага байдал
**хулгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хулгар нь их
**хулгардуу** ●○○ [тэ.н] хулгар байрын
**хулгат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] чихэн дотор хулга цуглах
**хулд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] бүрхэж өнгөлөх
**хулдаас** I.9.1 ●●● [ж.н] ширээний ~, шалны ~
**хулдаасал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] хулдаасаар бүрэх
**хулж-** II.9.1 ●●● [үй.ү] зугтаах, дутаах; морь ~
**хулжимгай** ●○○ [тэ.н] морь малын хулжих зантай
**хулжимтгай** ●○○ [тэ.н] байн байн хулждаг; нойр хүрэхгүй болох нь
**хулжимхай** ●○○ [тэ.н] адуу малын зугтамхай, ороо
**хулжин** ●○○ [тэ.н] заль мэх гаргахдаа чадамгай, зусар
**хулигаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] ёс бус танхай этгээд
**хулла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хуланд айраг хийх
**хулмагана-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] хулмайх үйл давтагдах
**хулмай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] амьтны чихээ хойш буулгах
**хулмалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] хулмаганах, байн байн хулмайх
**хулман** ●○○ [тэ.н] хулгардуу, жижиг чих
**хулмас** I.9.1 ●●○ [ж.н] суганаас гарах нилхийсэн үнэр
**хулмаст-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хулмастай болох
**хулс** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл модлог ургамал
**хулслаг** ●○○ [тэ.н] хулсны шинжтэй; хулс ихтэй
**хултаач-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] зайлах гэээд орох газраа олж ядах
**хултан** ●○○ [д.д.ү] ~ халтан хийх
**хултга** ●○○ [д.д.ү] ~ халтга хийх
**хултгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] завсар харалхийлэн зугтахаар завдах, хулчганах
**хулуу** I.12.1 ●●○ (урга.) [ж.н] хүнсний ногоо
**хулуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] хөлд бэртэнгэ суух буюу шар ус хурснаас тогтсон булцуу
**хулуучин** I.20.1 ●○○ [ж.н] эзгүй болон сэрэмжгүй үеэр далимдуулагч
**хулх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хүн амьтны нааш цааш бултан зайлсхийх
**хулхаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хулхах зантай; шийдэмгий бус, эргэлзэн хойргошх зан
**хулхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] үргэж зайлсхийх, морь ~
**хулхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хувцас элбэгдэж халбаганах, дээл ~
**хулхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] зориг санаа мухардаж шийдвэргүй болох
**хулхи** I.13.1 ●●○ [ж.н] чихний ~
**хулхид-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] чихдэх, морь ~
**хулхил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] цочрох
**хулхит-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] чихэнд хулхи тогтох, хулгатах
**хулчгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] айж бэрхшээх, хулчилзах
**хулчгар** ●●○ [тэ.н] аймхай ~, айж эмээхдээ түргэн, хулхи нь бууvчихдаг зан төрхтэй
**хулчгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хулчгар нь их
**хулчгардуу** ●○○ [тэ.н] хулчгар байрын
**хулчий-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] айж ~
**хулчилз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хулчганах
**хулчин** ●○○ [тэ.н] хулчгар
**хулшир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] сулрах, доройтох
**хуль** ●●● [тэ.н] эл ~
**хум** I.1.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ям, маалинга
**хумаг** I.22.1 ●○○ [ж.н] сул шороо, өвсний хог
**хумагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] аргал хоргол зэрэг юм үйрэх
**хумай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] хумигар болох
**хумал** I.17.1 ●○○ [ж.н] хумс
**хумбага** I.18.1 ●○○ [ж.н] эмгэн хумс
**хумбагана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хумбагар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**хумбагар** ●○○ [тэ.н] юмны амсар дотогш өмийсөн байдал; жижиг бундгар
**хумбагард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хумбагар болох
**хумбагардуу** ●○○ [тэ.н] хумбагар байрын
**хумбай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] хумбагар болох; юмны хөвөө дээш босож хөмийх
**хумбалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] хумбагар юмны байн байн хөдлөх
**хумбан** ●○○ [тэ.н] хумбагар, цомбон
**хумжаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] цахиур бууны дарь хэмжих сав
**хумиа** I.12.1 ●○○ [ж.н] хумих үйлийн нэр, хумьсан байдал
**хумигар** ●●○ [тэ.н] юмны ам амсар дотогш хумбайсан; ирмэг дотогш атирсан байдал
**хумигардуу** ●○○ [тэ.н] хумигар байрын
**хумий-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] хумигар, хумбагар болох, юм үрчийх, атирч хатах
**хумил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] байн байн хумих, хураах
**хумир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] хумигар болох: үрчийх:
**хумиур** I.5.1 ●○○ [ж.н] хумьдаг хуйлдаг

бэлтгэх, зэхэх, сэргийлэн болгоомжлох
**цар-** II.3.1 ●○○ [үй.ү] ядмаг амь зуух
**цараа** I.12.1 ●●● [ж.н] хөгжмийн зэмсэг, хүний хоолойн эгшгийн багтаамж, дуурьсгаж чадах хамгийн доод, дээд эгшгийн хоорондох зай
**цараа** I.12.1 ●●○ [ж.н] юмны бараа, овор, хэмжээ
**цараа** I.12.1 ●○○ [ж.н] сумны тусгал, цар
**царай** I.15.1 ●●● [ж.н] нүүр ~, зүс ~
**царайж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] зүс царай сайжрах, өнгө зүс орох
**царайлаг** ●●● [тэ.н] царай сайтай, үзэмж сайтай
**царайт** ●○○ [тэ.н] цагаан ~
**царайчил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] бусдыг аргадан, ая тал засах
**царайчлангуй** ●○○ [тэ.н] царайчилсан байдалтай
**царам** I.17.1 ●●● [ж.н] уулын хярын завсар дахь хөндий хотос газар
**царам** I.17.1 ●○○ [ж.н] түлэгдэж, хайрагдсаны улмаас амьтны биед тогтсон сорви
**царамтгай** ●○○ [тэ.н] ихэд царж болгоомжлох зантай
**царва-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] гар хөлөө эргэлхийлэн аашлах
**царваг** I.6.1 ●○○ [ж.н] дээл хувцсанд тавьсан нөхөөс, цаваг
**царвага** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**царвалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] гулзалзан хөдлөх
**царван** I.16.1 ●●○ (урга.) [ж.н] морин шарилж
**царвуу** I.12.1 ●○○ [ж.н] хүний бугалга орчмын газар, сарвуу
**царга** I.18.1 ●○○ [ж.н] тамир тэнхээ
**царга** I.18.1 ●○○ [ж.н] цасны жим, мал гөрөөсний цас дагтаршуулан явсан мөр
**царга** ●○○ [тэ.н] харамч хариг
**царгад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] цасан дээгүүр нимгэн мөс хөлдөж тогтох
**царгад-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] харамч хариг зан гаргах
**царгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] харамч царга загнах
**царгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] цана хөлөглөн ан хийх
**царгас** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл буурцагт ургамал
**царгат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] цасан дээгүүр зам гаргах, царга тогтох, царгадах
**царги-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] царгиа дуу гарах
**царги-** II.2.1 ●○○ [үй.ү] шинэ орсон цасанд нүд гялбах
**царгиа** ●●○ [тэ.н] хатуу хахирган дуу
**царгиадуу** ●○○ [тэ.н] царгиа байрын
**царгиат-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] дууны өнгө царгиа болох
**царгил** I.1.1 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хөгжмийн зэмсэг
**царгил-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] мал царгитай буюу чадал тэнхээтэй болох, тэвээрэх
**царгуу** ●○○ [тэ.н] муу санаатай, эелдэг биш зантай, цаарга
**царгуул** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] цагаан гургуул шувуу
**царгуут-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] царгуу зан гаргах
**цард-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] бөс даавуу мэтэд жонхуу ээдэн түрхэж чангаруулах
**цардай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] гэдэс хэвэл их болох, цэрдийх
**цардас** I.26.1 ●○○ [ж.н] цардуул, наалт
**цардмал** ●●○ [тэ.н] цардсан байдал
**цардуул** I.1.1 ●○○ [ж.н] эр хүний омгийн цар, тар
**цардуул** I.1.1 ●●○ [ж.н] төмсний ~, гурилын ~
**цардуул** I.1.1 ●●● [ж.н] эд бөсийг хатуурууулахаар түрхэх жонхуу; цар наалт
**цардуулархаг** ●○○ [тэ.н] цардуул ихтэй
**цардуулд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] цардуулаар хулдах
**цардууллаг** ●○○ [тэ.н] цардуул ихтэй
**цариг** I.6.1 ●●○ [ж.н] тэнхээ тамир; төмөр замын цариг
**царил** I.1.1 ●●○ [ж.н] газар шороо, чулуу зэргийг дэлсэж суллах багаж
**царилд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] царилаар шороо суллах, царилаар үйлдэх
**цариу** ●○○ [тэ.н] бардам, омогтой, давлиун
**цариуд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] цариу болох
**цариун** ●○○ [тэ.н] зан байдал дээрэнгүй; дууны өнгө цангинам; чанга бэрх
**царла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] цар тогтох
**царла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] ажил бүтэх
**царма-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] адуу мал цас цавчлах
**царс** I.9.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл мод
**царт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] юманд цар үүсэх
**царуу** ●○○ [тэ.н] юмыг царж боддог, нямбай, хэрсүү хүн; гар чангатай, тооцоотой ханддаг
**царууц** I.9.1 ●○○ [ж.н] уураар боловсруулж гарган авдаг тоосго
**цархир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] нарийн дуугаар бархирах
**царц-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] юмны өтгөрөх, өрөмтөх, бага зэрэг хөлдөх
**царцаа** I.12.1 ●●● (амь.) [ж.н] цөгөргөнө, царцаахайн төрлийн тутарга иддэг шавж
**царцаамаг** I.22.1 ●●○ [ж.н] царцааж хийсэн идээний зүйл
**царцаамал** I.17.1 ●●○ [ж.н] нэг зүйл идээ, цэлцгэнүүр
**царцаахай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] царцаа, цөгөргөнө мэт боловч сүрэглэж нисдэг шавж
**царцалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] царцах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**царцамтгай** ●○○ [тэ.н] царцах нь олонтоо
**царцамхай** ●○○ [тэ.н] царцах нь түргэн
**царцанги** ●●○ [тэ.н] царцаж, хөлдөх шинжтэй болсон
**царцангид-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] дэндүү царцанги болох
**царцангир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] царцанги шинж орох

Ц

**царцангит-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] царцанги байдалтай болох
**царцангиш-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] царцанги шинжтэй болох
**царцангуй** ●○○ [тэ.н] царцсан байдалтай
**царцгар** ●○○ [тэ.н] нимгэн бөгөөд дэргэр хатуу
**царцдас** I.9.1 ●○○ [ж.н] царцаж хатуурсан бодис
**царцмаг** I.6.1 ●●○ [ж.н] ээзгий зэргийг шар тосонд хольж царцаасан идээ
**царцмаг** I.6.1 ●○○ [ж.н] нимгэн хавтгай царцаасан цавуу
**царцмагла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] царцмаг болгох
**царцмагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] царцаж ирэх, царцангирах
**царцмал** ●○○ [тэ.н] царцсан байдал
**царцуу** ●●● [тэ.н] өөх, тос зэргийн царцсан байдал
**царцуувтар** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг царцуу
**царцууд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] дэндүү царцах
**царцуудуу** ●○○ [тэ.н] царцуу байрын
**царь** I.23.1 ●●○ (амь.) [ж.н] цаа буга
**цас** I.9.1 ●●● [ж.н] тэг хэмээс доош байх агаарын температурт үүлнээс буух тунадас
**цас** I.9.1 ●○○ [ж.н] зэс, цайр хоёрын хольц бүхий хиймэл төмөрлөг
**цасад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] цас ихдэх
**цасал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] малыг цасаар ундаалах
**цасархаг** ●●○ [тэ.н] цас ихтэй
**цасархуу** ●○○ [тэ.н] цас мэт; цасархаг
**цасмин** I.2.1 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл хээрийн жимс
**цаст** ●●○ [тэ.н] цас бүхий, мөнх ~ уул
**цаст-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цас ихтэй болох
**цасч** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ дэглий: цагаан өд, чандартай нэг зүйл дэглий шувуу
**цатгал** I.1.1 ●○○ [ж.н] цатгах үйлийн нэр, цатгахуй
**цатгалан** ●●○ [тэ.н] бүрэн цадсан, гэдэс ~
**цатгаландуу** ●○○ [тэ.н] цатгалан байрын
**цатгалд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] цатгалан болох
**цах** I.3.1 ●●○ [ж.н] тулгуур болгох ацтай мод
**цах** I.3.1 ●○○ [ж.н] хөлөгт тоглоомын тавьж наадах зүйл
**цах** I.3.1 ●○○ [ж.н] сая төрсөн хүүхэд
**цахад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] цахаар тулгуур хийх
**цахал-** II.11.1 ●●○ [үй.ү] цах багана зэргээр тулгуурдах; хөлөө солбицуулах; зайлсхийх, төвөгшөөх
**цахар** I.21.1 ●○○ [ж.н] Монголын нэгэн овог аймаг
**цахил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] цахилгаан дахин дахин цахих
**цахил-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] давхих, хурдлах, гүйх
**цахил-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] цахиураар олонтоо цахих
**цахилгаан** I.2.1 ●●● [ж.н] аянга цахих үзэгдэл
**цахилгаан** I.2.1 ●●● [ж.н] цүнхний ~, гутлын ~
**цахилгаан** I.2.1 ●●● [ж.н] ~ эрчим хүч, ~ цэнэг, ~ соронзон
**цахилгаан** I.2.1 ●●○ [ж.н] ~ мэдээ
**цахилгаанж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] цахилгаантай болох
**цахилгаанжилт** I.3.1 ●○○ [ж.н] цахилгаанжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цахилгаанжуулалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] цахилгаанжуулах үйл ажиллагаа
**цахилгаант-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] морь малын нүдний аньсаганы дотор хатуу юм ургах өвчин
**цахилгаанч** ●○○ [тэ.н] цахилгааны чадвартай
**цахилгаанчин** I.20.1 ●●● [ж.н] цахилгааны мэргэжилтэн
**цахилгаат-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] өвс дутсанаас морь, луус, илжиг өвчтэй болох
**цахилгана** I.18.1 ●○○ (урга.) [ж.н] өвслөг ургамал
**цахилдаг** I.22.1 ●●● (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**цахилуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] ~ чулуу
**цахим** I.1.1 ●●● [ж.н] ~ тооцоолуур, ~ шуудан
**цахир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] шөргөлдөн хяхнах, цархирах
**цахир** I.5.1 ●○○ [ж.н] цахиур; цэхэр цэгээн чулуу
**цахир** I.5.1 ●○○ [ж.н] хүний хумсанд гарсан цагаан дусал
**цахир** I.5.1 ●○○ [ж.н] нүдэнд унасан цагаан толбо
**цахир** ●○○ [тэ.н] ~ өнгө, цэхэр, цэгээн
**цахирд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дэндүү цахир болох
**цахирмаа** I.12.1 ●○○ (урга.) [ж.н] сайхан үнэрт чимэглэлийн ургамал
**цахируун** ●○○ [тэ.н] хоолой шахсан мэт дуутай
**цахиур** I.5.1 ●●○ [ж.н] ~ чулуу; хэт ~
**цахиурж-** II.9.1 ●○○ [үй.ү] цахиур мэт хатуу болох
**цахлай** I.15.1 ●●○ [ж.н] үс халцран унах өвчин; хүний нүүрэнд гарах цайвар толбо
**цахлай** I.15.1 ●●○ (амь.) [ж.н] далай, гол мөрний эрэг дагаж амьдардаг загасч шувуу
**цахлайт-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] цахлай гарах
**цахлуур** I.5.1 ●○○ [ж.н] таримал мод цэцгийг тулах түшүүр
**цахтна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] хэрцгий зан ааш гаргах
**цахтна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] дур таавараа дэмий ярих
**цахтнуур** ●○○ [тэ.н] хэрэггүй юм ярих дуртай
**цахч** I.4.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шаазгай шувуу
**цахь-** II.14.1 ●●○ [үй.ү] цахилгаан гялсхийн үзэгдэх
**цахь-** II.14.1 ●○○ [үй.ү] цахиур чулуун дээр уул өвс тавьж хэтээр хавиран гал гаргах
**цац** I.3.1 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ жимс: нэг зүйл жимс



**цац** I.3.1 ●○○ (шаш.) [ж.н] бурхны шашны зан үйлд хэрэглэх суварган баримал
**цац-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] хахаж ~, хахан ханиалгах
**цац-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] үйрмэг юмыг тарааж бутарган хаях
**цацаг** I.22.1 ●●● [ж.н] ~ чимэг
**цацагла-** II.10.1 ●●○ [үй.ү] цацаг гаргах
**цацагт** ●○○ [тэ.н] цацаг бүхий
**цацагт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цацагтай болох
**цацагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] цацах үйлийг хийгч
**цацал** I.17.1 ●●● [ж.н] ~ өргөх
**цацар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] гэрэл ~
**цацар** I.21.1 ●●○ [ж.н] торго бөсөөр хийсэн туургагүй жижиг асар
**цацлага** I.18.1 ●●○ [ж.н] монгол бичгийн үсгийн махбодын нэр
**цацраг** I.6.1 ●●● [ж.н] цацран гарсан туяа, ~ туяа, нарны ~
**цацрал** I.1.1 ●●○ [ж.н] цацрах үйлийн нэр
**цацралт** I.3.1 ●●○ [ж.н] цацрах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цацралт** ●○○ [тэ.н] цацрал бүхий
**цацруулагч** I.4.1 ●●● [ж.н] долгион ~, дуу ~, гэрэл ~
**ций-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] цайх, цагаарах; нүд ~
**цийвгэр** ●○○ [тэ.н] цайвардуу өнгө, цийлгэр
**цийд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] цийвгэр цэгээн болох
**цийдмэг** I.5.4 ●●○ [ж.н] сүү ~
**цийдмэгж-** II.9.4 ●○○ [үй.ү] цийдмэгтэй болох
**цийдэм** I.17.4 ●●○ [ж.н] сүү хольж, цэгээн болгосон ус, хярам
**цийдэмлэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цийдэм болгох
**цийдэмнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цийдэм гарах, цийдэм тогтох
**цийлгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цэгээн болж харагдах; нулимс гарч ирэх
**цийлгэр** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны нүд цэв цэгээн
**цийлгэр** ●○○ [тэ.н] ууҗим, цэлгэр
**цийлгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цийлгэр болох
**цийлгэрдүү** ●○○ [тэ.н] цийлгэр байрын
**цийлэв** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цийлэг** I.21.4 ●○○ (урга.) [ж.н] хоёр наст өвслөг ургамал
**цийлэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цийлгэр юмны цийлс цийлс хөдлөх
**цийлэн** ●○○ [тэ.н] цийлгэр
**цов** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ гэх: бага сага шуугих
**цовд** I.3.2 ●○○ [ж.н] арьс шир зэргийг тэлэх тэлүүр мод
**цовд** I.3.2 ●○○ (урга.) [ж.н] голын зах, эргээр энд тэнд ургаж байгаа ногоо
**цовдол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] цовдод тэлж хадах
**цовоо** ●●● [тэ.н] ~ сэргэлэн, ~ цолгин
**цовоовтор** ●○○ [тэ.н] бага зэрэг цовоо
**цовоод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] цовоо нь дэндэх
**цовоодуу** ●○○ [тэ.н] цовоо байрын
**цовоож-** II.8.2 ●●○ [үй.ү] цовоо болох
**цовоолог** ●●○ [тэ.н] цовоо зантай
**цовоор-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] цовоо янз орох
**цовоош-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] цовоо шинжтэй болох
**цовхол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] цовхчих
**цовхор-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] дэгдэж дэвхцэн дүүлэх
**цовхорго** I.18.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл хонины өвчин
**цовхч-** II.9.2 ●○○ [үй.ү] байн байн цовхрох
**цог** I.6.2 ●●● [ж.н] галын ~
**цог** I.6.2 ●●● [ж.н] ~ хийморь, ~ жавхаа
**цогвон** I.2.2 ●○○ [ж.н] чуулган хурлын ноён
**цогвор** I.5.2 ●○○ [ж.н] жижиг модон аяга, цовхор
**цогдом** I.17.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] шашны зан үйл
**цогио** ●●○ [тэ.н] цогих явдал
**цоглог** ●●○ [тэ.н] цог жавхаатай
**цоглог** I.6.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл цэцэг
**цоглогдуу** ●○○ [тэ.н] цоглог байрын
**цогно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] тариа ~
**цогног** I.6.2 ●○○ [ж.н] өлгийний толгой тал дахь халхавч мод
**цогногор** ●○○ [тэ.н] мал, амьтны цээж толгойгоо дээш өргөсөн байдал
**цогной-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] оцойх, явган суух
**цогнолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] байн байн цогнойх
**цогондой** I.15.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] хийдийн албан тушаалтныг томилох, хувраг шавь нарын ёс эрэмбийг шалгах, ном шүүх хурал
**цогромбо** I.18.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] ном хаялцаж авсан цол
**цогтон** I.20.2 ●○○ [ж.н] орд харшид алба хашихаар шалгаргасад
**цогц** I.3.2 ●○○ [ж.н] хүн, амьтны бие махбод, цогцос
**цогц** I.3.2 ●○○ [ж.н] давхцаж тогтсон юм
**цогц** I.3.2 ●○○ [ж.н] иж бүрэн
**цогцгор** ●○○ [тэ.н] цөмцгөр, цомбогор
**цогцгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цогцгор нь хэтрэх
**цогцгордуу** ●○○ [тэ.н] цогцгор байрын
**цогцлол** I.1.2 ●○○ [ж.н] цогцлох үйлийн нэр, иж бүрдэл
**цогцлоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] цогцлох үйлийн нэр
**цогцой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] цогцгор болох
**цогцол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] юмыг давхарлуулан өрөх
**цогцолбор** I.5.2 ●●● [ж.н] цогцолсон юм, ~ сургууль
**цогцос** I.21.2 ●○○ [ж.н] бие ~
**цогчид** I.19.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] чуулганы тахил
**цогчин** I.20.2 (шаш.) [ж.н] цогчин хурал ном хурах гол сүм дуган
**цогчин** I.20.2 ●●○ (шаш.) [ж.н] шашны ёсны залбирал уншлага голлосон тогтмол хурал
**цогш-** II.9.2 ●●○ [үй.ү] шатаж дуусаад цог үлдэх
**цогшир-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] цогших байдалтай болох
**цогь-** II.13.2 ●●● [үй.ү] морь малын харайлган давхих

**цод** ●●○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: нялх амьтны цовоо дуугарах дуу
**цод** ●●○ [а.ө] шатрын хүү түлхэх шалаа
**цодгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цодгор юмны хөдлөх
**цодгор** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны бие цозгор, гэдэс хэвлий цондгор
**цодгордуу** ●○○ [тэ.н] цодгор байрын
**цодог** I.22.2 ●○○ (урга.) [ж.н] ногооны нэр, цоор
**цодой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] цодгор болох
**цодол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] шатар тоглох үед хүүгээр шалах
**цодолз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] цодгор юмны хөдлөх
**цозгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цозгор юмны хөдлөх
**цозгор** ●○○ [тэ.н] бие жижиг бөгөөд хэвлүүхэн байдал
**цозгордуу** ●○○ [тэ.н] цозгор байрын
**цозой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] цозгор болох
**цозолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цозгор юм байн байн хөдлөх
**цой** I.15.2 ●○○ [ж.н] цусны өвчнийг анагаах эмийн зүйл
**цойл-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] мал, амьтны ижил сүргээсээ ганцаар тасран явах, тасран онцгойрох, зүг буруулах давхих
**цойл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] буудсан сум мэтийн зүйл газар тусаж дахин дээш ойн одох
**цойлд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] онгорхой цоорхойг оёж нөхөх
**цойлдуу** ●○○ [тэ.н] цойлж гарсан
**цойрон** I.16.2 ●●○ [ж.н] сая төрсөн ботго
**цойрон** I.16.2 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ цууцаль: бялзуухай
**цойцго** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цойцгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цойцгор юмны хөдлөх
**цойцгор** ●○○ [тэ.н] цойцон, хэлтгий, хөл суурь муутай, хазгар
**цойцгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цойцгор нь хэтрэх
**цойцгордуу** ●○○ [тэ.н] цойцгор байрын
**цойцолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цойцгор юмны байн байн хөдлөх
**цойцон** ●○○ [тэ.н] хэлбэр байдал хэвийн бус, хэлтгий, хазгар, далбин
**цойцор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] цойцгор болох
**цол** I.1.2 ●●● [ж.н] алдар ~, гавьяа ~
**цол** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цолбон** I.16.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нохой: ~ тайга
**цолги-** II.2.2 ●○○ [үй.ү] загас зэрэг амьтан уснаас дээш үсрэн гарах
**цолгил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] олонтоо цолгих
**цолгил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] дэмий өрсөлдөн хэлэлцэх
**цолгин** ●●○ [тэ.н] цовоо ~, түргэн долгин
**цолгио** ●●○ [тэ.н] цалгиа, халгиа, усны ~
**цолгио** ●○○ [тэ.н] задгай амтай, бусдаас түрүүлж ярих зантай
**цолгон** I.2.2 ●○○ [ж.н] мөсийг цоолон ус авах газар
**цолгор-** II.5.2 ●●○ [үй.ү] шалгарах, гарамгай болох, товойн гарах
**цолло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] цол дуудах, цол олгох
**цоллогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] цоллох үйлийг гүйцэтгэгч
**цолмон** I.2.2 ●●○ [ж.н] баруун зүгт үзэгдэх хамгийн гэрэлтэй од; ~ гараг: баасан гараг
**цолойд-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] үйл явдал зогсох, тасалдах, сулдах
**цоломгой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] заарт мод
**цолс** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ бялзуухай
**цолт** ●○○ [тэ.н] цол хэргэмийг эзэмшигч
**цолтон** I.20.2 ●●○ [ж.н] цол бүхий хүн
**цолцгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цолцгор юмны хөдлөх
**цолцгор** ●○○ [тэ.н] цулцгар
**цолцгорд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дэндүү цолцгор болох
**цолцгордуу** ●○○ [тэ.н] цолцгор байрын
**цолцой-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] цолцгор болох, цолцгор харагдах
**цолцон** I.16.2 ●○○ [ж.н] хүний бие дээр мөн модны их биед ургасан ур
**цолцон** ●○○ [тэ.н] цулцан ~, булцгар
**цолцонт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цолцон ур ургах, цолцонтой болох
**цолчгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] саймшрах зан байдал гаргах, элдэв зүйл ярьж долдгонох
**цолчгор** ●○○ [тэ.н] нимгэн шалчгар
**цолчгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] дэндүү цолчгор болох
**цолчгордуу** ●○○ [тэ.н] цолчгор байрын
**цолчид-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] багадах, томоогүйдэх
**цолчин** I.20.2 ●○○ [ж.н] цоллох үйлийг гүйцэтгэгч, цол дуудагч
**цолчоо** ●○○ [тэ.н] хэл султай, дэмий яримтгай
**цолчроо** ●○○ [тэ.н] хэл нь цолчирдог
**цольд** I.3.2 ●○○ [ж.н] оомог цоомог устай хуурай газар
**цом** I.1.2 ●●○ [ж.н] болор ~, ~ хүртэх, цомоо
**цомбого** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх
**цомбогоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цомбогор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цомбогор** ●○○ [тэ.н] аяга сав зэргийн цомбон авсаар байдал
**цомбогорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цомбогор нь хэтрэх
**цомбогордуу** ●○○ [тэ.н] цомбогор байрын
**цомбой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] цомцгор, цомбогор болох
**цомбон** ●○○ [тэ.н] аяга сав зэргийн цомбон хэлбэртэй
**цомбондуу** ●○○ [тэ.н] цомбон байрын
**цомно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] туурвих, зохиох
**цомнол** I.1.2 ●●○ [ж.н] ~ зохиол, дуурийн ~



**цомог** I.22.2 ●●● [ж.н] зургийн ~
**цомогло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] цомог болгох
**цомоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] цомж тушсан уяа, цомох явдал
**цомоо** I.12.2 ●●○ [ж.н] амсар нь хумигар, ёроол гүн аяга
**цомоос** I.9.2 ●●○ [ж.н] цомоо, цомж туших уяа
**цомор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] цом болох, цомхон болох
**цоморлог** I.6.2 ●●● [ж.н] цэцгийн ~; тарианы ~; түүвэр, эмхэтгэл
**цоморлогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цоморлог болгох
**цоморлогт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] цоморлогтой болох
**цомс** I.3.2 ●○○ [ж.н] газрын зураг
**цомт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цом болох
**цомход-** II.15.2 ●○○ [үй.ү] дэндүү цомхон болох
**цомхол-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] цомхон болгох
**цомхор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] цомхдох, эмхрэх
**цомхот-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] цомхон болгох

| | | |
|---|---|---|
| ✓ | **цомхотгох** | Цомх, эмх гэсэн үгэнд -д дагавар залгаж, өмнө нь эгшигтэй цомход, эмхэд гэж бичнэ. цомход гээд гийгүүлэгчээр төгссөн үгэнд бусдаар үйлдүүлэх хэвийн **-го** дагаврыг шууд залгасан. Залгахдаа т гэсэн чанга гийгүүлэгч болж ондоошин цомхотго болж бичигдсэн. Эгшгээр төгссөн үгэнд тодотгон холбох - х нөхцөлийг шууд залган бичнэ. Энэ мэтээр цомхотгол, эмхэтгэл гэж бичнэ. |
| × | **цомхтгох, цомхтгол** | |

**цомхотгол** I.1.2 ●●● [ж.н] цомхотгох үйлийн нэр
**цомцгоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цомцгор юмны хөдлөх
**цомцгор** ●○○ [тэ.н] цомбогор, цэмцгэр
**цомцгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цомцгор болох
**цомцгордуу** ●○○ [тэ.н] цомцгор байрын
**цомцог** I.22.2 ●●○ [ж.н] тооногүй, шовгор оройтой эсгий бүрээстэй гэр
**цомцогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цомцог болох
**цомцой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] цомцгор болох
**цомцолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цомцгор юмны байн байн хөдлөх
**цомцор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] хүн амьтны сахлаг өвсөн дотор бүдчин явах
**цон** I.2.2 ●○○ [ж.н] судал барих орны нэг
**цонго-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] тортог болох
**цонго-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] галын илчинд халж шатах дөхөх
**цонгор** ●○○ [тэ.н] хонхор
**цонгорхой** ●○○ [тэ.н] онгорхой ~: урагдаж навтарсан
**цондгор** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны гэдэс хэвлий гадагш төмбийсөн нь
**цондгорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цондгор болох
**цондгордуу** ●○○ [тэ.н] цондгор байрын
**цондог** I.22.2 ●●○ [ж.н] гэрийн өрхийг дэндийлэх мод
**цондогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цондгоор өрхийг дэндийлэх
**цондой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] цондгор болох
**цондон** I.16.2 ●●○ [ж.н] ёр, бэлгэ, муугийн ~, сайны ~
**цондон** ●○○ [тэ.н] цондгор гэдэстэй
**цондуул** I.1.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хар тогшуурга шувуу
**цонж** I.4.2 ●○○ [ж.н] харуулын ~: харуулын өндөрлөг
**цоно-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] халуун илчинд ээрэгдэж шатах шахам болох
**цоно** I.18.2 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл шувуу
**цонх** I.9.2 ●●● [ж.н] гэгээвч, хаалга ~
**цонхигор** ●●○ [тэ.н] хүний царай зүс цайвгар, муу
**цонхигорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цонхигор нь их
**цонхигордуу** ●○○ [тэ.н] цонхигор байрын
**цонхий-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] цонхигор болох
**цонхирт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цонхигор байдалтай болох
**цонхол-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] цонх гаргах
**цонхор** ●○○ [тэ.н] хонхор ~
**цонхорхой** ●○○ [тэ.н] хонхорхой
**цонхч** I.4.2 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ шувуу: тахианы өөр нэр
**цоо** ●●○ (баймж.) [д.д.ү] ~ шинэ, шив шинэ
**цоо** ●○○ [д.д.ү] ~ цохих, ~ хатгах
**цоовор** I.21.2 ●○○ (урга.) [ж.н] халуун амттай ургамал, түүний үр
**цоог** ●○○ [тэ.н] алаг ~
**цоогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] бөөгнөрөн цуглах
**цоогло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] алаг цоог болгох
**цоогчил-** II.11.2 ●○○ [үй.ү] алагчлан үзэх
**цоож** I.11.2 ●●● [ж.н] үүд хаалга, ам амсрыг бэхэлж оньслох хэрэглүүр
**цоожил-** II.11.2 ●●○ [үй.ү] цоожоор оньслох
**цоожлогч** I.4.2 ●○○ [ж.н] цоожлох этгээд
**цоол-** II.4.2 ●●○ [үй.ү] нүх гаргах, барлах
**цоолбор** I.5.2 ●●○ [ж.н] цоолох урлал
**цоолборло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] юманд хээ угалз цоолж гаргах
**цоолборч** I.4.2 ●●○ [ж.н] цоолбор урлагч
**цоолборчин** I.20.2 ●○○ [ж.н] цоолбор хийдэг хүн
**цоолго** I.18.2 ●○○ [ж.н] гол мөрөн, нуурын мөсийг цоолсон нүх
**цоолгол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] цоолго гаргах; цоолгоноос услах
**цооллого** I.18.2 ●○○ [ж.н] цоолох үйлийн нэр
**цоолмол** ●○○ [тэ.н] цоолж сийлсэн, ~ хээ
**цоологч** I.4.2 ●●○ [ж.н] цоолох үйлийг гүйцэтгэгч, цоолдог юм
**цоолтуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] цоолох багаж
**цоолуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цоолуураар цохиж цоолох

Ц

**цооно** I.18.2 ●○○ [ж.н] нэг зүйл үнэрт түрхлэг, гавар
**цооног** I.6.2 ●●○ [ж.н] эгц доош ухсан нүх
**цооногло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цооног нүх ухах
**цоор** I.5.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал, азаргана
**цоор-** II.5.2 ●●● [үй.ү] юманд нүх гарах, цоорхой болох
**цооргой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] шүхэртэн овгийн хоёр наст хортой өвс
**цооргоно** I.18.2 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**цоорол** I.17.2 ●●○ [ж.н] цоорох үйлийн нэр
**цооронхой** ●○○ [тэ.н] нэгэнт цоорсон, ~ хөнөг
**цоорхой** ●●○ [тэ.н] цооронхой буюу ерөөс цоо нүхтэй, онгорхой ~
**цоохогч** ●●○ [тэ.н] мал амьтны цоохор зүсэм
**цоохогчин** I.20.2 ●○○ (амь.) [ж.н] цоохор зүсмийн эм мал, адгуус
**цоохондой** I.15.2 ●○○ (урга.) [ж.н] хаг ургамлын нэгэн зүйл
**цоохондой** I.15.2 ●○○ (амь.) [ж.н] муурын төрлийн нэгэн амьтан
**цоохор** I.21.2 ●○○ [ж.н] бог малд тусах нэг зүйл өвчин
**цоохор** I.21.2 ●○○ [ж.н] навтарга, ноорог
**цоохор** I.21.2 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ урт өвс, ~ сараана цэцэг, ~ цахирмаа
**цоохор** ●●● [тэ.н] эрээн ~, алаг ~
**цоохорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цоохор нь хэтрэх
**цоохордуу** ●○○ [тэ.н] цоохор байрын
**цоохорло-** II.10.2 ●●○ [үй.ү] цоохор болгох
**цоохорт-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] цоохор толбо бүй болох
**цоохорт-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] бог малд цоохор өвчин тусах
**цооч-** II.8.2 ●○○ [үй.ү] байн байн цоолох
**цор** I.1.2 ●○○ [ж.н] хаж, сааль хийх муруй мод
**цор** ●●○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цор** ●●○ (баймж.) [тэ.н] ~ ганц, орь ганц
**цорвогоно-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цорвогор юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цорвогор** ●●○ [тэ.н] хүн, амьтны хошуу, уруул урт унжуу, унжгар, шөвгөрдүү
**цорвогорд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] хэтэрхий цорвогор болох
**цорвогордуу** ●○○ [тэ.н] цорвогор байрын
**цорвой-** II.1.2 ●●○ [үй.ү] уруул цорвогор болох; бусдыг ихэд аргадан гуйх
**цорволз-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] байн байн цорвойх
**цорволзуур** ●○○ [тэ.н] хошуу цорволзуулан бусдаас түрүүлж дуугарах дуртай
**цорги-** II.2.2 ●●○ [үй.ү] юм төөнөж цонох; цоо ширтэх, муухай эвгүй үнэр хамарт сэрэгдэх, үнэртэх
**цорги-** II.2.2 ●●○ [үй.ү] улайтгасан төмрөөр юмыг цоргин цоолж нүхлэх; халуун хий болон шингэн зүйлийн тэсрэн гарах
**цоргил** I.1.2 ●●○ [ж.н] цоргих үйлийн нэр
**цоргил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] байн байн цоргих
**цоргимол** ●○○ [тэ.н] цоргисон байдал
**цоргиул** I.1.1 ●○○ [ж.н] цоргих багаж
**цорго** I.25.2 ●●● [ж.н] шингэн юм цутган гарахад зориулсан нүх
**цоргод-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] цоргоор соруулах
**цоргол-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] цоргоор дамжуулан асгах
**цорд** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] зурамны зулзага
**цорд** I.3.2 ●○○ (амь.) [ж.н] гол горхинд амьдрах нэг зүйл загас
**цордгор** ●○○ [тэ.н] бие богино бөгөөд овгор гэдэстэй байдал
**цордой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] цордгор болох
**цордон** I.16.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] лам нарын хэрэглэдэг нарийн бүрээ
**цорж** I.4.2 ●○○ (шаш.) [ж.н] хурал номын үйлийг толгойлох хүн
**цоров** I.17.2 ●●○ [ж.н] морь луус зэргийн дээд уруулын хэсэг газар
**цоровд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] морь малын цорвоос нь барих, уях
**цорой** I.15.2 ●●● [ж.н] өвчүүний хормой
**цорой-** II.1.2 ●○○ [үй.ү] өндөр юм өөд асах
**цоройл-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] байн байн цоройх
**цорол** I.17.2 ●○○ (урга.) [ж.н] ягаан баг цэцэгтэй олон наст ургамал, бандзоо
**цороолз-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цорволзох
**цоролзуур** ●○○ [тэ.н] амьтны асаж авирах дуртай
**цорос** I.3.2 ●○○ [ж.н] ойрадын нэг овог
**цорхир-** II.5.2 ●○○ [үй.ү] цор цор хэмээн цуугилдах
**цорхируу** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тахианы багт хамаарах шувуу
**цорхон** I.20.2 ●○○ [ж.н] бүрээс, бүтээлэг, хучлага
**цох** I.9.2 ●●● [ж.н] хүний магнайн хоёр хажуугийн төвгөр хэсэг
**цох** I.9.2 ●●○ (амь.) [ж.н] ~ хорхой, алтан ~
**цох-** II.6.2 ●●○ [үй.ү] онцлон заах, цохолт бичих: бичиг ~, данс ~
**цох** ●○○ [тэ.н] хольцгүй, дан нэг өнгөтэй нь, ~ хүрэн, ~ хар
**цохвор** I.5.2 ●○○ [ж.н] цохлон тэмдэглэсэн нь
**цохдос** I.5.2 ●○○ [ж.н] цохолт бичиг, цохолт цаас
**цохивор** I.21.2 ●○○ [ж.н] цохиж, дэлдэх хөгжмийн зэмсгийн ерөнхий нэр
**цохигдол** I.17.2 ●○○ [ж.н] цохигдох үйлийн нэр
**цохигч** I.4.2 ●○○ [ж.н] бөмбөг ~
**цохил-** II.4.2 ●○○ [үй.ү] байн байн цохих
**цохилго** I.18.2 ●○○ [ж.н] дуу, шүлэг, хөгжмийн жигд айзам; зүрхний лугшилт, цохилт
**цохилт** I.3.2 ●●○ [ж.н] цохих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цохилуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] үхрийн зулай дээрх төмбөгөр яс
**цохимог** I.22.2 ●○○ [ж.н] давтсан махаар



хийх нэг зүйл хоол
**цохимол** I.17.2 ●○○ [ж.н] гар урлалын нэг төрөл
**цохимол** ●○○ [тэ.н] цохисон байдал
**цохио** I.12.2 ●●● [ж.н] онцгой тогтсон өндөр хад
**цохио** I.12.2 ●●○ [ж.н] хавсраа, бөхийн мэх
**цохио** I.12.2 ●○○ [ж.н] цохих үйлийн нэр
**цохиур** I.5.1 ●●○ [ж.н] цохих хэрэглүүр, бөмбөгний ~
**цохлол** I.1.2 ●○○ [ж.н] цохлох явдал үйлийн нэр
**цоход-** II.15.2 ●●○ [үй.ү] цох дээр няслах
**цохол-** II.11.2 ●●● [үй.ү] байн байн цохох, онцлон заах
**цохолбор** I.5.2 ●○○ [ж.н] цохолт бичиг
**цохолборло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] цохолбор хийх
**цохом** ●○○ [тэ.н] бодит
**цохомло-** II.10.2 ●○○ [үй.ү] жинхлэх
**цохор-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] амьтны шаваараан овооролдох
**цохь-** II.14.2 ●●● [үй.ү] дэлдэх, алхаар ~; толгой ~; хөгжмийг дэлдэж дуугаргах
**цоц-** II.6.2 ●○○ [үй.ү] юмны байдал төлөв сая тохирох
**цоцуурь** I.23.1 ●○○ [ж.н] харгис муу хүн
**цоч-** II.8.2 ●●● [үй.ү] ямар нэг юмнаас гэнэт гэлмэж догдолсхийх, айж ~; булчирхай ~
**цочгор** ●○○ [тэ.н] ёрдгор
**цочимтгой** ●○○ [тэ.н] байнга цочдог зантай
**цочимхой** ●○○ [тэ.н] цочих нь амархан
**цочир-** II.12.2 ●●○ [үй.ү] эрхтэн ба мэдрэл гэнэт сэрэл хүртэх
**цочир** ●●● [тэ.н] ~ түргэн, ~ хүйтрэх
**цочирд-** II.7.2 ●●○ [үй.ү] цочир болох
**цочирдол** I.17.2 ●●○ [ж.н] сэтгэлийн эрч хүчтэй өөрчлөлт
**цочирдуу** ●○○ [тэ.н] цочир байрын
**цочмог** ●●● [тэ.н] гэнэт, түргэн, ~ уур, ~ зан
**цочмогд-** II.7.2 ●○○ [үй.ү] цочмог болох
**цочмогдуу** ●○○ [тэ.н] цочмог, түргэн байрын
**цочоо** I.12.2 ●○○ [ж.н] тоомсор, дуулгар, хөдөлгөөн
**цочрол** I.1.2 ●●○ [ж.н] цочрох үйлийн нэр
**цочроо** I.12.2 ●●○ [ж.н] цочрол, ~ өгөх
**цочроогч** I.4.2 ●●○ [ж.н] цочроох үйлийг гүйцэтгэгч
**цөв** I.1.3 ●●○ [ж.н] өрөмний ~, тосны ~, гай ~
**цөв** I.1.3 ●○○ [ж.н] саад, тотгор, бууралт
**цөвдөл** I.17.3 ●●○ [ж.н] идэх юмны жижиг хэсэг
**цөвдөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] модны унасан хуурай мөчир
**цөвдөлд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөвдөл болох
**цөвдөллө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] цөвдлийг нь ялгах
**цөвдөлт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөвдөлтэй болох
**цөвт-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөв орох
**цөвтнө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] зогсолтгүй ажил хийн яаруу байх
**цөвүүн** ●●○ [тэ.н] ~ цаг, цөв
**цөг** ●●○ [а.ө] хориглох утга илтгэх өгүүлбэр
**цөглө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] хүүхдийн хүй ~
**цөгөрцгөнө** I.18.3 ●○○ (амь.) [ж.н] шавжны ангийн нэг баг, шавж
**цөгц** I.9.3 ●●● (шаш.) [ж.н] зул барих сав
**цөгц** I.9.3 ●●○ [ж.н] адууны үүдэн шүдний хонхор газар
**цөгцгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] цөгцгөр юмны үргэлжлэн хөдлөх; бялдуучлан аашлах
**цөгцгөр** ●○○ [тэ.н] цөмцгөр, бэмбэгнүүр
**цөгцгөрдүү** ●○○ [тэ.н] цөгцгөр байрын
**цөгций-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] хүн, амьтны биеэ хураажбөхгөр, цөгцгөр болох
**цөгцөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] адууны шүдэнд цөгц тогтох
**цөгцөл-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] юмыг цөгцөнд хийх
**цөгцөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөгцгөр юмны байн байн хөдлөх
**цөгцөн** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ алхах
**цөгцүүрэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] хүн, амьтны зоо нурууны дагуух хэсэг
**цөл** I.1.3 ●●● [ж.н] говь ~, элсэн ~
**цөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] хол газар шийтгэж явуулах
**цөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] өөрийгөө бүрэлгэх, егүүтгэх; эд хөрөнгөө үгүй хийх
**цөлбө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] юмыг нэг нэгээр түүх, цөлмөх
**цөлбөдөс** I.19.3 ●○○ [ж.н] мал адгуусны идээд хаясан өвсний гуурс
**цөлдийр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] аливаад айж ичихгүй болох
**цөлж-** II.9.3 ●●● [үй.ү] цөл шинжтэй болох
**цөлжилт** I.3.3 ●●● [ж.н] цөлжих үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цөлжмөл** ●○○ [тэ.н] цөлжсөн, ~ газар
**цөлжүү** ●○○ [тэ.н] цөлжсөн байдалтай
**цөллөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] хүчлэн нутаг заах ял
**цөлмө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] бусдын юмыг хураан авах
**цөлмөч-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] байн байн цөлмөх
**цөлмүүр** I.5.4 ●○○ [ж.н] өвс тариа хадаж аваад үлдсэн гуурс
**цөлөвтөр** ●○○ [тэ.н] цөлжүү, ~ газар
**цөлөгдөгч** I.4.3 ●○○ [ж.н] цөлөгдөх үйлийн эзэн
**цөлөлт** I.3.3 ●○○ [ж.н] цөлөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цөлөө** I.12.3 ●○○ [ж.н] хайр гамгүй хэрэглэх явдал
**цөлөрхөг** ●●○ [тэ.н] цөлжүү
**цөм** I.1.3 ●●● [ж.н] үндсэн, гол хэсэг
**цөм** ●●● [тө.ү] бүгд
**цөм-** II.4.3 ●●● [үй.ү] цөмөө бүхий юмыг хагалж үрийг идэх
**цөм** ●○○ [д.д.ү] өм ~, ~ цохих
**цөмбий-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] цөмбөгөр, цомбогор болох
**цөмбөг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ алхах

**цөмбөгөр** ●○○ [тэ.н] цөмбийсөн байдалтай, цомбогор
**цөмбөгөрдүү** ●○○ [тэ.н] цөмбөгөр байрын
**цөмбүү** ●○○ [тэ.н] аливаа юмны энхэл донхол
**цөмлин** I.16.3 ●○○ (урга.) [ж.н] алимтай адил нэг зүйл жимс
**цөмлө-** II.10.3 ●●○ [үй.ү] цөмөрхий болгох, хана ~, хаалга ~
**цөмөө** I.12.3 ●○○ (урга.) [ж.н] жимс, самрын дотор байх үр
**цөмөөш-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] үр тариа, жимсний цөмөө нь боловсрох, бүрэлдэх
**цөмөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] цөмөрхий болох, мөс ~
**цөмөрхий** ●●○ [тэ.н] цөмөрсөн байдалтай
**цөмрөлт** I.3.3 ●●○ [ж.н] цөмрөх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цөмцгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] цөмцгөр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цөмцгөр** ●○○ [тэ.н] цомцгор, цэмцгэр
**цөмцгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] хэтэрхий цөмцгөр болох
**цөмцгөрдүү** ●○○ [тэ.н] цөмцгөр байрын
**цөмций-** II.1.3 ●○○ [үй.ү] цөмцгөр болох
**цөмцөр-** II.12.3 ●○○ [үй.ү] хөнгөн гишгэлэн хурдан алхах
**цөмч-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] ядарсан шинжтэй явах, мацах
**цөмч-** II.9.3 ●●○ [үй.ү] байн байн цөмлөх, ив цохих
**цөн** I.16.3 ●●● [ж.н] хаврын цагт мөс гэсэж хэврэгшсэнээс салсан хэсэг, ~ түрэх
**цөн** I.16.3 ●○○ [ж.н] тэрэгний голд хамгаалалт болгож хийх төмөрлөг
**цөнхгөр** ●○○ [тэ.н] цонхигор
**цөнхрөг** I.5.3 ●○○ [ж.н] тэмээний хэвдсээ хадгалах эрхтэн, хэрхнэг
**цөөвөр** I.21.3 ●○○ (амь.) [ж.н] ~ чоно
**цөөвтөр** ●○○ [тэ.н] цөөхөн
**цөөвчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] цөөн болгох
**цөөг** ●○○ [а.ө] дургүйцэх, үл зөвшөөрөх аялга
**цөөд-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] цөөн болох
**цөөл-** II.4.3 ●●○ [үй.ү] цөөн болгох
**цөөн** ●●● [тэ.н] олон биш
**цөөнх** ●●○ [тэ.н] олны доторх цөөн тоотон
**цөөр-** II.5.3 ●●○ [үй.ү] цөөн болох, хүн ам ~
**цөөргөнө** I.18.3 ●○○ (амь.) [ж.н] царцаахайн нэг зүйл, цөгөргөнө
**цөөрөл** I.17.3 ●○○ [ж.н] цөөрөх үйлийн нэр
**цөөрөм** I.17.3 ●●● [ж.н] нуур ~
**цөөрс** I.9.3 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл ургамал
**цөөс-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] цөөн болох, цөөтөх
**цөөхүүл** I.1.4 ●●○ [ж.н] хөгжмийн ~
**цөөчил-** II.11.3 ●○○ [үй.ү] цөөн гэж үзэх
**цөр** I.1.3 ●○○ [ж.н] байван
**цөр** I.1.3 ●○○ [ж.н] морины шалаа
**цөргөр** ●○○ [тэ.н] цөчгөр, цүүргэр; гэдэс хэвэл цүрдийж, цүрийсэн байдал
**цөргөрдүү** ●○○ [тэ.н] цөргөр байрын
**цөрдгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] цөрдгөр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цөрдгөр** ●○○ [тэ.н] цэрдгэр
**цөрдгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөрдгөр нь их
**цөрдөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөрдгөр юмны байн байн хөдлөх
**цөрөлз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөргөр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цөрөм** I.17.3 ●●○ [ж.н] бог малын сүүг хурааж гашилгасан нь
**цөрчгөр** ●○○ [тэ.н] нарийн туранхай, чөрчгөр
**цөрчгөрд-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөрчгөр нь давамгай
**цөс** I.9.3 ●●● [ж.н] элэг ~, ~ зориг
**цөс** I.9.3 ●○○ (урга.) [ж.н] нэг зүйл өвс
**цөсөрхөг** ●○○ [тэ.н] цөс зориг ихтэй
**цөст-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөсний өвчтэй болох
**цөх-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] ядах, зүдрэх, цөхрөх
**цөхлийт-** II.6.3 ●○○ [үй.ү] шагайг хуруугаар хавчин алц босгох
**цөхөг** ●○○ [тэ.н] идээний зүйлийн зажлахад гашуун байдал
**цөхөг** ●○○ [тэ.н] итгэл алдарч, цөхөрсөн байдал
**цөхөгш-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] гашуун болох
**цөхөгш-** II.9.3 ●○○ [үй.ү] сэтгэл санаа ~; мод ~; морь ~
**цөхөө** I.12.3 ●●○ [ж.н] саад бэрхшээлд шантарч мохох сэтгэл
**цөхөр-** II.12.3 ●●○ [үй.ү] горь тасрах, арга чадал барагдах, шантрах
**цөхрөл** I.1.3 ●●○ [ж.н] цөхрөх үйлийн нэр
**цөхрөмтгий** ●○○ [тэ.н] байнга цөхөрдөг, цөхрөх нь олонтоо
**цөцгий** I.15.3 ●●● [ж.н] сүүний дээгүүр өрөмтөн тогтсон тослог
**цөцгийр-** II.5.3 ●○○ [үй.ү] цөцгий тогтох
**цөцгийт-** II.6.3 ●●○ [үй.ү] цөцгийтэй болох
**цөцгийш-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] цөцгий мэт шинжтэй болох
**цөцөөн** ●○○ [тэ.н] тариаг багцлан овоолсон нь
**цөч-** II.8.3 ●○○ [үй.ү] модны салаа мөчир ёрдойх
**цөчгөнө-** II.10.3 ●○○ [үй.ү] цөчгөр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цөчгөр** ●○○ [тэ.н] чөргөр туранхай, нарийн
**цөчгөрдүү** ●○○ [тэ.н] цөчгөр байрын
**цөчилз-** II.7.3 ●○○ [үй.ү] цөчгөр юмны байн байн хөдлөх
**цув** I.9.1 ●●○ [ж.н] ~ нөмрөх, бороонь ~
**цув-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] ар араасаа дагах
**цуваа** I.12.1 ●●● [ж.н] жингийн ~; юмны дэс дараагаар оноож бичсэн данс цэс
**цуваадас** I.26.1 ●○○ [ж.н] ухрийн цувуулан баасан баас
**цувалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] цувах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цуваль** I.23.1 ●○○ (амь.) [ж.н] шоргоолж
**цувар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] цувж хөдлөх, цувж байрлах

Ц

**цувдай** I.15.1 ●●● [ж.н] бог малын гэдэс дотор
**цувимал** ●●○ [тэ.н] цувьсан, ~ төмөрлөг
**цувраа** I.12.1 ●●○ [ж.н] цуваа, цуварсан юм
**цуврал** I.1.1 ●●○ [ж.н] дараалж гарах зохиол бүтээл, ~ кино, ~ зохиол; цуврах үйлийн нэр
**цувц** I.3.1 ●○○ [ж.н] цувж явдаг нарийн жим
**цувь-** II.13.1 ●●○ [үй.ү] төмөрлөгийн хайлшийг хэвд юүлэх; зуурсан гурилыг урт цувих
**цуг** ●●● [тө.ү] хамт ~
**цугла-** II.10.1 ●●● [үй.ү] нэг дор хурах
**цуглаан** I.2.1 ●●● [ж.н] хурал ~, жагсаал ~
**цуглар-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] нэг дор бөөгнөрөх
**цугларал** I.17.1 ●●○ [ж.н] цуглараx үйлийн нэр, бөөгнөрөл, цуглараxуй
**цугларалт** I.3.1 ●●○ [ж.н] цуглараx үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цуглармал** ●○○ [тэ.н] цугларсан байдал
**цуглуулагч** I.4.1 ●●● [ж.н] цуглуулах үйлийг гүйцэтгэх этгээд, зоос ~
**цуглуулбар** I.5.1 ●○○ [ж.н] цуглуулга
**цуглуулга** I.18.1 ●●● [ж.н] цуглуулсан юм, данс хараaны ~, чихрийн ~
**цугна-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] цунгаар хэмжих
**цуйван** I.16.1 ●●● [ж.н] нэгэн зүйл хуурай хоол
**цул** ●●○ [тэ.н] таван ~: зүрх, элэг, уушги, дэлүү, бөөр
**цул** ●●○ [тэ.н] голдоо завсар хөндийгүй, цэвэр хольцгүй
**цул** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цулай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] цул их болох, мөнгөөр ~
**цулбуур** I.5.1 ●●● [ж.н] жолоо ~
**цулбуур** I.5.1 ●●○ (урга.) [ж.н] ~ өвс
**цулбуурд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] морины цулбуураас барьж авах
**цулбуурт** I.3.1 ●○○ (амь.) [ж.н] багавтар биетэй нэг зүйл загас
**цулгайшир-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] цулгүйших
**цулгүй** ●●● [тэ.н] шулуун хийцтэй, хээ хуаргүй; дан нэг өнгөтэй
**цулгүй** ●●○ [тэ.н] боловсруулаагүй, элдээгүй, ~ арьс; олон юм тавиагүй, дан, ~ найр
**цулгүйд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] цулгүй болох
**цулгүйл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] арьс үст зүйлийг идээ оруулах, боловсруулалт хийх
**цулгүйр-** II.5.1 ●●○ [үй.ү] бөс эдлэлийн хээ хуар дутагдах; арьс шир идээ орж дэвтэх
**цулгүйш-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] цулгүй шинжтэй болох
**цулдам** ●○○ [тэ.н] цул
**цулдмал** ●○○ [тэ.н] дан цул болсон
**цулин** I.16.1 ●○○ [ж.н] хаалга дарах шургааг
**цулинла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] шургаагаар хашаа, жүчээ барих
**цуллаг** ●○○ [тэ.н] цул шинж бүхий
**цулхай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] цулхгар болох
**цулхалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цулхгар юмны байн байн хөдлөх
**цулхан** I.20.1 ●○○ [ж.н] модны том ур, цулцан
**цулхас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цулхга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цулхгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] цулхгар юмны цулхга цулхга хөдлөх
**цулхгар** ●○○ [тэ.н] цунцгар, цүлхгэр
**цулхгардуу** ●○○ [тэ.н] цулхгар байрын
**цулхир** I.5.1 ●●○ [ж.н] элстэй газар ургадаг нэг наст өвс, түүнийг цайруулж гаргаж авсан гурил
**цулцай-** II.1.1 ●●○ [үй.ү] цулцгар болох
**цулцалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цулцгар юмны байн байн хөдлөх
**цулцан** I.16.1 ●○○ [ж.н] хүн амьтны биед товойн гарсан ур мэт юм
**цулцант-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цулцан гарах
**цулцас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цулцга** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх
**цулцгана-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] цулцгар юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цулцгар** ●●○ [тэ.н] цэлцгэр, цунцгар, бондгор
**цулцгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цулцгар маягийн
**цулцгардуу** ●○○ [тэ.н] цулцгар байрын
**цулчир-** II.12.2 ●○○ [үй.ү] үгээ зөв, тодорхой, ойлгомжтой хэлж чадахгүй байх
**цун** I.16.1 ●○○ [ж.н] уртын хэмжүүр, хүний эрхий хурууны үзүүрээс нэгдүгээр үе хүртэлх хэмжээ
**цунцай-** II.1.1 ●○○ [үй.ү] цунцгар болох
**цунцалз-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цунцгар юмны байн байн хөдлөх
**цунцас** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цунцгар** ●○○ [тэ.н] бумбагар, цулцгар
**цунцгард-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цунцгар болох
**цур** I.1.1 ●○○ [ж.н] адуунд тусах нэг зүйл өвчин
**цур** I.1.1 ●○○ [ж.н] аарцыг өрөмтэй багсарч хийсэн ааруул
**цур** ●○○ [а.д.ү] ~ цар хийх, гэх
**цурав** I.17.1 ●○○ [ж.н] нялх хүүхэд; нялх ногоо
**цурав** I.17.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нугас, галуу, гургуул зэргийн том болсон зулзага
**цурам** I.17.1 ●●○ [ж.н] түймэр шатсан газар
**цурамд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] дараа жил өвс ногоо ургуулахын тулд түймэрдэх
**цурваа** I.12.1 ●○○ (амь.) [ж.н] дөнгөж төрсөн шувууны үр төл
**цурвага** I.18.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тахианы хөрвөжсөн цурав
**цурван** I.16.1 ●○○ (амь.) [ж.н] тураг шувууны дэгдээхэй
**цурла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] идээлэх, буглах; малын халуун арьс, сэвсээр ороон эмнэх
**цурт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] морь мал шороотой өвс идсэнээс өвдөх
**цурхай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] нэг зүйл махчин загас
**цурхир-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] эхэр татан уйлах; турхирах

Ц

**цурхирал** I.17.1 ●○○ [ж.н] цурхирах үйлийн нэр
**цус** I.9.1 ●●● [ж.н] ~ нөж, ~ хурах
**цусад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] юм цус болох, санамсаргүй цус түрхэгдэх
**цусаж-** II.16.1 ●○○ [үй.ү] цустай болох
**цусал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] цус гаргаж авах
**цусарх-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цус ихтэй болох, цус байн байн гарах
**цусархаг** ●○○ [тэ.н] маш их цустай
**цусархуу** ●○○ [тэ.н] цусархаг; цус мэт
**цусгүйд-** II.6.4 ●○○ [үй.ү] цусгүй болох
**цуст-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цус болгох
**цуст** ●○○ [тэ.н] цус бүхий; ~ тэмцэл, ~ дайн
**цустан** I.20.1 ●○○ [ж.н] цус бүхий амьтан; халуун ~, хүйтэн ~
**цутга-** II.10.1 ●●● [үй.ү] гол ~, бороо ~, асгах ~, үсэг ~, хахууль ~
**цутгагч** I.4.1 ●○○ [ж.н] цутгах үйлийг гүйцэтгэгч
**цутгал** I.1.1 ●●○ [ж.н] цутгах үйлийн нэр
**цутгал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] байн байн цутгах
**цутгалан** I.16.1 ●●● [ж.н] голын ~
**цутгалан** I.16.1 ●●● [ж.н] малын олгойн дунд орчмоос салсан нарийн гэдэсний уг
**цутгалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] цутгах үйлийн үр дүнг заасан нэр, байдал
**цутгамал** ●●○ [тэ.н] төмөрлөгийн зүйлээр цутгаж хийсэн нь
**цутгамалч** ●○○ [тэ.н] цутгамал үйлдэгч
**цутгар-** II.5.1 ●○○ [үй.ү] аяндаа асгарах
**цутгуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] юм цутгадаг хэв
**цутгуурч** I.4.1 ●○○ [ж.н] цутгуураар хэв цутгагч
**цутгуурчин** I.20.1 ●○○ [ж.н] төмөрлөгийн зүйлээр цутгаж урлах хүн
**цуу** I.12.1 ●●● [ж.н] хоол амтлагч
**цуу** I.12.1 ●●● [ж.н] олны дунд тархсан эзэнгүй худал үг, яриа
**цуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] нэр алдар
**цуу** ●●○ [д.д.ү] ~ татах
**цуугиан** I.2.1 ●○○ [ж.н] ~ шуугиан
**цуугь-** II.13.1 ●○○ [үй.ү] хэрэлдэх, тэмцэлдэх, маргалдах
**цуудам** ●○○ [тэ.н] эш үндэсгүй, баримтгүй; хэтрүүлэн ярьдаг зантай
**цуудамла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] давуулж хэтрүүлэн хэлэлцэх
**цуудамч** ●○○ [тэ.н] амныхаа зоргоор чалчдаг, хэтрүүлж ярьдаг зантай
**цуудас** I.26.1 ●○○ [ж.н] юмнаас цуулж авсан эдийн ширхэг, хэсэг
**цуудасла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] цуудас болгох
**цууж-** II.8.1 ●○○ [үй.ү] цуунд дарснаас цууны амт үнэр шингэх
**цуул-** II.4.1 ●●○ [үй.ү] ширхэг дагуу салгаж тасдах
**цуулбар** I.5.1 ●●○ [ж.н] юмнаас цуулж авсан хэсэг
**цуулбарла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] юманд цуулбар гаргах, хийх
**цуулдас** I.26.1 ●○○ [ж.н] цуулж авсан хэсэг
**цуулдасла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] цуулдас болгох
**цуулмал** ●○○ [тэ.н] цуулсан байдал
**цуульсад-** II.15.1 ●○○ [үй.ү] юмыг хэр хэмжээнээс нь хэтрүүлэх; хэлэлцсэнээс буруу болох
**цуур** I.5.1 ●●○ [ж.н] үлээвэр хөгжим
**цуур-** II.5.1 ●●● [үй.ү] ширхэг дагуу хагарах буюу урагдах; хэрэг явдлыг хэтрүүлэн хэлэлцэх
**цуурай** I.15.1 ●●● [ж.н] анир чимээ, хадны ~
**цуурай** I.15.1 ●○○ (амь.) [ж.н] бие хар, цагаан сэвхтэй нэг зүйл бялзуухай
**цуурайл-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] цуурай гаргах
**цуурайт-** II.6.1 ●●● [үй.ү] цуурай гарах, цуурайтай сонсогдох
**цуурайтуулагч** I.4.1 ●●○ [ж.н] цуурай гаргагч
**цуурал** I.17.1 ●○○ [ж.н] цуурах үйлийн нэр
**цуурга** I.18.1 ●●● [ж.н] цоож ~
**цуургал-** II.4.1 ●○○ [үй.ү] цуургыг цууд оруулан оньслох
**цуурд-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цуураар хөгжимдөх
**цуурдас** I.26.1 ●○○ [ж.н] цуурч салсан хэсэг
**цуурх-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] сайн муугаар дам дамаа хэлэлцэх
**цуурхай** ●●○ [тэ.н] цуурсан, цуудас
**цуурхайд-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] ан цав гарах
**цуурхал** I.17.1 ●●● [ж.н] ~ тараах, ~ гарах
**цуурч** I.4.1 ●○○ [ж.н] цуур хөгжим тоглодог хүн
**цуут** ●●○ [тэ.н] цуу бүхий
**цуутай** ●●○ [тэ.н] олон түмний дунд гавьяа амжилт, нэр алдар нь түгсэн
**цуутан** I.20.1 ●●● [ж.н] алдар цуутай хүмүүс
**цуух** I.9.1 ●○○ [ж.н] загасны бие дэх хий дүүрсэн уутанцар
**цуухал** I.17.1 ●○○ (урга.) [ж.н] гүйцэд боловсрон идээ сууж чадаагүй үр тариа
**цуухалла-** II.10.1 ●○○ [үй.ү] үр тарианы цуухлыг арилгах
**цуухалт-** II.7.1 ●○○ [үй.ү] цуухал гарах
**цууцаль** I.23.1 ●○○ (амь.) [ж.н] хошуу урт, хөл өндөр, сүүл охор нэг зүйл бялзуухай
**цууч-** II.8.1 ●●○ [үй.ү] олон дахин цуулах
**цууямбуу** I.12.1 ●●○ [ж.н] хөвөнлөг нэхмэл эд
**цухал** ●●○ [тэ.н] уурлаж хилэгнэх зантай, ~хөдлөх
**цухал** ●●○ [тэ.н] явцуу
**цухалд-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] цухал хөдлөх, уурлаж ~
**цухалдал** I.17.1 ●○○ [ж.н] цухалдах үйлийн нэр
**цухалдамтгай** ●○○ [тэ.н] уцаарлаж цухалдах зантай
**цухалдамхай** ●○○ [тэ.н] цухалдах зантай, үе үе цухалддаг
**цухалдангуй** ●○○ [тэ.н] цухалдсан байдалтай



**цухалдуу** ●●○ [тэ.н] цухал байрын
**цухалз-** II.7.1 ●●○ [үй.ү] байн байн цухуйх, хаалгаар ~, нүхнээс ~, гэм нь ~
**цухас** ●●○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цухас** ●●○ [тэ.н] товч төдий, үл ялиг
**цухуй-** II.1.1 ●●● [үй.ү] ногоо ~, үг ~, гууль нь ~
**цухуйлт** I.3.1 ●○○ [ж.н] цухуйх үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цухуймал** ●○○ [тэ.н] юмны үзүүр цухуйсан байдал
**цуц-** II.6.1 ●●○ [үй.ү] эцэх ~, няцах ~
**цуц-** II.6.1 ●○○ [үй.ү] сүнс амьд хүний биед халдаж өнгөрсөн явдлыг хэлэх
**цуц** ●○○ [д.д.ү] ~ татах
**цуцаа** I.12.1 ●●○ [ж.н] унаа ~, унаа мал
**цуцаа** I.12.1 ●○○ [ж.н] цуцал, ядрал
**цуцал-** II.11.1 ●●● [үй.ү] хүчингүй болгох, гэрээ ~
**цуцал** I.17.1 ●●○ [ж.н] цуцах үйлийн нэр
**цуцал-** II.11.1 ●○○ [үй.ү] задалж эвдлэх
**цуцалт** I.3.1 ●○○ [ж.н] цуцах үйлийн үр дүнг заасан нэр
**цуцамтгай** ●○○ [тэ.н] цуцах нь олонтоо
**цуцамхай** ●○○ [тэ.н] цуцахдаа хурдан
**цуцар-** II.12.1 ●○○ [үй.ү] юмны эрч нь харих, саарах, задрах; эе эв эвдрэх
**цуцархай** ●○○ [тэ.н] цуцарсан байдал, цуцамхай
**цүгдгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] бөгцгөр, цүгдгэр юм үргэлжлэн хөдлөх, цүгдэлзэх
**цүгдгэр** ●○○ [тэ.н] хүний дал мөрний орчмын бөгцгөр байдал
**цүгдгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цүгдгэр нь давамгай
**цүгдгэрдүү** ●○○ [тэ.н] цүрдгэр байрын
**цүгдэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цүгдгэр юмны байн байн хөдлөх
**цүгцрэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] эм цүүнд угладаг гогцоо төмөр; цүгцүүрэг
**цүгцүүрэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] цүү төмөрт углах гогцоо төмөр, эр цүү
**цүгцүүрэглэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цүүрэг буюу цүгцүүрэгт цоож зүүх
**цүдгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цүдгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цүдгэр** ●●○ [тэ.н] гэдэс хэвлээрээ цүлхийсэн, цүрдгэр
**цүдгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цүдгэр нь дэндэх
**цүдгэрдүү** ●○○ [тэ.н] цүдгэр байрын
**цүдий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] цүдгэр болох
**цүзгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цүзгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цүзгэр** ●○○ [тэ.н] гэдэс хэвэл цүрдгэр том
**цүзгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цүзгэр нь дэндэх
**цүзгэрдүү** ●○○ [тэ.н] цүзгэр байрын
**цүзий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] цүзгэр болох
**цүзэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цүзгэр юмны цүзэс цүзэс хөдлөх
**цүл** ●○○ [а.д.ү] ~ хийх
**цүлгэр** ●○○ [тэ.н] хүн амьтны гэдэс унжгар
**цүлгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] хэтэрхий цүлгэр болох
**цүлгэрдүү** ●○○ [тэ.н] цүлгэр байрын
**цүлдэгнүүр** I.5.4 ●○○ (урга.) [ж.н] шүхэртэн овгийн олон наст өвс
**цүлт** ●○○ [тэ.н] хэлэх хийх нь хайхрамжгүй, хичээмжгүй
**цүлхгэ** ●●○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цүлхгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цүлхгэр юмны цүлхгэ цүлхгэ хийх
**цүлхгэр** ●○○ [тэ.н] хүн, амьтны гэдэс хэвэл том, цүзгэр байдалтай
**цүлхгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цүлхгэр нь давамгай
**цүлхгэрдүү** ●○○ [тэ.н] цүлхгэр байрын
**цүлхий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] цүлхгэр болох
**цүлхэлз-** II.7.4 ●●○ [үй.ү] цүлхгэр юмны байн байн хөдлөх
**цүлхэн** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх
**цүлцэл** I.17.4 ●○○ (урга.) [ж.н] цүлхир хэмээх ургамлын өөр нэр
**цүн** I.16.4 ●○○ [ж.н] ар гаргаж сиймхийвтэр нэхсэн нэг зүйл торгомсог бараа
**цүндгэнэ-** II.10.4 ●○○ [үй.ү] цүндгэр юмны үргэлжлэн хөдлөх
**цүндгэр** ●●○ [тэ.н] гэдэс хэвэл цэндгэр том
**цүндгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цүндгэр нь үл ялиг их
**цүндгэрдүү** ●○○ [тэ.н] цүндгэр байрын
**цүндий-** II.1.4 ●●○ [үй.ү] цүндгэр болох
**цүндэг** ●○○ [д.д.ү] ~ ~ хөдлөх
**цүндэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цүндгэр юмны байн байн хөдлөх
**цүнх** I.9.4 ●●● [ж.н] юм хийж агуулах бяцхан сав, гар ~, номын ~
**цүнхгэр** ●●○ [тэ.н] сав суулганы ёроол гүн, хүнхэр; хүний нүдний ухархай хүнхгэр, цаана байдал
**цүнхгэрд-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] дэндүү цүнхгэр болох
**цүнхгэрдүү** ●○○ [тэ.н] цүнхгэр байрын
**цүнхий-** II.1.4 ●○○ [үй.ү] сав суулганы зай багтаамж хүнхгэр болох
**цүнхлэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] сүү сааль агуулах арьсан сав суулга
**цүнхрэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] ихээхэн гүнзгий хонгил нүх
**цүнхрэг** I.5.4 ●○○ [ж.н] хүний хүйсний хонхор
**цүнхрээ** I.12.4 ●○○ [ж.н] тэгш тал дахь хонхор газар
**цүнхүй** I.15.4 ●○○ (урга.) [ж.н] ~ цэцэг: эмд орно, гавар цэцэг
**цүнхэг** I.21.4 ●○○ [ж.н] цүнхээл
**цүнхэл** ●○○ [тэ.н] хүнхэр, хүнхэл, хонгил
**цүнхэл-** II.11.4 ●○○ [үй.ү] цүнхэнд хийх
**цүнхэлз-** II.7.4 ●○○ [үй.ү] цүнхгэр юмны байн байн хөдлөх
**цүнхээл** I.1.4 ●●○ [ж.н] усны эргүүлэг, гүн газар
**цүр** ●○○ [а.д.ү] ~ ~ хийх, ~ ~ гэх: хорхой шавжийн дуу чимээ

Ц

